**Türkmenistanyň Prezidenti**
**Gurbanguly Berdimuhamedow.**

**Bilim we ylym ýaly ugurlaryň tebigatynyň özi diňe bir milli häsiýetli bolmak bilen çäklenmän, eýsem has köp derejede milli çäklerden çykýandyr.**

## GIRIŞ

Ýörelgä öwrülen synplama laýyklykda arap dilini belli derejede özleşdirmegi maksat edinýänler üçin geçilmeli ýol birek-biregiň dowamy bolan iki tapgyrdan emele gelýär:

1.**Sözleriň şekil taýdan (morfologiýa/sarf) gurluşy we olaryň ýasalyş aýratynlygy.** Bu tapgyrda talyp nusgawy arap diline mahsus atlary, işlikleri we harplaryň synplamasyny özleşdirenden soň sözleriň erkek-aýal jynsyny, täklik-ikilik-köplük sana degişli şekillerini öwrenýär, at ýa-da işlikleriň ulanylýan dürli ölçeg we galyplara nähili geçirilýändigini öwrenýär, özboluşly gurluşa eýe işlikleriň görnüşleriniň ýöňkemelerde nähili özgerýändigine düşünýär. Eger-de bu meseleler goşmaça mysallar we öwrenýäniň derejesine laýyk gelýän gyzykly gönükmeler arkaly üsti ýetirilse, ana şol ýagdaýda öwrenmäge girişen kişi şekil bilen manynyň arasyndaky üznüksiz arabaglanyşygy duýmaga we hasyl bolmaga başlan şol endigini sözlem düzende zerurlyk duýulýan sözleri ýa-da manyny iş ýüzünde ornaşdyrmagyň hötdesinden arkaýynlyk bilen gelmäge başlaýar.

**2.Sözlem düzmegiň (sintaksis/nahw) we ony ulanmagyň gurluş aýratynlygy.** Söz düzümleri we sözlem sintaksisiň obýektidir. Ýagny, grammatikanyň sözlemde sözleriň ulanylyş tertibini, aýdylyş heňini, söz düzümleriniň we sözlemleriň hasyl bolşuny, gurluşyny, baglanyşyny, görnüşlerini öwredýän bölümine sintaksis diýilýär. Ol grekçe (sin-bile, taxis-düzülmek) bile düzülmek, gurulmak sözlerindendir. Sözler özara baglanyşyp söz düzümi emele gelende sintaksisiň düzgünleri ýüze çykyp başlaýar. Sintaksis diliň grammatik gurluşynyň jemleýji bölümidir. Sintaksis morfologiýa bilen berk baglanyşyklydyr. Morfologik taýdan sözleriň üýtgeýişleri käbir sintaktik kategoriýa üçin esas bolup durýar. Sözleriň käbir goşulmalary kabul etmegi olaryň başga bir söze baglanmagyny üpjün edip, sözlemdäki söz düzümlerini emele getirýär.

Sözleriň şekil taýdan ýasalyşy we olaryň gurluş aýratynlygy meselesinde maglumatlary düýpli özleşdiren talyp indiki nobatda bolsa şol öwrenilen sözleri logiki yzygiderlikde many taýdan bitewi ýagdaýda (sözlem) ulanmagyň ýokary tapgyryna geçýär. Beýleki dillerde bolşy ýaly arap dilinde hem islendik manyny aýry-aýry sözlem gurluşlarynyň çäginde bermek mümkin. Şeýlelikde sözlem barada umumy maglumat edinmek aslyýetinde haýsy ýagdaýlarda we nähili şertlerde söz düzümleriniň ulanylmalydygy, sözlemiň agzalary orun çalşyran ýagdaýynda olarda many taýdan hem düşümlerde (ygrap) üýtgeýşi taýdan hem üýtgeşmeleriň emele gelýändigini, ylaýtad-da, sözlemiň manysya düşünmezden ozal sözlemi emele getirýän esasy elementleriň nähili formada gelýändiginiň analiz edilmelidigi babatynda ýol görkeziji bolup hyzmat edýär. Düýpli we ýeterlik derejede sözlem gurluşy barasynda sowady bolmaýan talyp okaýan sözleminiň manysyna doly

düşünmegi ýola goýup bilmeýär. Ynha, bu gollanma arap dilini öwrenmekde amala aşyrylmaly birinji tapgyryň üstünlikli tamamlanmagyna goldaw bermekligi maksat edinmek bilen çäklenmän, şol sanda arap diliniň morfologiýasyny özleşdirmekde kepillik boljak gollanma bolup durýar.

Bu gollanmanyň aýratynlygy barada gürrüň edilse häzirki wagta çenli arap diliniň morfologiýasy babatynda taýýarlanan uly göwrümli işiň türkmen dilinde neşir edilmändigi sebäpli ilkinjileriň hatarynda bu işiň ýokary okuw mekdepleriniň talyplary üçin niýetlenilip ýazylmagydyr. Häzirki zaman arap diliniň morfologiýasy ähli taraplaýyn diýen ýaly beýan edilmäge synanyşylmagy bu gollanmanyň käbir özüne mahsus özboluşly aýratynlygynyň bardygyny mälim edýär:

1. Bu gollanmadan peýdalanýanlar arap dilini öwrenmäge ilkinji synanyşygyny eden pursatlarynda arap dilinde ulanylýan sözleriň hereketleri babatynda kynçylyklardyr päsgelçilikler bilen ýüzbe-ýüz bolmajakdyklaryna göz ýetirerler. Çünki bu gollanmanyň gönükmelerinde getirilýän arap diline mahsus sözler hereketler bilen üpjün edildi. Bu saýada talyp ünsüni jemlemäge päsgelçilik berýän we wagt ýitmezçiligine sezewar edýän käbir amatsyzlyklara duşmajakdyklaryna göz ýetirer.

2. Bu işimiz okuw gollanmasynda göz öňünde tutulýan göwrüme laýyklykda taýýarlanyldy. Şol sebäpden temalaryň bir tarapdan özara baglanyşykda, ýönekeýden çylşyrymla ösüş ýagdaýynda meýilleşdirilmegi, ikinji tarapdan bolsa dili özleşdirmekde göz öňünde tutulýan bitewi kurs döwrüniň çäklerinde programmalaýyn we sintaksis kadalaryny öwrenmäge niýetlenen tapgyra geçiş bilen sazlaşykda düzülmäge synanyşyldy.

3. Morfologiýanyň özenini emele getirýän işlikleriň ýöňkemede üýtgeşi çylşyrymly gurluşlary bilen bilelikde, çäklije sözlemleriň üsti bilen ýa-da ähli aýratynlyklaryny bir ýerde jemlemek arkaly däl, aýry-aýry zaman şekilleriniň ýöňkemeleri aýratyn galyplar boýunça dürli temalara bölünip düşündirildi. Işlikleriň dürli görnüşleri belli wagt çäginde pugta ornaşdyrylmagyny üpjün etjek usul göz öňünde tutulyp beýan edildi.

4. Temalaryň ders usulyna laýyklykda taýýarlanylmagy bir tarapdan mugallyma, ikinji tarapdan bolsa talyplara uly mümkinçilikler berýär. Mysal üçin talyp ähli derslerde haýsy temanyň haçan düşündiriljekdigini öňünden bilýändigi sebäpli derse tutanýerlilik we uly höwes bilen taýýarlykly gelmek üçin amatly pursata eýe bolýar. Edil şonuň ýaly dersi okadýan mugallym hem şol günki dersde haýsy temany niresine çenli düşündirjekdigi ýa-da temalary düşündirmäge wagtynyň ýetip ýetmejekdigi babatynda aladalanmazlygyň berýän mümkinçiligini amatly ýagdaýa öwürip bilýär we özüne bolan ynam bilen dersi düşündirmäge müminçilik tapýar.

5. Bu gollanma dil taýdan ýeňil we ondaky türkmen diliniň grammatik adalgalary düşnükli beýan edilendigi sebäpli, ylaýta-da, kesgitlemeleriň açyk we anyk düşündirilmegi netijesinde höwesek dil öwrenijileri we ýokary okuw mekdepleriniň talyplary bilen bir hatarda arap dilini mugallymyň gözegçiliginiň ýok ýagdaýynda özleşdirmäge isleg bildirýänler üçin hem juda peýdaly we oňyn el kitaby bolup hyzmat etjekdigini nygtamak bolar.

6. Arap diliniň temalary özleşdirilende ýeňil bolar ýaly we ýadatmazlygy üçin

mümkin boldugyça her sapakda ilki bilen işlikleriň ýöňkemede üýtgäp gelmegine degişli mysallar getirildi, yzyndan bolsa ortak işlik, ortak işligiň gaýdym derejesi, degişliklik bildirýän sypat, gural aňladýan at ýaly esasy morfologik tamalara degişlilikde morfologiýanyň esasy meselelerine giňişleýin düşündirişler berildi. Galyberse-de bu ýagdaý bu gollanmanyň mazmunynda hem anyk görkezildi.

7. Seljerilýän tema bilen baglanyşykda juda köp mukdarda mysallardan we gönükmelerden peýdalanyldy, gollanmada getirilýän sözleriň manysyny düşündirmegiň has zerur bolan ýerlerinde bolsa getirilen mysallardaky sözler türkmen dilinde ulanylýan manydaş sözler bilen terjime edildi.

8. Degişli tema düşündirilip bolandan soň gönümel tema bilen baglanyşykly mysallar bölüminde şol bölümde geçilen işligiň görnüşleri bilen baglanyşykda ýönekeý we sada sözlemlerden peýdalanyldy, bu saýada talyp sözlemiň ýasalyşy barasyndaky düşünjeden bütinleý çetde durmaz ýaly sintaksis meselelerine taýýarlyk görmäge amatly ýagdaý hem döredildi.

## BIRINJI BÖLÜM
## ARAP DILINIŇ MORFOLOGIÝASY
## (SARF) BARADA UMUMY DÜŞÜNJE

Arap diliniň hünärmenleri “sarfy” kesgitlänlerinde: “Sarf ortk işlik (ismi-fgyl), ortak işligiň gaýdym derejesiniň (ismi-mefgul), wagt doldurgyjynyň (ismi-zaman), orun doldurgyjynyň (ismi-mekan) we masdar ýaly arap diliniň şekil elementleriniň (galyplary) neneňsi we nähili ýasalýandyklaryny, olaryň ýöňkemede nähili üýtgeýändiklerini esaslary bilen bilelikde öwretmegi maksat edinýän ylym” diýip düşündiripdirler.

Sarf ylmyny gzyklandyrýan mesele sözlem däl, sözler we olaryň gurluş aýratynlyklary bolup durýar. Islendik sözüň haýsy formada, haýsy mana eýe bolýandygyny, bir formadan beýlekisine öwrülen sözde emele gelýän ses, harplaryň utgaşmasy (idgam), gowşak harplaryň düşürilmegi (iglal), harplaryň orun çalşygy (ibdal) ýaly şekile mahsus özgermeler sarf ylmynyň bülümlerini emele getirýär.

Arap diliniň morfologiýasynyň (sarfyň) kesgitlemesi barasynda orta asyr çeşmelerinde dürli garaýyşlar beýan edilipdir. Şol çeşmelerde: “Sarf (الصرف) sözüň ýasalyşy we gurluşy barasyndaky ylym” diýlip kesgitlenýär. Türkmen dilinde grammatikanyň sözleriň düzümini, goşulmalar arkaly ýasalyşyny, üýtgeýşini, söz toparlaryna bölünişini öwrenýän bölümine morfologiýa diýilýär. Diymek, morfologiýa söz toparlary, sözüň gurluşy; köki, ýasalyş ýollary, üýtgeýşi, ýasaýjy we üýtgediji goşulmalary hakyndaky ylymdyr. Morfologiýada öwrenilýän sözler adamzat gatnaşygynyň möhüm serişdesi bolup durýan sözlemiň esasyny düzýärler. Sözler sözlemler bilen berk baglanyşyklydyr.

Sözleriň gurluşyny we göz öňünde tutulýan manyny ýüze çykarmak üçin ulanylýan dürli galyplarda, sözde emele gelen özgermeleri öwrenýän dilbilimiň şahasy bolup şu aýratynlyklary özünde jemleýär.

1. Işlikleri ýöňkemede üýtgetme (**tasryf**): haýsydyr bir sözüň ýa-da işligiň bir şekilden başga bir şekile öwrülmegidir. Işlikleriň ýöňkemede üýtgeýşi öten zamandan häzirki zamana, häzirki zamandan buýruga we beýleki ýollar bilen amala aşyrylýar. Atlaryň ýöňkemede üýtgeýşi ikilik, köplük, kiçeltme, degişlilik we beýleki şekillerde amala aşyrmak bolýar.

2. Arap diliniň grammatikasy (kawagyt) işlikleriň aýratynlyklaryny (sarf) we sözlemiň gurluşyny (nahw) öwrenýän iki sany şahasy bolup, olardan “sarf” (şekil/forma baradaky ylym) morfologiýa adalgasy bilen beýan edilýär. Degişli manyny hasyl etmek üçin sözüň dürli şekillerini ýasamagyň tärini öwredýän dilbilimiň şahasy. Sarf sözüň at we işlik görnüşleri bilen meşgullanýar. Islendik sözüň bir şekilden başga bir şekile öwrülmegi arap dilinde “**tasryf**” (işlikleri ýöňkemede üýtgetme) bilen düşündirilýär.

Işlikler ýöňkemede üýtgedilende öten zamandan häzirki zamana, ondanam buýruk formasyna öwürmek arkaly amala aşyrylýar. Mysal üçin فَرِحَ begendi, يَفْرَحُ begenýär, إِفْرَحْ begen. Bu ýerde bir şahsdan başga bir şahsa öwürmek bilen dürli görnüşler hasyl edilýär. **Mysal üçin**: ...فَرِحَ فَرِحَا فَرِحُوا

Atlar ýöňkemede üýtgedilende bolsa ikilik we köplük sana, kiçeltme sypaty degişlilik bildirýän derejesine öwürmek arkaly amala aşyrylýar. **Mysal üçin:** نَهْرٌ derýa, نَهْرَانِ iki sany derýa, أَنْهَارٌ derýalar, نُهَيْرٌ derýajyk, نَهْرِيٌّ derýaly, derýa mahsus ýaly.

Dilbilimiň sarf şahasy nahw (sözlemiň ýasalyşy) şahasy bilen bilelikde arap diliniň iki aýratyn örän möhüm bölümini emele getirýär. Şoňa görä isle arap diliniň sözlem gurluşy bilen, isle söz ýasamak bilen meşgul bolýanlar ol ýa-da beýleki halatda dilbiliminiň bu iki şahasyna zerurlyk duýýarlar. Çünki sarf arap diliniň işlik gurluşynyň ülňüsi, ýagny ölçeg terezisidir. Diýmek, dilbiliminiň “nahw” şahasynda sözlemiň umumy aýratynlygy, onuň dil taýdan gurluşy göz öňünde tutulyp öwrenilýär. Soň sözlemiň many taýdan gurluşyna degişli bolan elementler, söz düzümleri aýry-aýrylykda seljerilýär. **Meselem**: إِنَّمَا الحَقِيقَةُ تُعْلَي بِالْعَدَالَةِ sözündäki grammatik aýratynlyklary nahw hünärmeni (الحَقِيقَةُ) sözüniň subýekt (تُعْلَي işliginiň subýekti) we (بِالْعَدَالَةِ) sözüniň bolsa ýöneliş düşümiň doldurgyjy (mefgulun-bih) bolup gelendigini beýan edýär. Söz düzüminiň edebi-çeperçilik (belagat) tarapy bolsa bu sözde subýektiň işligiň edil yz ýanynda getirilmän yzyrakda agzalmagy bilen ýüze çykýar.

Dilbiliminiň sarf şahasy sözleriň gutarnykly manyny aňlatjak şekilde yzly-yzyna getirilişine garamazdan olary aýry-aýry elementler hökmünde seljerýär we ýokardaky sözlemde تُعْلَي işligini gowşak harply (düzüminde ا،و،ي harplary getirilýän) işlikdigini aýdyp, elifiň nähili gowşak harp bolup durýandygyny beýan edýär, üstesine-de يَفْعُلُ galypynda (ölçeginde) ýasalandygyny düşündirýär. Söz düzüminiň mazmun-manysynyň aýratynlygyna we sintaksisde seljerilýän sözleriň düşüm boýunça üýtgeýişlerine (ygrap taýdan sözleriň hereketlerine) garamazdan sözüň soňundaky “elif” harpynyň aslynyň “ي” ýa-da “و” harpyndan öwrülip öwrülmändigine morfologiýada baha berilýär. Çünki sözüň gutarnykly many aňladýan yzygiderlikde getirilmegini tükellemek dilbiliminiň sintaksis bölüminiň wezipe çägine degişli bolýar.

Sarfyň meselesi işlikleriň dogry (sahyh) ýa-da gowşak harply bolmagy, ylaýta-da düýp derejesinde ýa-da düzme-goşma bolup gelmegi we beýleki gurluşa eýe arap diline mahsus sözlerdir. Sarf ylmynyň esaslandyryjysy Muaz ibn Muslim el-Harra (803-nji ýylda aradan çykypdyr) hasaplanýar. Käbir çeşmelerde Aly ibn Ebu Talybyň (599-661) esaslandyrandygy barada maglumatlar hem getirilýär.

Sarfy öwrenmegiň maksady bolsa arap diliniň söz gurluşynda ýüze çykyp biljek säwlikleri aradan aýyrmakdan we dürs ýazuw kadalaryny ýola goýmakdan ybaratdyr. Şol sebäpden sarfyň düýpli öwrenilmegi diliň özleşdirilmeginiň girewi bolup hyzmat edýär. Netijede sözleme dogry düşünmek üçin ilki bilen sarfyň meseleleriniň ýeterlik derejede we berk öwrenilmelidigi ünsden düşürilmeli däldir.

**Sarfda öwrenilýän esasy meseleler şulardan ybarat:**

1. Işlikleriň ýöňkemede üýtgeýşi (öten zaman, häzirki zaman, buýruk);
2. Işligiň görnüşleri (baplary);
3. Ýedi görnüşli işlik (aksamy-sebga);

4. Masdar (tebigy mastar);
5. Ýasama mastar;
6. Kiçeltmäni we söýgüliligi bildirýän atlar (ismi-tasgir);
7. Degişliklik bildiren atlar (ismi-mensup);

**Işlikden ýasalan atlar:**

1. Ortak işlik (ismi-fagyl);
2. Ortak işligiň gaýdym derejesi (ismi-mefgul);
3. Wagt doldugyjy (ismi-zaman);
4. Orun doldurgyjy (ismi-mekan);
5. Mimli masdar;
6. San we mukdar bildirýän masdar (masdary-merre);
7. Görnüş bildirýän masdar (masdary-newg);
8. Gural ýasaýjy at (ismi-alet);
9. Ulaltma bildirýän sypat (mubalagatu ismi-fagyl);
10. Deňeşdirme aňladýan atlar (ismi-tafdyl);
11. Ortak işligine meňzeýän sypat (syfaty-muşebbehe);
12. Haýran galmagy bildiren işligiň galypy (fygyly-tagajjup).

## Arap diliniň morfologiýasy (sarf)

Islendik ylmyň şahasyny öwrenmäge girişmezden ozal şol ylmy pudagyň kesgitlemesini, onuň öwrenýän meselelerini we maksadyny bilmek zerur bolup durýar. Şol sebäpden islendik ylym öňi bilen kesgitlenmeli, onuň meseleleri anyklanmaly, ondan hasyl boljak maksat nygtalmaly we ony öwrenmegiň netijeleri barasynda umumy garaýyşlar aýdylyp geçilmelidir.

**Sarfyň kesgitlemesi:** عِلْمٌ يُعْرَفُ بِهِ أَحْوَالُ الْكَلِمَةِ مِنْ حَيْثُ الْإِعْلَالِ وَ الْبِنَاءِ "Sözüň dürli formalarynyň özgerişleriniň we gurluş taýdan aýratynlyklarynyň anyklanmagyna hyzmat edýän dilbilimiň şahasy". Bu kesgitlemede عِلْمٌ sözi bilmek diýmekligi aňladýar. "Umumy häsiýetde sözleriň dürli formalarynyň emele gelişini seljerýän dilbilimiň şahasy" diýlip hem düşündirilýär.

**Sarfyň meseleleri:** Sözleriň ýöňkeme boýunça üýtgemegi sarfyň öwrenýän esasy meseleleri bolup durýar (arap dilinde işlikleriň ýöňkemede üýtgeýişleri "tasryf" adalgasy bilen beýan edilýär). Has takygy sözleriň sözsoňy kömekçi goşulmalarynyň nähili şertlerde özgerýändigi we üýtgeýändigi sarfyň meseleleri bolup durýar (arap dilinde sözsoňy goşulmalarynynyň ýerine ýetirýän wezipesi "tagýyr" adalgasy bilen düşündirilýär). Islendik sözi birnäçe formada üýtgedip, olardan dürli manylary ýüze çykarmak sarfyň esasy wezipesini düzýär.

**Sarfyň maksady:** Arap diline mahsus sözler okalan we ýazylan ýagdaýynda olary nädürs ýazmakdan we nätakyk aýtmakdan halas bolmagyň tärini anyk görkezmek morfologiýanyň maksadyny kesgitleýär. Sarfa girişmezden ozal ony emele getirýän iň ähmiýetli material/çig mal bolan "söz" barada umumy maglumat edinmek zerur bolup durýar.

**Söz** özbaşdak manyny bildirýän, aýry-aýry düşünjeleri aňlatmak üçin hyzmat edýän dil birligi. Arap dilinde söz öz düzüminde haýsydyr bir iş-hereketiň/hadysanyň many aýratynlygyny jemleýändigi taýdan dört topara bölünýär.

**1. Işlik** bäş topara bölünýär: a. Öten zaman işligi; b. Häzirki zaman işligi; ç. Buýruk şekili; d. Ýokluk bildirýän işlik; e. Haýran galmagy bildirýän işlik.

**2. Sypat** dört topara bölünýär: a. Ortak işik; b. Ortak işligiň gaýdymy; ç. Ortak işligine meňzeýän sypat (syfaty-müşebbehe); d. Deňeşdirme sypaty (ismi-tafdyl).

**3. Masdar** bäş topara bölünýär: a. Mimsiz masdar; b. Mimli masdar; ç. Mukdar aňladýan masdar (masdary-binaýy-merre); d. Görnüş aňladýan masdar (masdary-binaýy-newg); e. Ulaltma derejesindäki masdar (mubalagatul-masdar).

**4. At** alty topara bölünýär: a. Ýer bildirýän doldurgyç (ismi-mekan); b. Wagt aňladýan doldurgyç (ismi-zaman); ç. Gural aňladýan at (ismi-alet); d. Ulatma derejesindäki at (mubalagatu ismul-fagyl; e. Kiçeltmäni aňladýan at (ismi-tasgyr); f. Degişlilik aňladýan at (ismi-mensup).

Jemi ýigrimi aýratyn bölekden emele gelen bu formalara “Emsileýi-muhtelife” diýilýär. Aslynda ýigrimi dört bölege bölünýändigine garamazdan bärde işligiň ýokluk we buýruk formalary, II we III şahsyň buýruk şekilleri ýazylmady, olaryň umumy häsiýetde iş-hereket manysyny bildirip gelýändigi nygtalyp geçildi.

**Aksamy-semaniýe (sekiz bölekden düzülen işlikler):** Düzüminde üç sany asyl harp bar bolan işligiň birinji asyl harpyna “faul-fygyl” (işligiň “fa”-sy), ikinji asyl harpyna “aýnul-fygyl” (işligiň “aýn”-y) we üçünji asyl harpyna bolsa “lamul-fygyl” (işligiň “lam”-y) diýilýär.

“Aksamy-semaniýe” adalgasy işlikleriň sekiz bölekde seljerilýändigini görkezýär.

**1. Sülasi müjerret sälim:** Asyl harplarynda hemze, gowşak harp (elif, waw, ýa) we gaýtalanýan harp (şeddeli harp) bolmaýan üç harply işliklere aýdylýar. **Mysal üçin:** **نَصَرَ** ýaly.

Sälim bolmaýan sülasi müjerret: Asyl harplarynda hemze, gowşak harp (elif, waw, ýa) we gaýtalanýan harp (şeddeli harp) bolan üç harply işliklere aýdylýar. **Mysal üçin:** وَعَدَ ýaly.

Rubagy müjerret sälim: Asyl harplarynda hemze, gowşak harp (elif, waw, ýa) we gaýtalanýan harp (şeddeli harp) bolmaýan dört harply işliklere aýdylýar. **Mysal üçin:** دَحْرَجَ ýaly.

Sälim bolmaýan rubagy müjerret: Asyl harplarynda hemze, gowşak harp (elif, waw, ýa) we gaýtalanýan harp (şeddeli harp) bolan dört harply işliklere aýdylýar. **Mysal üçin:** وَسْوَسَ ýaly.

Sülasi mezit sälim: Asyl harplarynda hemze, gowşak harp (elif, waw, ýa) we gaýtalanýan harp (şeddeli harp) bolmaýan sülasi mezit işliklere aýdylýar. **Mysal üçin:** أَكْرَمَ ýaly.

Sälim bolmaýan sülasi mezit: Asyl harplarynda hemze, gowşak harp (elif, waw, ýa) we gaýtalanýan harp (şeddeli harp) bolan sülasi mezit işliklere aýdylýar. **Mysal üçin:** أَوْعَدَ ýaly.

Rubagy mezit sälim: Asyl harplarynda hemze, gowşak harp (elif, waw, ýa) we gaýtalanýan harp (şeddeli harp) bolmaýan rubagy mezit işliklere aýdylýar. **Mysal üçin:** تَدَحْرَجَ ýaly.

Sälim bolmaýan rubagy mezit: Asyl harplarynda hemze, gowşak harp (elif, waw, ýa) we gaýtalanýan harp (şeddeli harp) bolan rubagy mezit işliklere aýdylýar. **Mysal üçin:** تَوَسْوَسَ ýaly.

**Aksamy sebga (ýedi bölekden düzülen işlikler):** Asyl harplarynda hemze, gowşak harp (elif, waw, ýa) we gaýtalanýan harp (şeddeli harp) bolmaýan işlige dogry işlik diýilýär. **Mysal üçin:** نَصَرَ ýaly.

Asyl harplarynda hemze bar bolan işlige mehmuz diýilýär. Eger bu hemze işligiň birinji harpynda (faul-fygylynda) bolsa oňa hemzeli “fa” (mehmuzul-fa) diýilýär. **Mysal üçin:** أَخَذَ ýaly.

Eger bu hemze işligiň ikinji harpynda (aýnul-fygylynda) bolsa oňa hemzeli “aýn” (mehmuzul-aýn) diýilýär. **Mysal üçin:** سَئَلَ ýaly.

Eger bu hemze işligiň üçünji harpynda (lamul-fygylynda) bolsa oňa hemzeli “lam” (mehmuzul-lam) diýilýär. **Mysal üçin:** قَرَأَ ýaly.

Asyl harplarynda gaýtalanýan harp (şeddeli harp) bar bolan işlige goşalandyrylan (mudagaf) diýilýär. **Mysal üçin:** مَدَّ ýaly (asly مَدَدَ görnüşinde ýazylýar).

Asyl harplarynda gowşak harp bar bolan işlige gowşak (mugtel) işlik diýilýär. Eger gowşak harp işligiň birinji harpynda (faul-fygylynda) bolsa oňa mysal ýa-da “fa” harpy gowşak işlik (mugtelul-fa) diýilýär. **Mysal üçin:** وَعَدَ ýaly.

Eger gowşak harp işligiň ikinji harpynda (aýnul-fygylynda) bolsa oňa “ejwef” ýa-da “aýn” harpy gowşak işlik (mugtelul-aýn) diýilýär. **Mysal üçin:** قَاَلَ ýaly (asly قَوَلَ görnüşinde ýazylýar).

Eger gowşak harp işligiň üçünji harpynda (lamul-fygylynda) bolsa oňa “nakys” ýa-da “lam” harpy gowşak işlik (mugtelul-lam) diýilýär. **Mysal üçin:** غَزَا ýaly (asly غَزَوَ görnüşinde ýazylýar).

Eger gowşak harp işligiň ikinji harpynda (aýnul-fygylynda) we üçünji harpynda (lamul-fygylynda) bolsa ýa-da birinji harpy (faul-fygyl) we üçünji harpy (lamul-fygyl) bolsa şol işlige “lefif” diýilýär. Ikinji (aýnul-fygyl) we üçünji (lamul-fygyl) harplar gowşak harp bolsa “lefif” işligine gowşak harplary ýakyn işlik (lefiful-makrun) diýilýär. **Mysal üçin:** طَوَى ýaly (asly طَوَيَ görnüşinde ýasalýar).

Birinji (faul-fygyl) we üçünji (lamul-fygyl) harpy gowşak harp bolan “lefif” işligine gowşak harplary aýratyn işlik (lefifi-mefruk) diýilýär. **Mysal üçin:** وَقَى ýaly (asly وَقَيَ görnüşinde ýazylýar).

| Aksamy-semaniýe işlikleri | sälim | sälim bolmaýan |
|---|---|---|
| sülàsi müjerret | نَصَرَ | وَعَدَ |
| süläsi mezit | أَكْرَمَ | أَوْعَدَ |
| rubagy müjerret | دَحْرَجَ | وَسْوَسَ |
| rubagy mezit | تَدَحْرَجَ | تَوَسْوَسَ |

## Arap elipbiýi

Arap diliniň elipbiýi jemi 28 harpdan ybarat. Elipbiýdäki harplaryň ählisi çekimsizlerden düzülen. Bu harplary okamakda hyzmat edýän sesleri/owazlary bermek üçin bolsa dokuz sany alamatdan/hereketden peýdalanylýar. Köne türkmen dilinde arap harplary bilen bir hatarda pars diliniň elipbiýindäki “p” , “ç” we “ž” harplary giňden ulanylypdyr. Bu 31 harpdan daşary türkmen diline mahsus “g” açyk çekimsizini görkezmek üçin “käf” harpyna nokat ýa-da çyzyjak goýmak arklay “gäf”, “teňňe” sözündäki dilardy sesini berýän “ň” açyk çekimsizini alamatlandyrmak maksady bilen üç sany nokat goýulmak arkaly “ňe” (käfi-nuny), lam bilen elifden lam-elif, hemze bilen “h” harpynyň çekimli görnüşi bolan “haýy-resmiýe” harplary ýasalypdyr.

**Köne türkmen elipbiýi**: Arap dilinde harplar sagdan-çepe edilip ýazylýar. Arap elipbiýindäki harplar baş we setir harplary diýlip tapawutlandyrylmaýar. Dyngy belgileri ulanylanda anyk kada eýerilmeýär. Arap harplary sözleriň başynda, ortasynda we ahyrynda dürli-dürli görnüşlerde ýazylýar. Käbir harplar (dal, zal, ra, ža, waw ) özünde soňky harplar bilen birikmeýär.

Arap harharplarynyň türkmen diline mahsus baý çekimli seslerini berip bilýän ýeterlik harpyň ýokdugy barasyndaky meseläni dil hünärmenleri hemişe gozgap gelipdirler. Meselem arap elipbiýindäki “elif” türkmen dilindäki “a”, “e” we “ä” çekimli harplaryň ornuny eýeleýär ýa-da türkmen dilindäki “o”, “ö”, “u”, “ü” çekimli harplarynyň ornuna arap dilinde diňe “waw” harpy ulanylýar, bu şol bir wagtda “w” dodak çekimsiziniň ornuny eýeleýär.

**Arap elipbiýini düzýän harplar we olaryň atlary**

| | | | |
|---|---|---|---|
| ا | Elif | ض | Dad |
| ب | Be | ط | Ty |
| ت | Te | ظ | Zy |
| ث | Se | ع | Aýn |
| ج | Jim | غ | Gaýn |
| ح | Ha | ف | Fa |
| خ | Hy | ق | Kaf |
| د | Dal | ك | Käf |
| ذ | Zal | ل | Lam |
| ر | Ry | م | Mim |
| ز | Zi | ن | Nun |
| س | Sin | ه | He |
| ش | Şin | و | Waw |
| ص | Sad | ي | Ýa |
| ( ء) | Hemze | | |

**Harplaryň sözleriň dürli ýerlerinde ýazylyşynyň düzgüni**

| Özbaşdak ýazylyşy | Soňda ýazylyşy | Ortada ýazylyşy | Başda ýazylyşy | Ady |
|---|---|---|---|---|
| ا | ـا | — | ـا | elif |
| ب | ـب | ـبـ | ـب | be |
| ت | ـت | ـتـ | ـت | te |
| ث | ـث | ـثـ | ـث | se |
| ج | ـج | ـجـ | ـج | jim |
| ح | ـح | ـحـ | ـح | ha |
| خ | ـخ | ـخـ | ـخ | hy |
| د | ـد | — | ـد | dal |
| ذ | ـذ | — | ـذ | zal |
| ر | ـر | — | ـر | ry |
| ز | ـز | — | ـز | zi |
| س | ـس | ـسـ | ـس | sin |
| ش | ـش | ـشـ | ـش | şin |
| ص | ـص | ـصـ | ـص | sad |
| ض | ـض | ـضـ | ـض | dad |
| ط | ـط | ـطـ | ـط | ta (ty) |
| ظ | ـظ | ـظـ | ـظ | za (zy) |
| ع | ـع | ـعـ | ـع | aýn |
| غ | ـغ | ـغـ | ـغ | gaýn |
| ف | ـف | ـفـ | ـف | fa |
| ق | ـق | ـقـ | ـق | kaf |
| ك | ـك | ـكـ | ـك | käf |
| ل | ـل | ـلـ | ـل | lam |
| م | ـم | ـمـ | ـم | mim |
| ن | ـن | ـنـ | ـن | nun |
| و | ـو | — | ـو | waw |
| ه | ـه | ـهـ | ـه | he |
| ي | ـي | ـيـ | ـي | ýa |

**Arap elipbiýindäki harplaryň sözüň dürli ýerlerinde ulanylyşyna degişli mysallar**

| Aýratyn | Ahyrda | Ortada | Başda | Özbaşdak ýagdaýda |
|---|---|---|---|---|

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| شَدًّا | لَنَا | قَامَ | أَمَرَ | ا |
| بَابٌ | رَبِيبٌ | صَبَرَ | بِنْتٌ | ب |
| مَاتَ | شَمِتَ | دَفْتَرٌ | تَرَفٌ | ت |
| وَرِثَ | وَرِيثٌ | يَثْرَبٌ | ثَقِيلٌ | ث |
| مَرِجَ | ثَلْجٌ | حَجْمٌ | جَمَلٌ | ج |
| مَرِحَ | صُلْحٌ | مَحْمِلٌ | حِمَارٌ | ح |
| فَرْخٌ | مَسْلَخٌ | مُخْمَلٌ | خَلِيلٌ | خ |
| جَادٌّ | شَدِيدٌ | هَدَرَ | دَفْتَرٌ | د |
| مَسَارٌ | سَرِيرٌ | مَرْتَعٌ | رَغِبَ | ر |
| جِهَازٌ | عَزِيزٌ | مُزْهِرٌ | زَفِيرٌ | ز |
| مُقَاسٌ | شَمْسٌ | مَسَارٌ | سَمَرٌ | س |
| نِقَاشٌ | جَحْشٌ | مَشْهَدٌ | شِبْرٌ | ش |
| وَقَّاصٌ | مِقَصٌّ | مَصْهَرٌ | صَبْرٌ | ص |
| مَرِضَ | فَضَّ | بِضَاعَةٌ | ضَبْعٌ | ض |
| رَبَاطٌ | بَطٌّ | مَطْعَمٌ | طَبْلٌ | ط |
| عُكَاظٌ | حَافِظٌ | مَظْهَرٌ | ظِلٌّ | ظ |
| سُبَاعٌ | سَمِيعٌ | مَعْهَدٌ | عَلِيلٌ | ع |
| فَرَاغٌ | صِبْغٌ | بَغِيضٌ | غَفِيرٌ | غ |
| عَفَافٌ | عَفِيفٌ | سَفِيهٌ | فَقِيرٌ | ف |
| شُبَّاكٌ | سَبْكٌ | مَكِيدَةٌ | كَهْفٌ | ك |
| جَمَالٌ | جَمِيلٌ | جَلْبٌ | لَهَبٌ | ل |
| سِهَامٌ | سَهْمٌ | جَمُلَ | مَنْهَلٌ | م |
| بَنَانٌ | تِبْنٌ | مَنْبَعٌ | نَبِعَ | ن |
| جَنَّةٌ | بَيْتُهُ | سُهَادٌ | هَدِيرٌ | ه |
| مَرْو | يَرْبُو | مَوْرِدٌ | وَصَلَ | و |
| الرَّأْيُ | المَبَانِي | سِيَاسَةٌ | يَسُرَ | ي |

Harplaryň sözüň başynda, sözüň ortasynda we sözüň soňunda ýazylyşlarynyň özboluşly ýazuw kadasy.

Harplar islendik sözde birek-birege birikdirilip ýazylýandyklary sebäpli sözüň başynda, sözüň ortasynda we sözüň soňunda ýazuw kadasy we ýazylyş şekilleri boýunça käbir özgermelere sezewar bolýar. Arap diliniň ýazuw kadalaryna laýyklykda alty sany harp özünden öňki harpa birigip gelýärler. Ýöne olar özünden soňky harp bilen birigmeýändigi sebäpli özbaşdak ýazylyrlar. Olar elipbiý tertibi boýunça sanalanda: “ا”, “ز”, “ر”, “ذ”, “د”, “و” harplardan ybaratdyr. Olaryň sözleriň başynda, ortasynda we ahyrynda ýazylyş kadalaryna degişli mysallara garap geçeliň:

| Soňda | | Ortada | | Başda | | Özbaşdak | Ady |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| قَرَأَ | بَدَأَ | سُئِلَ | سَأَلَ | أَكَلَ | اَلْ | ا أ ء | elif |
| وَجَدْناَ | سَمِعْناَ | فَواَكِهَ | كاَنَتاَ | جاَءَ | قاَلَ | ا أ ء | |
| وُلِدَ | يَجِدُ | عُدِلَ | عَدَمَ | دُفِعَ | دَخَلَ | د | dal |
| أُخِذَ | لَوَذَ | نَذَرَ | كَذَبَ | ذُكِرَ | ذَهَبَ | ذ | zal |
| بَصَرَ | ذَكَرَ | بَرَدَ | عُرِضَ | رَكِبَ | رُمِزَ | ر | ry |
| كَنَزَ | رَمَزَ | رُزِقَ | وَزَنَ | زُلِقَ | زَرَعَ | ز | zi |
| وَهُوَ | غَزَوَ | رُوِيَ | سَوَدَ | وُهِبَ | وَجَبَ | و | waw |

Bu alty harpyň sanawyna girmeýänler özünden soňky harpa birikdirilip ýazylýarlar. Sözleriň başynda, ortasynda ýa-da ahyrynda gelen ýagdaýynda birikdirilip ýazylýan harplaryň ýazuw kadasyna degişli mysallary aşakdaky tablisada şeýle getirmek bolar:

| **Sözüň soňunda** | | **Sözüň ortasynda** | | **Sözüň başynda** | | **Tirkeşik ýagdaýda** | **Özbaşdak ýagdaýda** | **Harpyň ady** |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| كَتَبَ | شَرِبَ | سَبَقَ | كَبُرَ | بَدَأَ | بَطَلَ | ببب | ب | be |
| نَبَتَ | سَكَتَ | كُتِبَ | هَتَفَ | تَلِيَ | تَرَكَ | تتت | ت | te |
| بَعَثَ | حَدَثَ | مُثِلَ | وَثَبَ | ثَوَبَ | ثَقُلَ | ثثث | ث | se |
| خَرَجَ | فَلِجَ | رَجَعَ | خَجِلَ | جَعَلَ | جَنَحَ | ججج | ج | jim |
| فَلَحَ | ذُبِحَ | جَحَدَ | لَحِمَ | حَفِظَ | حَسِبَ | ححح | ح | ha |
| وَبَخَ | طَبَخَ | أُخِذَ | بَخِلَ | خَرَجَ | خَلَقَ | خخخ | خ | hy |
| عَبَسَ | بَئِسَ | خُسِرَ | حَسِبَ | سَجَدَ | سَمِعَ | سسس | س | sin |
| غَشَّ | فَرَشَ | خَشِيَ | نَشَطَ | شَهِدَ | شَتَمَ | ششش | ش | şin |
| يَقُصُّ | نَقَصَ | وَصَلَ | نُصِرَ | صَمَدَ | صَبَحَ | صصص | ص | sad |
| مَرِضَ | بَغُضَ | فُضِلَ | حَضَرَ | ضَرَبَ | ضَحِكَ | ضضض | ض | zat |
| نُشِطَ | بَسَطَ | قُطِعَ | لَطَمَ | طُمِسَ | طَلَعَ | ططط | ط | ty |
| حُفِظَ | غَلِظَ | عَظُمَ | نَظَرَ | ظُفِرَ | ظَلَمَ | ظظظ | ظ | zy |
| رُفِعَ | وَقَعَ | بَعُدَ | طَعِمَ | عَرَفَ | عَلِمَ | ععع | ع | aýn |
| دُمِغَ | بَلَغَ | رَغَدَ | بَغَرَ | غَرَقَ | غُلِبَ | غغغ | غ | gaýn |
| خُتِفَ | عَرَفَ | قُفِلَ | شَفِقَ | فَهِمَ | فَتَحَ | ففف | ف | fe |
| خُلِقَ | رُزِقَ | بَقِيَ | وَقَبَ | قَدَرَ | قَسَمَ | ققق | ق | kaf |
| مَلَكَ | عَدَكَ | عَكَسَ | رَكِبَ | كُذِبَ | كَتَبَ | ككك | ك | käf |
| نَزَلَ | أَمَلَ | طَلَعَ | وُلِدَ | لَمَعَ | لَعِبَ | للل | ل | lam |
| لأَمَ | دَهِمَ | أَسْمَرُ | جَمَعَ | مَرَجَ | مَزَحَ | ممم | م | mim |
| أَمِنَ | وَزَنَ | كَنَسَ | مَنَغَ | نُزِعَ | نَدِمَ | ننن | ن | nun |
| يَدَهُ | تَلِهَ | جَهَدَ | ظَهَرَ | هَدَى | هَجَأَ | ههه | ه | he |

| | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| اَيُّ | دَعِيَ | بَيَعَ | كَيَدَ | يَجِدُ | يَكَادُ | ييي | ي | ýa |

## Arap dilinde ulanylýan hereketleriň görnüşleri we olaryň atlary

**Fetha (فتحة):** Türkmen dilinde üstün diýlip atlandyrylýar. Bu alamat harpyň üstünde ýazylýan çalarak egik tekiz çyzgy bilen görkezilýär.

Fetha alamaty üstünde ýazylýan harp “e” bilen “a” arasyndaky ses bilen aýdylýar. Inçe harplar “e” sesine, ýogyn harplar bolsa “a” sesine ýakyn ses bilen aýdylýar.

**Kesra (كسرة):** Türkmen dilinde astyn diýlip atlandyrylýar. Bu alamaty harpyň aşagynda çalarak egik tekiz çyzgy bilen görkezilýär.

Kesra alamaty aşagynda ýazylýan harp “i” bilen “y” harpynyň arasyndaky ses bilen aýdylýar. Inçe harplar “i” sesine, “ýogyn” harplar bolsa “y” sesine ýakyn ses bilen aýdylýar.

**Damma (ضمة):** Türkmen dilinde otur diýlip atlandyrylýar. Bu alamat harpyň üstünde ýazylýan dyrnajyga çalymdaş şekiljik bilen görkezilýär.

Damma alamaty aşagynda ýazylýan harp “u” sesi bilen aýdylýar. Inçe we ýogyn harplaryň üstünde “u” sesine ýakyn ses bilen aýdylýar.

## Arap dilinde hereketleriň görnüşleri we olaryň ulanylyşyna degişli mysallar

Hereket diýlip harplaryň okalmagyna hyzmat edýän alamatlara aýdylýar. Arap elipbiýindäki harplar türkmen dilindäki çekimsiz harplaryň ornunda ulanylýar; hereketler bolsa çekimli harplaryň ornunda ulanylýar. Arap dilinde jemi üç sany hereket bolup, olar: “fetha”, ýagny üstünden; “astyn”, ýagny astyndan; “damma”, ýagny oturdan ybaratdyr.

**Fetha (üstün ـَ):** harplaryň ýokarsynda, sagdan-çepe egik görnüşde ýazylýar. Ol sözlerde gelende “e”, “a” sesini aňladýar. Aşakdaky sözlerdäki hereketler üstün görnüşindedir. جَعَلَ ، خَلَقَ ، غَفَرَ ، نَصَرَ ، صَدَقَ

**Astyn (astyn ـِ):** harplaryň aşagynda, sagdan-çepe egik görnüşde ýazylýar. Ol sözlerde “y”, “i” sesini aňladyp gelýär. Aşakdaky sözleriň ortasyndaky hereketi astyndyr. غَضِبَ ، رَضِيَ ، عَمِلَ ، وَسِعَ ، خَشِيَ

**Damma (otur ـُ):** harplaryň ýokarsynda kiçijik “waw” görnüşinde ýazylýar. Ol “u”, “ü” sesini aňlatmakda ulanylýar. Aşakdaky sözleriň birinji harpynyň hereketi oturdyr. فُتِحَ ، ذُكِرَ ، كُتِبَ ، ذُبِحَ ، وُضِعَ

**Jezm (säkin ـْ):** ýokarsynda ýerleşdirilen harpy özünden öňki harp bilen baglanyşdyrýan, kiçeňräk töwerek formasyndaky alamatdyr. Aşakdaky sözleriň ahyrky harplarynyň hereketi jezimdir. مِنْ ، قَدْ ، عَنْ ، هَلْ ، كُنْ

**Şedde (teşdit ـّ):** ýokarsynda ýerleşdirilen harpy iki gezek okatdyrýan we özünden öňki harp bilen baglanyşdyrýan alamatdyr. Sagdan-çepe görnüşde ýazylýar. Aşakdaky sözleriň ahyrky harplary şeddelidir. ثُمَّ ، اِنَّ ، اِلاَّ ، لَعَلَّ ، اَنَّ

**Tenwin (goşa üstün, goşa astyn, goşa otur ـٍ ,ـً ,ـٌ):** atlaryň ahyrynda ýazylýan we “n” sesi bilen sözüň tamamlanmagyna hyzmat edýän goşa hereketlerdir. Tenwin üç sany görnüşde gabat gelýär.

**Fethatan (goşa üstün ـً):** iki sany üstün diýmekligi aňladýar. Sözüň “-iň, -an” sesi bilen tamamlanmagyna hyzmat edýär. Eger at tegelek “te” (ة) ýa-da hemze bilen tamamlanmadyk ýagdaýynda iki üstün (ا) bilen bilelikde ýazylýar.

Indi bolsa iki üstün bilen baglanyşykly mysallara seredip geçeliň: كَثِيرًا ، قَرْيَةً ، جَمِيعًا ، اَزْوَاجًا ، كِتَابًا ، مَاءً ، مَدْرَسَةً

**Kesretan (goşa astyn ـٍ):** iki sany astyn diýmekligi aňladýar. Sözüň “-in, -yn” sesi bilen tamamlanmagyna hyzmat edýär. Indi bolsa iki astyn bilen baglanyşykly mysallara seredip geçeliň: شَدِيدٍ ، هَدِيَّةٍ ، قُوَّةٍ ، يَوْمٍ ، بَعْضٍ

**Dammatan (goşa otur ـٌ):** iki otur diýmekligi aňladýar. Sözüň “-un, -ün” sesi bilen tamamlanmagyna hyzmat edýär. Indi bolsa otur bilen baglanyşykly mysallara seredip geçeliň: فِتْنَةٌ ، حَسَنَةٌ ، جُنَاحٌ ، سَمِيعٌ ، مُصِيبَةٌ

**Med (uzatma ~):** med ýagny uzatmagy aňladýan harplar üç görnüşden ybaratdyr. “Elif”, “waw” we “ýa”. Şol sanda bu harplar gowşak harplar diýlip atlandyrylýar. Arap dilinde käbir ýagdaýlarda sözüň içindäki harplar uzadylyp okalýar. Onuň amala aşmagy üçin zerur bolan şertler bolýar. Med harpynyň uzadylyp okalmaklygy üçin hereketsiz ýagdaýda gelmelidir. Galyberse-de “elif”-den öňki harp üstün, “waw”-dan öňki harp otur, “ýa”-dan öňki harp bolsa astyn gelmelidir.

“elif” med harpyna degişli mysallar: كَانَ ، غَالَبَ ، جَاهَدَ ، قَالَ ، جَاءَ

“waw” med harpyna degişli mysallar: يَقُولُ ، يُعْجِزُونَ ، أُوتِىَ ، اَعُوذُ ، يَصُدُّونَ

“ýa” med harpyna degişli mysallar: يُرِيدُ ، نُزِيقُ ، تَجْرِى ، اَلَّذِينَ ، يَمِيزُ

**Elifi-maksura (gysga elif):** med harplary bolan elif, waw we ýa harpyndan başga, elif ýaly uzadyp okalýan we elifiňkä meňzeş wezipäni ýerine ýetirýän “elifi-maksura” diýlip atlandyrylýan, sözüň ahyrynda “ýa” görnüşinde gabat gelýän elif ulanylýar. Bu “ýa” harpynyň “elifi-maksura” diýlip atlandyrylmagy üçin ol sözüň ahyrynda gelmeli we fetha bilen hereketlenen harpdan soň säkin hökmünde okalmaly. **Mysal üçin**: طُوبَى ، سَلْمَى ، كُبْرَى sözlerinde ýazylyşy ýaly. Bu sözleriň ahyrky harpy özünden soň “elif” bar ýaly edilip uzadylp aýdylýar.

## Arap dilinde ýogyn, inçe we peltekläp aýdylýan harplar we olaryň okalyşlary

Arap dilinde harplar galyňlygyna we peltekläp aýdylyşyna görä aşakda görkezilişi ýaly aýdylýar.

**Ýogyn harplar:**

خ (hy): Bu harp bokurdak arassalananda bogazyň mäzlerine, burun-bokurdak böleginde, agzymyzyň içine ýakyn bolan böleginden çykýan hyrryldy ýaly sesi görkezýär. Ýöne hyrryldydan has yumşak şekilde aýdylmalydyr.

ص (sad): Bu harp ýogyn **“s”** harpyny görkezýär. Meselem türkmen dilinde Salyh, sahypa, somsa, sorag, sapa diýlende **“s”** harpy ýogyn aýdylýar. Sad harpy hem şol görnüşde aýdylmaly.

ض (dad): Bu harp ýogyn **“z”** harpyny görkezýär. Türkmen dilinde zaýa, zolak, zor, zyňmak diýlende **“z”** harpy ýogyn aýdylýar. Dad harpy edil şol sözlerdäki ýaly aýdylýar. Saudy Arabystanyň daşyndaky beýleki ýurtlarda bu harp dogry görnüşde aýdylmaýar. Türkmenler hem “dad” harpyny aýdanlarynda “z” sesine ýakyn aýdylýar.

ط (ty): Bu harp ýogyn **“t”** harpyny görkezýär. Türkmen dilinde Turan, Taryk, torun, torba, talaň diýlende **“t”** harpy ýogyn aýdylýar. Bu harp edil ýokardaky sözlerdäki ýaly aýdylmaly.

ظ (zy): Bu harp ýogyn we peltek okalýar. Onuň aýdylyşyny düşündirmegiň kyndygyna garamazdan şu görnüşde beýan etmek mümkin: ýokarky maňlaý dişlerimiz we dilimiziň ujy bilen däl-de azyrak yzyrakda dilimiziň dişimize degmegi netijesinde **“z”** harpy aýdylanda emele gelýän ses. Bu ses tebigy bolup ýogyn we peltek aýdylýar.

غ (gayn): Bu harpa gysgaça agyz çaýkalanda çykarylýan ses-harp hem diýmek bolar. Agzyzda suw ýok wagty agyz çaýkalýan ýaly etmegiň netijesinde ýüze çykýar. Bu ýagdaýda çykýan ses gayn harpynyň aýdylyşy bilen sazlaşýar. Ýöne çenden-aşalyga ýol bermän aýdylmalydyr.

ق (kaf): Kaf harpy **“k”** harpynyň agyz-bokurdak boşlugynda ýogyn okalmagy arkaly aýdylýar. Käbir sözlerde “k” harpy ulanylanda damagyň ýakynlaryndan çykýan ses bilen aýdýarlar, muňa “Kap” dagy diýelendäki söz mysal bolup biler. Bu sözde “k” harpy arap dilindäki **“kaf”** harpynyň aýdylyşyna çalymdaşlykda amala aşyrylýar.

**Ýogyn hem-de inçe okalýan harplar:**

“ر” (ra) we “ل” (lam)

Lam harpy türkmen dilinde ulanylýan “l” harpyna çalymdaş aýdylýar. Ýerine görä ýogyn ya-da inçe okalýar. Alagaraňky diýlende “l” harpy ýogyn, “lükge” diýlende “l” harpy inçe okalýar.

“Ra” harpy hem edil şonuň ýaly.

**Inçe we peltek aýdylýan harplar**:

ث (sä): Se harpy hemişe we hemme şertlerde peltek aýdylýar. Käbir ynsanlar agyz gurluşynyň aýratynlygy zerarly “s” harpyny peltek görnüşde aýdýarlar. Sä harpy türkmeniň gündelik gepleşik dilinde ulanylýan haryaň ornuny eýeleýär. Bu harpy düşündirmek üçin iňlis dilinde ulanylýan “**with**” sözüni mysal getirmek hem bolar.

ذ (zal): Bu harp diliň ujy bilen hem-de maňlaý dişleriň birleşdirilmegi netijesinde peltek aýdylýar. Häzirk zaman türkmen dilinde ulanylýan “z” harpynyň ornuny eýeleýär.

**Beýleki harplar:**

ي (ýa), ه (he), ن (nun), م (mim), ك (käf), ف (fa), ش (şin ýa-da şin), س (sin), ز (zi), د (dal), ج (jim), ت (te), ب (ba ýa-da be): Bu harplaryň ählisi türkmen diliniň elipbiýindäki harplar ýaly aýdylýar.

و (waw): Waw harpy aýdylanda aşaky dodak bilen ýokarky maňlaý dişler birek-birege degmeýär. Edil türkmen “w” we iňgilis dilindäki (w) harpy ýaly aýdylýar. Käte geň wakalar bilen ýüzbe-ýüze gelnende “baý bow” diýlende ýogyna çalymdaş aýdylýan “w” harpynyň ornuny eýeleýär. Bu ümlük aýdylanda aşaky we ýokarky dodak birikdirilmän “w” harpy aýdylýar. Arap dilinde “waw” harpynyň umumy ýagdaýda iki dodagyň hereketleriniň bilelikde gatnaşmagynda amala aşyrylýar.

ا (elif): Bu harp sözlerde eýeläp gelýän ornuna görä çekimli harplaryň ählisi bilen bilelikde ulanylýar.

ع (aýn): Käte arap dilini öwredýän mugallymlar okuwçylara aýn harpyny özleşdirjek wagty “bokurdagyňy gaýnatmak” söz düzümini ulanýarlar. Bokurdagyň gaýnadylmagy söz düzümi haçan-da damagyň aňyrky böleginde gysyş arkaly ses çykaranymyzda “a” sesine çalymdaş, ýöne gaýnap çykýan ýaly ses emele gelýär. Ana, şol ses arap dilinde ulanylýan “aýn” harpyny ýadyňa salýar.

**Üns beriň!** Arap diliniň grammatikasy sarf (diliň formasy baradaky ylym) we nahw (sözlemleriň gurluşy baradaky ylym) bölümlerinden emele gelýär.

Arap dilinde sözleri emele getirýän (çekimsiz) 28 sany harp bar. Bu harplar sözüň başynda, ortasynda, soňunda ýa-da diňe başynda, ýagny jemi dört görnüşde ýazylýar.

Bu harplara “el-huruful-hijaiýýe”, ýagny heja (elipbiý harplary) harplary hem diýilýär. Harplaryň 22 sanysy özünden öňki we soňky harplara birigip gelýär, 6 sanysy bolsa diňe özünde öňki harplar bilen birigýär.

**Mysal üçin:** ا،د،ذ،ر،ز،و

Arap dilinde çekimli harp bolmaýar. Onuň ornuna hereketler ulanylýar. Hereket islendik harpyň nähili şekilde okalýandygyny görkezýän alamatlardyr:

**Astyn**: (kesra) harpyň aşagynda ýazylýan çepe tarap egik çyzgy bolmak bilen bir hatarda aşagyna ýerleşdirilen harp okalanda “i”, “y” sesini berýär.

**Üstün**: (fetha) harpyň üstünde ýazylyp çepe tarap egik çyzgy we ýerleşdirilen harp okalanda “e”, “a” sesini berýär.

**Otur**: (damma) kiçijik “و” harpyna meňzeýär we harpyň üstünde ýazylýar. Ýerleşdirilen harpa “u” sesini berýär.

Arap dilinde harplar sagdan çepe tarap ýazylýar.

## Hemzäniň ýazuw kadasy

Beýleki harplardan tapawutlylykda hemzäniň sözüň başynda, sözüň ortasynda we sözüň soňunda ýazylyşynda käbir kadalara eýermek zerur bolýar. Elifiň hereketli formasy hemze diýlip atlandyrylýar. Kä halatlarda hemzäni elifden tapawutlandyrmak üçin elifiň ýokarsyna ýa-da aşagyna “إ”, “أ”, “أُ ” görnüşinde “ء” şekiljik ýerleşdirilýär. Hemze (ء) sözüň düzüminde eýeleýän ornuna görä käte elif (ا), käte waw (و), käte ýa harpynyň (ى) üstünde, kä halatlarda-da özbaşdak ýzylýar. Hemzäniň ýazylyşyny üç görnüşde seljermek bolar:

**Hemzäniň sözüň başynda ýazylyşy.** Hemzäniň hereketi üstün (fetha) ýa-da otur (damma) bolsa elifiň ýokarsynda, astyn (astyn) bolsa elifiň aşagynda ýazylýar. Başgaça aýdylanda hemze başda gelip, onuň  hereketi üstün ýa-da otur bolsa elif (ا) harpynyň üstünde ýazylýar. **Mysal üçin:**

أُذُنٌ - أَخَذَ – أُخِذَ – أَكَلَ- أَنْتَ - أَمِينٌ - أَمْسِ - أَمْرٌ - أَيْنَ

Eger hemze başda getirilse we hereketi astyn bolup gelse elif (ا) harpynyň astynda ýazylýar. **Mysal üçin:**

إِنَّمَا - إِنَّا - إِنْ- اِمامٌ - اِمْرَأَةٌ

**Hemzäniň ortada ýazylyşy.** Hereketleriň iň kuwwatlysy astyn, soň otur (zamma), soň üstün (fetha), iň gowşagy bolsa säkin (jezim) kabul edilýär.
Arap elipbiýiniň düzümindäki harplardan "ýa" (ى) astyny, "waw" (و) otury, "elif" (ا) bolsa üstüni alamatlandyrýar. Hemze sözüň ortasynda gelen wagty onuň hereketi bilen özünden öňki harpyň hereketi güýç taýdan deňeşdirilýär. Haýsysy has kuwwatly bolsa hemze şol hereketi alamatlandyrýan harpyň ýokarsynda ýazylýar. Başgaça aýdylanda hemze ortada getirilse we öňündäki harpyň hereketi fetha we özi säkin ýa-da fethaly bolsa elif (ا) harpynyň üstünde ýazylýar.

**Mysallar**: يَأْكُلُ (iýýär), "يَأْمُرُ" (buýurýar), رَأْسٌ (kelle), سَأَلَ(sorady)

Bu ýerde hemzeden öňki harpyň (ýanyň) hereketi fetha, hemzäniňki bolsa säkin bolup gelipdir. Fetha has kuwwatly hasaplanýan hemze, fethany alamatlandyrýan elif harpynyň ýokarsyna ýerleşdirilipdir. Ýagny **hemzeden öňki harp üstün bolandygy sebäpli hemze elifiň ýokarsynda ýazylypdyr.** Hemze üstün (fetha) ýa-da säkin bolup, öňündäki harp otur bolsa "waw" (و) harpynyň üstünde ýazylýar. يُؤْمِنُ (ynanýar), "تُؤْمِنُ", (sen ynanýarsyň), "أُؤْمِنُ" (men ynanýaryn), "رُؤْيَةٌ" (düýş), "مُؤْمِنٌ" (mömin).

Bu ýerde ýanyň hereketi bolan otur hemzäniň hereketi bolan säkinden has kuwwatly bolandygy üçin hemze otury alamatlandyrýan "waw" harpynyň üstünde ýazylýar. Ýagny gysgaça aýdylanda hemzeden öňki harpyň hereketi otur bolandygy üçin hemze "waw" harpynyň ýokarsynda ýazylypdyr. **Mysal üçin:** يَقْرَأُ (okaýar)

Eger hemzeden öňki harp astynly bolup gelse ýa (ى) harpynyň üstünde ýazylýar. Ýöne ortada ýazylanda (ى) harpyny anyk görmek mümkin bolmaýar. (ى) harpyny alamatlandyrýan dişjagaz ýa-da kertijek görnüşli "ýa" harpynyň üstünde ýazylýar. **Mysal üçin**: **بِئْرٌ ، جِئْتَ ، بِئْسَ**

Eger hemze elif (ا) bilen at çalyşmasynyň arasynda üstün (fetha) bilen hereketli ýagdaýda getirilse özbaşdak kertigiň kömegi bilen ýazylýar. Eger otur bolup gelse "waw" (و) arkaly ýazylýar. Eger astynly bolup gelse kertikli "ýa" harpynyň üstünde ýazylýar. **Mysal üçin**: **أَعْدَاءَهُ ، أَعْدَاؤُهُ ، أَعْدَائِهِ**

Bu ýerde hemze özünden öň gelen harpyň hereketi bolan üstüni (fethany) alamatlandyrýan "elif"  harpynyň üstünde ýazylypdyr. Ýagny özünden öňki harpyň

hereketi üstün bolandygy üçin hemze üstüniň ýokarsynda (fethanyň üstünde) ýazylypdyr. **Mysal üçin**: يُنْشِئُ (bina edýär).

Bu mysalda hemze özünden öňki "şin" harpynyň hereketi bolan astyny alamatlandyrýan "ýa" harpynyň üstünde ýazylypdyr. Ýagny özünden öňki harpyň hereketi astyn bolandygy üçin hemze "ýan" harpynyň üstünde ýazylypdyr.

**Hemzäniň sözüň soňunda ýazylyşy.** Hemzäniň sözüň ortasynda ýazylyş kadalarynda beýan edilişi ýaly özünden öňki harpyň hereketini alamatlandyrýan harpyň üstünde ýazylýar. **Mysal üçin**: يَلْجَأُ (sygynýar), نَبَأٌ (habar), نَاشِئٌ (ýetişen, ösen) شَاطِئٌ (kenar), اِمْرُؤٌ (kişi). Ýöne sözüň ahyryndaky hemzeden öň uzyn çekimli ýa-da säkin (jezimli) harp bar bolsa, hemze aýry ýagdaýda, ýagny özbaşdak ýazylýar. **Mysal üçin**: جَزاَءٌ (deregine), جُزْءٌ (bölek), صَحْراَءُ (çöl), شَيْءٌ (zat ), عِبْءٌ (ýük).

Hemze sözüň ahyrynda getirilse we öňündäki harp säkin bolsa özbaşdak ýagdaýda ýazylýar. **Mysal üçin**: جَاءَ ، جُزْءٌ ، سَوْءٌ

Eger öňündäki harp hereketli bolsa öňündäki herekete görä laýyk gelýän harpyň üstünde ýazylýar. Otura laýyk gelýän harp "waw" (و), üstüne laýyk gelýän harp "elif" (ا), astyna laýyk gelýän harp bolsa "ýa" (ى) diýlip düşündirilýär. **Mysal üçin**: دَنُؤَ ، قَرَأَ ، هَنِئَ

**Kesgitli (magrife) we kesgitsiz (nekre) atlar**

Arap dilinde islendik söz (kelime) at (isim), işlik (fygyl) ýa-da harp diýlip synplandyrylýar. Atlaryň, işlikleriň we harplaryň haýsydyr bir gutarnykly manyny emele getirmek maksady bilen olaryň yzygiderlikde getirilmegi netijesinde sözlem (jümle) emele gelýär. Islendik sözlemiň ýasalmagy üçin gerekli bu üç elementi aýry-aýrylykda seljereliň.

**At (isim):** Janly-jansyz zatlara, barlyklara at bolup hyzmat edýän we haýsydyr bir zaman şekili bilen baglanyşygy bolmaýan sözlere (kelimelere) at (isim) diýilýär. Atlar (isimler) kesgitli (magrife) ýa-da kesgitsiz (nekre) bolup gelýär.

**Kesgitli (magrife):** islendik adyň başynda "**اَلْ**" goşulmasy getirilen bolsa şol at (isim) kesgitli diýlip atlandyrylýar. "**اَلْ**" goşulmasy arkaly kesgitlenen söze kesgitli (magrife) diýilýär. Mysal üçin "اَلْقَلَمُ" diýlende hýsydyr bir näbelli galam däl, belli bir galam barada gürrüň edilýändigine düşünmek bolýar.

Kesgitli atlar üç sany düşümde getirilýär. Olar baş düşüm, ýöneliş düşüm we eýelik düşüm.

| Eýelik düşümde | Ýöneliş düşümde | Baş düşümde |
|---|---|---|
| اَلْقَلَمِ | اَلْقَلَمَ | اَلْقَلَمُ |

Bu "اَلْ" goşulmasyna arap dilinde kesgitleýji harp (حَرْفُ التَّعْرِيفِ) diýilýär. Başyna "اَلْ" goşulmasy kabul edýän islendik sözüň soňuna tenwin gelmeýär.

**Kesgitsiz (nekre):** Eger adyň başynda kesgitleýji harp diýlip atlandyrylýan "اَلْ" goşulmasy ýok bolsa bu at (isim) hýsydyr bir kesgitsiz obýekti beýan edýär. Bu

kesgitlenmedik ada kesgitsiz (nekre) diýilýär. “قَلَمٌ ” diýlende kesgitlenmedik, anyk gürrüňi edilmeýän umumy manydaky hýsydyr bir galama düşünilýär we soňky harpy aşakdaky mysallarda görnüşi ýaly tenwinli bolup gelýär.

| | | |
|---|---|---|
| قَلَمٍ | قَلَماً | قَلَمٌ |

Haýsydyr bir kesgitsiz obýekti, näbelli bir zady beýan edýän tenwin bilen bu söz “islendik galam” diýlip terjime edilýär.

Sözlem (jümle) düzülende umuman kesgitli (magrife) at (isim) ulanylýar. Islendik at (isim) kesgitli (magrife) bolup ýa-da kesgitsiz (nekre) bolup gelýär. Başgaça aýdylanda islendik adyň başynda kesgitleýji harp bolan “أَلْ” goşulmasy gelen bolsa onda şol sözüň soňunda tenwiniň gelmeýändigini aýdypdyk. Ýöne käbir has atlara we at çalyşmalaryna birigip gelýän atlar (isimler) tenwin kabul etmeýändikleri, şol sanda kesgitleýji harp bolan “أَلْ” goşulmasyny hem almaýandyklary görülýär. Çünki has atlar we at çalyşmalary (zamirler) aslynda kesgitli kategoriýasynda garalýarlar.

**Mysal**:

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| بَكْرٌ | عَادِلٌ | خَالِدٌ | يُوسُفُ | عُمَرُ |
| رَمَضَانُ | إِسْتَانْبُولُ | مَرْو | مَكَّةُ | تُرْكُمَنِسْتَان |

Atlaryň başynda gelýän “أَلْ ” goşulmasynyň hemzesi başynda ýazylýan sözlere iki görnüşde birikdirilýär. Birinjisi “lam” harpy okalman geçilýär we yzyndan getitilýän harp şeddelenip ýazylýar. Ikinjisi bolsa “lam” harpyna säkin (jezim) goýulmak arkaly birikdirilýär.

Mysal üçin “اَلشَّمْسُ” we “اَلْقَمَرُ” ýaly. Mälim bolşy ýaly tejwit ylmynda bu kada “ydgamy-şemsiýe” (ýanaşyp gelen iki harpyň birek-birege goşulmagy) we “yzhary-kamariýe” (yzly-yzyna tirkeşip gelen harplaryň aýry-aýry edilip okalmagy) diýlip atlandyrylýar. Bu meselä anyk düşünmegiň “kesgitleýji harpdan” soňky harpyň şeddeli ýa-da şeddesiz okalýandygynyň anyklanylmagynda örän uly ähmiýeti bar.

Islendik at kesgitli (magrife) at hökmünde ulanylyp bilner. Eger-de haýsydyr bir söz “el” (أل) kesgitlilik harplaryny kabul edip gelse ýa-da kesgitsizlik (nekre) goşulmasyny alan bolsa onda şol sözi kesgitli (magrife) ýa-da kesgitsiz (nekre) diýip atlandyrmak bolar. Şol sebäpden islendik söz “tenwin” alan bolsa, şol sözüň kesgitli (magrife) däldigi ýüze çykýar. Gysgaça aýdylanda hiç bir söz iki alamaty bir wagtda kabul edip bilmeýär.

Bu kadalardan daşary “at çalyşmalary (zamirler)”, “has atlar”, “görkezme çalyşmalary”, “sypatlyk çalyşmalary” (ismi-mewsul), “kesgitli (magrife) ada eýelik-degişlilik aýyrgyjynyň (muzaf)” baglanyp gelmegi we “ýüzlenme” kesgitli (magrife) atlar toparyna degişlidirler.

Kesgitli atlary tablisa arkaly şu görnüşde beýan etmek bolar:

| Görkezme çalyşmalary | إِسْمُ الإِشَارَةِ | Has atlar | العَلَمُ |
|---|---|---|---|
| Bu mekdep ajaýypdyr | | Sagyt kölde balyk tutýar | |

| | | | |
|---|---|---|---|
| هَذِهِ المَدْرَسَةُ جَمِيلَةٌ | | سَعِيدٌ يَصْطَادُ فِي البُحَيْرَةِ | |
| Sypatlyk çalyşmalary | الإِسْمُ المَوْصُولُ | At çalyşmasy | الضَّمِيرُ |
| Piramidalar deňi bolmaýan ymaratlardyr<br>الأَهْرَامُ مِنَ الآثَارِ الَّتِي لاَ نَظِيرَ لَهَا رَوْعَةً | | Biz bu filimi tomaşa etdik<br>شَاهَدْنَا هَذَا الفَيِلْمَ | |
| Ýüzlenme | المُنَادِي المَقْصُودُ بِالنِّدَاءِ | Eýelik-degişlilik aýyrgyjy (muzaf) | المُضَافُ إِلَي مَعْرِفَةٍ |
| Dur, eý, oglan!<br>قِفْ يَا وَلَدٌ! | | Halydyň ulagy awtoparkda<br>سَيَّارَةٌ خَالِدٌ فِي مَوْقِفٌ السَّيَّارَةٌ | |

**Kamary we şemsi harplar**

**Kamary harplar.** Islendik sözüň başynda aşakdaky sözlemlerde getirilýän on dört sany harpdan biri gabat gelse özi bilen birigip gelýän “اَلْ” goşulmasyndaky lam säkinli (jezimli) “لْ” edilip okalýar. Kamary harplar arap dilinde ýazylan şu sözlemlerde jemlenipdir: **أَبْغِ حَجَّكَ وَ خَفْ عَقِيمَهُ**

**Mysallar**:

| Kesgitli (magrife) | | Kesgitsiz (nekre) | | Kesgitli (magrife) | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| أ | أذَانٌ | اَلْأذَانُ | azan | خ | خُبْزٌ | اَلْخُبْزُ | çörek |
| ب | بَيْتٌ | اَلْبَيْتُ | öý | ف | فَرَسٌ | اَلْفَرَسُ | ýaby |
| غ | غَنِيٌّ | اَلْغَنِيُّ | baý | ع | عَرَبِيَّةٌ | اَلْعَرَبِيَّةُ | arap dili |
| ح | حَجٌّ | اَلْحَجُّ | haç | ق | قَمَرٌ | اَلْقَمَرُ | aý |
| ج | جَارٌ | اَلْجَارُ | goňşy | ي | يَوْمٌ | اَلْيَوْمُ | gün |
| ك | كَاتِبٌ | اَلْكَاتِبُ | kätip | م | مَوْتٌ | اَلْمَوْتُ | ölüm |
| و | وَطَنٌ | اَلْوَطَنُ | watan | ه | هِجْرَةٌ | اَلْهِجْرَةُ | hijret |

**Şemsi harplar.** Arap dilindäki beýleki harplaryň ählisi şemsi harplardyr. “**اَلْ**” goşulmasyndan soň gelýän söz bu harplardan biri bilen başlanýan bolsa “**اَلْ**” goşulmasyndaky lam harpy (**ل**) okalmaýar, ýanyndaky harp bolsa şeddelenip aýdylýar. Ýöne onuň okalmaýandygyna garamazdan “**اَل**” goşulmasy hökmany suratda ýazylýar.

**Mysallar**:

| Kesgitsiz (nekre) | | | | Kesgitli (magrife) | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| ت | تِلْمِيذٌ | اَلتِّلْمِيذُ | okuwçy | ث | ثَوْبٌ | اَلثَّوْبُ | lybas |
| د | دِينٌ | اَلدِّينُ | din | ذ | ذِئْبٌ | اَلذِّئْبُ | gurt |
| ز | زَمَانٌ | اَلزَّمَانُ | zaman | ر | رَجُلٌ | اَلرَّجُلُ | adam |
| س | سُورَةٌ | اَلسُّورَةُ | süre | ش | شَجَرَةٌ | اَلشَّجَرَةُ | agaç |

| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| ص | صَدِيقَةٌ | اَلصَّدِيقَةُ | gyz ýoldaş | ط | طَائِرَةٌ | اَلطَّائِرَةُ | uçar |
| ض | ضَلاَلَةٌ | اَلضَّلاَلَةُ | azgynçylyk | ظ | ظَاهِرٌ | اَلظَّاهِرُ | zahyr, açyk |
| ن | نَارٌ | اَلنَّارُ | ot | ل | لَيْلٌ | اَللَّيْلُ | gije |
| ش | شَمْسٌ | اَلشَّمْسُ | güneş | | | | |

Ýigrimi sekiz sany harpyň on dört sanysy kamary, on dört sanysy bolsa şemsi harplardyr. Arap elipbiýindäki harplaryň bu görnüşde atlandyrylmagy jyns atlarda we sözlerde sözüň başyna “tagryf (anyklyk) harpy” diýlip atlandyrylýan “el” (ال) goşulmasy getirilende “lam”-yň (ل) okalyp okalmaýandygyny kesgitleýär. Kamary harplar bilen başlanýan sözüň başyna “el” (ال) goşulmasy gelende “lam” (ل) jezimlenmek arkaly ýüze çykarylýar. Ýagny “lam” açyk okalýar. Mysal üçin: اَلْحَمْدُ ، اَلْعاَلِمُونَ ، اَلْوَسْوَاسُ ، اَلْعَصْرُ sözlerinde berlişi ýaly, “lam” harpy jezimlenip okalýar.

**Kamary harplar şu harplardan düzülýär:** ا ، ب ، ج ، ح ، خ ، ع ، غ ، فَ ، قَ ، كَ ، م ، وَ ، ه ، ى

Bu harplary ýatdan beklemek üçin kamary harplardan düzülen iki sany sözlem düzülipdir: اَبْغِ حَجَّكَ وَ خَفْ عَقِيمَهُ

**Şemsi harplar şu harplardan düzülendir:** تَ ، ث ، د ، ذ ، ر ، ز ، س ، ش ، ص ، ض ، ط ، ظ ، ل ، ن

Şemsi harplar bilen başlanýan islendik adyň başyna “el” (ال) goşulmasy gelende, “lam” (ل) okalman gönümel sözüň ilkinji harpy bolan şemsi harpa geçilýär. Şemsi harpyň ýokarsyna şedde ýerleşdirilýär. اَلشَّمْسُ ، اَلنَّاسُ ، اَلرَّحِيمُ ، اَلتَّوَّابُ اَلرِّزْقُ sözlerinde getirlişi ýaly, “lam” harpy okalmaýar, özünden soň getirilen harp şeddeli okalýar.

Galyberse-de başynda elif-lam goşulmasy bolan sözleriň ahyryndaky tenwin aýrylýar.

**Kamary harplar** اَلْحُرُوْفُ الْقَمَرِيَّةُ**" (el-huruful-kamariýýe -** ب ج ح خ ع غ ف ق ك م و ه ا**) bilen şemsi harplaryň** اَلْحُرُوْفُ الشَّمْسِيَّةُ **(el-hurufuş-şemsiýýe -** ت ث د ذ ر ز س ش ص ض ط ظ ل ن**)** arasyndaky aratapawut diňe sözüň içinde okalanda ýüze çykýan ownuk fonetik kada bolup durýar. – الْقَمَرِيَّةُ sözündäki “الْ” goşulmasy islensik sözde ulanylan wagty doly aýdylýar. – الشَّمْسِيَّةُ sözündäki “ال” goşulmasy özünden öň gelýän söz bilen tirkeşip gelen wagty aýdylmaýar.

**Şemsi we kamary harplaryna degişli berkidiji mysallar:** Arap dilindäki elipbiý harplarynyň deň ýarysy (on dört sany) kamary, beýleki ýarysy (on dört sanysy) şemsi harp diýip düşündiripdik. On dört sany kamary harpyň başyna “الْ”elif-lam goşulmasy gelende bu elif-lam doly aýdylýar. **Mysal**: الْقَمَرِيَّةُ al-kameriýýe

On dört sany şemsi harpyň başyna “ال” elif-lam goşulmasy gelende bu elif-lam okalmaýar. **Mysal**: الشَّمْسِيَّةُ aş-şemsiýýe

اَلْحُرُوْفُ الْقَمَرِيَّةُ **: el-huruful-kamariýýe**

1. اَلاُبُ : أ= el-ebu=kaka
2. اَلْبَابُ : ب= el-babu=gapy
3. اَلْجَنَّةُ : ج= el-jennetu=jennet
4. اَلْحِمَارُ : ح= el-himaru=eşek
5. اَلْخُبْزُ : خ= el-hubzu=çörek
6. اَلْعَين : ع= el-aýnu=göz
7. اَلْغَدَاءُ : غ= el-gadau=nahar
8. اَلْفَمُ : ف= el-femu=agyz
9. اَلْقَمَرُ : ق= el-qameru=aý
10. اَلْكَلْبُ : ك= el-kelbu=köpek
11. اَلْمَاءُ : م= el-mau=suw
12. اَلْوَلَد : و= el-weledu=çaga
13. اَلْهَوَاءُ :هـ= el-hewau=howa
14. اَلْيَدُ : ى = el-ýedu = el

اَلْحُرُوْفُ الشَّمْسِيَّةُ **: el-hurufuş-şemsiýýe**

1. اَلتَّاجِر : ت= et-tajiru=tüjjar
2. اَلثَّوبُ : ث= es-sewbu=lybas
3. اَلدِّيْكُ : د= ed-diku=horoz
4. اَلذَّهَبُ : ذ= ez-zehebu=altyn
5. اَلرَّجُلُ : ر= er-rajulu=erkek, adam, kişi
6. اَلزَّهْرَةُ : ز= ez-zehratu=çeçek
7. اَلسَّمَكُ : س= es-semeku=balyk
8. اَلشَّمْسُ : ش= eş-şemsu=güneş
9. اَلصَّدْرُ : ص= es-sadru=gögüs
10. اَلضَّيْفُ : ض= ed-daýfu=mysapyr
11. اَلطَّالِبُ : ط= et-talibu=talyp
12. اَلظَّهْرُ : ظ= ez-zahru=ýagyrny
13. اَللَّحْمُ : ل= el-lahmu=et
14. اَلنَّجْمُ : ن = iň-nejmu = ýyldyz

## Wasyl hemzesi
## (همزة الوصل)

Anyklyk goşulmasyny bildirýän anyklyk harpy, ýagny “اَلْ” goşulmasynyň hemzesi islendik sözüň başynda gelende hökman okalýar. **Mysal**: اَلْوَلَدُ ذَهَبَ - (el-weledu zehebe) çaga gitdi.

Bu ýerde sözlemiň eýesi başda gelendigi sebäpli “اَلْ” goşulmasy ýazylyşy ýaly okalýar. Edil şol “اَلْ” goşulmasy sözüň arasynda gelse elif harpy ýazylýandygyna garamazdan okalmaýar. Indiki harpa geçilip gidilen halatynda bolsa ýazylýandygyna garamazdan okalmaýan bu hemze “**wasyl hemzesi”** diýlip atlandyrylýar.

| | | |
|---|---|---|
| (zehebel weledu) | ذَهَبَ الْوَلَدُ | çaga gitdi |

Sözüň başyndaky wasyl hemzesiniň elifiniň ýokarsyna (ء أ) şekiljik goýulmaýar. Ýagny (أُ إِ أَ) görnüşinde däl-de (اُ اِ اَ) görnüşinde ýazylýar. **Mysal üçin** (اَلتِّلْمِيذُ – اَلْوَلَدُ) ýaly.

Bu tema bilen baglanyşykly umumy kadalary şeýleräk düşündirmek bolar:

1. Wasyl hemzesi bilen başlanýan sözden öňki, ýagny “**اَلْ**” goşulmasyndan öňki (üstün, astyn, otur görnüşinde) hereket bar bolsa onda geçilip gidilende “**اَلْ**” goşulmasyndaky hemze (**أ**) hereketlenmeýär. Hereketden soň gelýän elif-lamly (tagryf/anyklyk harpy) söz, kamary harplardan biri bilen başlanýan edil öňündäki sözüň hereketi lama (**لْ**) säkin (jezim) berilýär.

**Mysal**:

| | | |
|---|---|---|
| ذَهَبَ الْوَلَدُ | (zehebel weledu) | çaga gitdi. |
| ضَرَبْتُ الْوَلَدَ | (darabtul welede) | çagany urdum. |
| أَخَذْتُ الْقَلَمَ | (ahaztul kaleme) | galamy aldym. |
| شَرِبْتَ الْمَاءَ | suwy içdiň. | |
| دَخَلَ الْبَيْتَ | öýe girdi. | |
| حَضَرَ الْعَمُّ | aga geldi. | |

Hereketden soň gelen elif lamly (tagryf=anyklyk harply) söz şemsi harplardan biri bilen başlanýan bolsa özünden öňki sözüň hereketi goşalanyp aýdylýar we şemsi harp şeddelenýär. Anyklyk harpy ýazylýandygyna garamazdan ol okalmaýar.

**Mysal**:

| | | |
|---|---|---|
| أَخَذْتُ الدَّفْتَرَ | (ehaztud-deftera) | depderi aldym |
| شَرِبْتَ الزَّمْزَمَ | (şeribtez-zemzeme) | zemzemi içdiň |
| دَخَلَ الدُّكَّانَ | (dehaled-dukkane) | dükana girdi |
| حَضَرَ الطَّعَامُ | (hazarat-taamu) | Nahar geldi |

2. Wasyl hemzesi bilen başlanýan sözlere özlerinden öňki harpyň ahyry säkin (jezimli) söz birikdirilende astyn edilip okalýar.

Başynda kamary harp bolan sözden geçiş şeýle amala aşyrylýar:

| | | |
|---|---|---|
| كَتَبَتِ الْبِنْتُ الدَّرْسَ | (Ketebetil-bintud-derse) | Gyz dersi ýazdy. |

Başdaky harpy şemsi bolan sözden geçiş şeýle amala aşyrylýar:

| | | |
|---|---|---|
| كَتَبَتِ الدَّرْسَ | (Ketebetid-derse) | (Gyz) dersi ýazdy. |

Ýöne "تُمْ" at çalyşmasynda geçiş otur arkaly amala aşyrylýar, bu bolsa kadadan daşary ýagdaý hökmünde kabul edilýär.

| | | |
|---|---|---|
| كَتَبْتُمُ الدَّرْسَ | (Ketebtumud-derse) | Dersi ýazdyňyz (erkek). |
| سَمِعْتُمُ الْخَبَرَ | (Semitumul-habera) | Habary eşitdiňiz (erkek). |

3. Anyklyk harpyndan öňki tenwinli (kesgitsiz/nekre) sözde getirilýän bolsa onda geçiş tenwiniň nun harpyny astyna öwürmek arkaly amala aşyrylýar:

| | | |
|---|---|---|
| كَتَبَ خَالِدٌ الدَّرْسَ | (Ketebe halidunidderse) | Halyt dersi ýazdy. |
| قَرَأَ عَادِلٌ الْكِتاَبَ | (Karae Adilunilkitabe) | Adyl kitaby okady. |

**Wasyl hemzesine degişli mysallar:** Sözleriň başynda gelip, diňe ýazylan ýagdaýynda okalýan, başga sözlerden soň gelen ýagdaýynda ýazylýandygyna garamazdan okalmaýan "elif" ýa-da "hemze", "wasyl hemzesi" diýlip atlandyrylýar. Wasyl hemzesi sözüň kök harpy bolman ol goşmaça ýazylan harpdyr. (أ إ أُ) görnüşinde däl (ا اِ اُ) görnüşinde ýazylýar. Özünde soň gelen harp bolsa säkine öwrülýär. Gysgaça aýdylanda:

Sözüň başynda ýazylýan hemze okalýar. Mysal üçin:

**اِبْنُهُ – اِمْرَأَتُهُ – اِرْجِعْ – اُدْخُلْ**

Özünden öň söz gelen hemzeler, ýangy sözüň ýa-da sözlemiň arasynda gelen hemzeler okalmaýar. Mysal üçin:

**وَابْنُهُ–وامْرأَتُهُ–فَارْجِعْ – وَادْخُلْ**

**Başynda wasyl hemzesi bolan sözler**:

**1. Kesgitleýji harplaryň (ال)** elifi. Mysal üçin "بَابُ الْبَيْتِ" - öýüň gapysy

**2.** Asly üç harply işlikleriň buýruk şekiliniň başyndaky elif. Mysal üçin: إِفْتَحْ – وَافْتَحْ(aç), أُنْصُرْ – وَانْصُرْ (ýardam et), إِفْرَحْ – وَافْرَحْ (begen). وَاعْفُ عَنَّا يَا كَرِيمُ / وَاعْفُ عَنَّا وَاغْفِر لَنَا وَارْحَمْنَا أَنْتَ مَوْلاَنَا فَانْصُرْنَا عَلَى الْقَوْمِ الْكَافِرِينَ. - Bizi bagyşla eý, Perwerdigär!/ Bizi bagyşla, biziň ýazygymyzy geç, bize merhemet et, sen biziň Möwlamyz.

**3.** إِفْعاَل babyndan beýleki goşma işlikleriň elif bilen başlaýan işlikleriň öten zaman şekili, buýruk şekili we masdarlarynyň başlaryndaky elif. Mysal üçin: قَاَل

اجْتَمِعُوا (اِجْتَمَعَ- يَجْتَمِعُ )– Jemleniň diýdi! (buýruk), اِنْكَسَرَ – وَانْكَسَرَ – döwüldi (öten zaman işligi). اِسْتِقْبَالٌ – وَاسْتِقْبَالٌ اِسْتَقْبَلَ يَسْتَقْبِلُ اِسْتِقْبَالاً - garşy almak (masdar).

**4.** Aşakdaky sözleriň başyndaky elifler:

| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| اِسْمٌ | At | اِثْنَانِ | Iki (erkek jynsy) | اِمْرُؤٌ | erkek | اِبْنٌ | Ogul |
| اِسْتٌ | Arka | اِثْنَتَانِ | Iki (aýal jynsy.) | اِمْرَأَةٌ | kadın | اِبْنَةٌ | Gyz |
| اَيْمَنُ – اَيْمُ | Ant bolsun | وَاثْنَانِ | Iki | وَابْنُ فُلانٍ | pylanynyň ogly | | |

**F. "**اَلْ" başyna "لِ" gelse hemze ýazylmaýar. Mysal üçin: اَلْقَلَمُ, لِلْقَلَمِ – اَلصَّفُّ, لِلصَّفِّ

## Katyg hemzesi
## (همزة القطع)

Sözüň başynda gelip, başga sözden soň gelende hemzesi islendik şertde ýazylyp okalýan hemzelere "katg hemzesi" diýilýär. Wasyl hemzesiniň daşyndaky hemzeleriňählisi katyg hemzesi kabul edilýär.

**Başlarynda katyg hemzesi bolan sözler**:

Wasyl hemzesiniň daşyndaky hemzeleriň hemmesi katyg hemzesi hasaplanýar. Katyg hemzesi barasynda bilnmeli esay aýratynlyklar şulardan ybarat:

1.**إِفْعَالٌ** babynyň öten zamany, buýruk şekili we masdarynyň başyndaky hemze:

| | | | |
|---|---|---|---|
| وَأَرْسَلَ | we ugratdy | فَأَخْرِجْ | dessine çykar |
| وَأَكْرَمَ | we hödür etdi | وَإِخْرَاجُهُ | we ony çykarmagy |

2. Häzirki zaman işligi I şahsyň hemzesi "أَكْتُبُ";

3. Deňeşdirme sypatynyň hemzesi "أَفْضَلُ";

4. Ortak işligiň sypat derejesiniň hemzesi "أَحْمَرُ";

5. (أَفْعَالُ) galypyndaky kadsyz/nädogry köplük sanlaryň hemzesi "أَشْيَاءُ";

6. Asly üç harply işlikden gabat gelýän "mehmuzul-fa" harpynyň hemzesi "أَخَذَ";

7. Haýran galmagy bildirýän işlikleriň hemzeleri "أَفْعِلْ بِهِ", "مَا أَفْعَلَهُ";

8. Hemze bilen başlaýan arap dilinde beýleki dillerden giren alynma has atlaryň hemzesi "إِبْرَاهِيمُ";

9. Alynam sözlerden däldigine garamazdan sözüň başy hemze bilen başlaýan jyns atlaryň hemzesi "أَسَدٌ" - ýolbars, "إِبِلٌ" - düýe;

10. Sorag goşulmasy bolan "أَ" hemze: "أَ لَمْ نَشْرَحْ لَكَ صَدْرَكَ ؟" - Biz seniň ruhy dünýäňe aram bermedikmi/saňa giňlik bermedikmi?;

11. Ýüzlenme goşulmasy bolan (أ) hemze: "أَ رَجُلُ" – Eý, ynsan!

## IKINJI BÖLÜM
## IŞLIGIŇ ÝIGRIMI DÖRT GÖRNÜŞI
## (işlikleriň galyplary)

**Işlikleriň görnüşleri (emsile - اَلاَمْثِلَةُ).** Arap morfologiýasynyň “emsile” bölüminiň awtorynyň Aly ibn Ebu Talyp hasaplanýandygy barasynda taryhy çeşmelerde dürli maglumatlar getirilýär. Emsile “mysallar” diýlip terjime edilýär. Sarf bölüminde atlar we işlikler manylaryna laýyklykda galyplaşdyrylmak arkaly seljerilýär.

**Emsile esasy iki bölege bölünýär:**

**1. Emsileýi-muhtelife (اَلاَمْثِلَةُ الْمُخْتَلِفَةُ)**

**2. Emsileýi-muttaride (اَلاَمْثِلَةُ الْمُطَّرِدَةُ)**

**1. Emsileýi-muhtelife:** Emsileýi-muhtelife “dürli mysallar” diýmekligi bildirýär. Harplary birmeňzeş, şekilleri dürli-dürli bolup birek-birege meňzemeýän galyplar diýlip düşündirilýär. “Galyp” (syga) şekil taýdan üýtgeýän sözlere aýdylýar. Emsileýi-muhtelife 24 aýratyn galypdan düzülýär. 24 galypyň 13 sanysy işlik galan 11 sanysy bolsa atlardan ybaratdyr.

**2. Emsileýi-muttaride:** Emsileýi-muttaride harp we şekil taýdan birek-birege meňzeýän galyplara (sygalara) aýdylýar. Emsileýi-muttaride 14 sany galypdan ybarat bolup, olar işligiň düýp derejesi (maglum) we gaýdym derejesi (meçhul) diýlip iki sany esasy bölege bölünýär. Bu böleklere işligiň düýp derejesiniň şekili/formasy (binaýy-maglum) we işligiň gaýdym derejesiniň şekili/formasy (binaýy-meçhul) diýilýär. Bu bölekleriň her biri erkek-aýal jynsynyň III şahsy (gaýyp), erkek-aýal jynsynyň II şahsy (muhatap) we I şahs (mutekellim) diýlip jemi üç topara bölünýär. III şahs (gaýyp - ýanyňda bolmaýan) we II şahs (muhatap – ýanyňda bolan) erkek jynsy (muzekker) we eýal jynsy (muennes) diýlip iki topara bölünýär. Erkek jynsy (muzekker) we aýal jynsy (muennes) bolsa täklik (mufret), ikilik (tesniýe) we köplük (jemig) diýlip üç görnüşe bölünýär. I şahs (mutekellim) gürleýäniň özi (nefsi-mutekellim wahde) we gürleýän şahsyň başgasy ýa-da başgalary bilen bilelikde bolmagy (nefsi-mutekellim meal gaýry) diýlip iki topara bölünýär. Gürleýäniň (nefsi mutekellimiň) sesinden erkek ýa-da aýal jynsyna degişlidigi mälim bolandygy sebäpli aýal ýa-da erkek jynsy diýlip iki topara bölünmeýär.

**Emsileýi-muttaride işlikler toparynyň görnüşler:** Emsileýi-muttaride diňe işlik we buýruklarda bolýar. Galyplar subýektiň ýagdaýyna görä üýtgeýär we bu şekilde her bir işligiň we adyň emsileýi-muttaridesi emele gelýär. Işligiň düýp (maglum) we gaýdym derejesi (mejhul) diýlip iki görnüşde ýasalýar. Işlikleriň emsileýi-muttaridesi 14 sany galypdan düzülýär. Işlikler III, II, I şahs diýlip üç bölege bölünýär. III şahs erkek we aýal jynsy diýlip iki topara bölünýär. Erkek we aýal jynslary täklik, ikilik, köplük diýlip üç topara bölünýär. Ikisiniň jemi alty galypa deň bolýar. II şahs galypy erkek we aýal jynsy diýlip iki topara bölünýär. Erkek we aýal jynsy täklik, ikilik, köplük diýlip üç topara bölünýär. Ikisiniň jemi alty galypa deň bolýar. III we II galyplaryň jemi bolsa on ikä deň bolýar. Galan iki galyp bolsa I şahsyň täkligi we köplügi diýlip iki topara bölünýär. Üç harply işliklerde (sülasi müjerret) öten zaman işliginiň gaýdym derejeleri ýasalanda işligiň birinji harpy (faul-

fygyly) otur arkaly ýasalýar ikinji harpy bolsa (aýnul-fygyl) astyn bolup gelen bolsa şol ýagdaýda galdyrylýar, eger-de astyndäl bolsa astyn arkaly ýazylýar. Bu temany doly özleşdirmek üçin parmaklarymyzyň içki tarapyndan peýdalanmak bolar. Bu dersde geçen adalgalaryň manysy:

1. Nefsi mutekellim wahde (gepleýän kişi ýeke-täk ýagdaýda (men);

2. Nefsi mutekellim magal gaýr (gepleýän kişi ýanyndakylar bilen bilelikde (biz).

**Emsileýi-muttaride işlikleriniň aýratynlyklary we olaryň görnüşleri**

**Öten zaman işligi** (فعل ماض) Häzirki wagtdan öň bolup geçen iş-hereketi bildirip, -dy, -di, goşulmalary işlige birikdirilip ýasalýar. Arap dilinde “mazy” diýlip atlandyrylýar. “Ýardam etmek” (نَصْرٌ) nämälim işligi öten zamanda aýdylanda “ýardam etdi” (نَصَرَ) diýlip ýasalýar.

**Häzirki zaman işligi (فعل مضارع)** Häzirki, anyk we näbelli geljek zamanlary bildirýän galypdaky işliklere arap dilinde “muzaryg” işligi diýilýär. Bu formadaky işligiň başyna “sin “we “sewfe” geljek zamany ýasaýjy goşulma getirilende geljegi aňladýar.

**Mimli bolmaýan masdar (مصدر غير الميمي):** Başynda “mim” harpy bolmaýan masdar diýmekligi bildirýär. **Mysal üçin**: خُرُوجًا ýaly.

**Ortak işlik (إسم الفاعل):** Iş-hereketi amala aşyrýan kişini bildirýär.

**Ortak işligiň gaýdymy (إسم المفعول):** Iş-hereketden täsirlenen zat (obýekt) “mefgul” diýlip düşündirilýär.

**Häzirki zaman işligini ýokluga öwürip öten zamany aňladýan formasy (فعل مضارع جحد مطلق**): “Jahd” ýoklugy bildirýän adalga bolup, häzirki zamany öten zamana öwürýär. Şol sanda bu goşulma “muzaryg” işliginiň ýoklygyny bildirýär.

**Häzirki zaman işligini ýokluga öwürip öten zamany aňladýan formasy (فعل مضارع جحد المستغرق**): Jahd ýoklugy, “mustagrak” bolsa wagty tutuşlygyna özünde jemleýändigini görkezýär. Häzirki zaman işliginiň başynda ýazylýan **لَمَّا** ýokluk ýasaýjy goşulma “häzirlikçe” diýen manyny aňladýar.

**Häzirki zaman işliginiň ýoklugy (نفي الحال**): Häzirki zaman işligini häzirki ýagdaýdaky ýoklugyny bildirýär.

**Geljek zamanyň ýoklugy (نفي الإستقبال**): Häzirki zaman işliginiň geljekdäki ýoklugy.

**Geljek zamanyň güýçlendirilen ýoklugy (تأكيد نفي الإستقبال**): Geljekdäki işiň düýbünden bolmajakgyny bildirýär.

**III şahsyň buýrugy (أمر الغائب):** III şahsa buýruk berlende ulanylýar.

**III şahsa gadagan etmek (نهي الغائب**): III şahsa gadagan etmegi bildirýän ýoluk formasy.

**Buýruk formadsy (أمر الحاضر**): Ýanyňda duran kişä buýruk bermegi aňladýar.

**II şahsa gadagan etmek (نفي الحاضر)**: Ýanyňda duran kişä gadagançlyk etmegi bildirýän formasy.

**Mimli masdar (مصدر ميمي):** Başynda “mim” harpy bolan masdar. **Mysal üçin**: مَكْتَبٌ ýaly.

**Gural aňladýan at (إسم الآلة)**: Gural aýasamakda ulanylýan at. **Mysal üçin:** فَتَحَ “açdy” diýmekligi bildirýär. Açmak üçin niýetlenen gural bolsa مِفْتَاحٌ diýmekligi bildirýär.

**Mukdar aňladýan masdar (مصدر باء المرة)**: Bir gezekleýin etmegi bildirýär masdar formasy.

**Görnüş aňladýan masdar (مصدر بناء النوع):** Bir görnüşde etmegi bildirýär masdar.

**Kiçeltmegi bildirýan at (إسم التصغير)**: Kiçeltmegi aňladýan sypat. Türkmen dilinde “oglanjyk”, “çagajyk” ýaly sözleri mysal getirmek bolar.

**Degişlilik aňladýan at (إسم المنسوب):** Degişlilik sypatyny bildirýär.

**Ullatma derejesi (مبالغة إسم الفاعل)**: Ortak işligiň ulaltma derejesini bildirýär.

**Deňeşdirme derejesi (إسم التفضيل)**: Islendik adyň başyna “iň” goşulmasynyň goşulmagy bilen ýasalýar. حَسُنَ “owadan boldy” we أَحْسَنُ “iň owadany” ýaly.

**Haýran galmagy aňladýan işlik (فعل التعجب الأول)**: Işligiň haýran galmagy bildirýän derejesiniň I formasy.

**Haýran galmagy aňladýan işlik (فعل التعجب الثاني)**: Işligiň haýran galmagy bildirýän derejesiniň II formasy.

**Işligiň düýp formasy ( بناء المعلوم)**: Işligiň düýp derejesini bildirýän formasy. Has takygy iş-hereketiň subýekti doly mälim edilýär. Türkmen dilinde işligiň bu formasyna işligiň düýp dereje diýilýär.

**Işligiň gaýdym derejesi (بناء المجهول)**: Işligiň gaýdym derejesinde ýasalan formasyny aňladýar. Has takygy iş-hereketi amala aşyran/sybýekt belli edilmeýär. Türkmen dilinde işligiň bu formasyna işligiň gaýdym derejesi diýilýär.

**Täklik sanda (مفرد)**: Ýekje şahsy görkezýän at/ýöňkeme.

**Ikilik (تثنية)**: Iki sany şahsy görkezýän adalga.

**Köplük (جمع):** Üç we üçden köp şashy görkezýär. Diňe erkeklerden we aýallardan düzülmegi şert däldir. Aýry-aýry aýallar ýa-da erkekler hem bolup biler.

**Ekek jynsy (مذكر)**: Erkek jynsyna degişli şahsy alamatlandyrýar.

**Aýal jynsy (مؤنث)**: Aýal jynsyna degişli kişini bildirýär. Sözüň soňunda “taýy-muennes”, “elifi-memdude” we “elifi-maksura” getirilen atlar.

**III şahs erkek (غائب):** Ýanymyzda bolmaýan III şahsyň täkligi, ikiligi we köplügi alamatlandyrýan erkek şahslar. Has takygy ol erkek, ol iki erkek we olar (erkekler) at çalyşmalarydyr.

**III şahs aýal (غائبة)**: Ýanymyzda bolmaýan III şahsyň täkligi, ikiligi we köplügi alamatlandyrýan aýal şahslar. Has takygy ol aýal, ol iki aýal we olar (aýallar) at çalyşmalarydyr.

**II şahs erkek (مخاطب):** Ýanymyzda duran II şahsyň täkligi, ikiligi we köplügi alamatlandyrýan erkek şahslar. Has takygy sen erkek, siz iki erkek we siz (erkekler) at çalyşmalarydyr.

**II şahs aýal (مخاطبة):** Ýanymyzda duran II şahsyň täkligi, ikiligi we köplügi alamatlandyrýan aýal şahslar. Has takygy sen aýal, siz iki aýal we siz (aýallar) at çalyşmalarydyr.

**I şahs (مفس المتكلم وحدة)**: Görleýäniň gönümel özi. Has takygy "men" diýmekligi bildirýär. Aýal ýa-da erkek üçin deň derejede ulanylýar, islendik ýagdaýda gürleýän (mutekellim) üçin birmeňzeş galyp ulanylýar. I öahsyň täkligini bildirýär.

**I şasyň ikiligi we köpülgi (نفس المتكلم مع الغير)**: Gürleýän kişi bilen bilelikdäki kişiler. Has takygy "biz" diýmekligi bildirýär. Aýal ýa-da erkek üçin deň derejede ulanylýar, islendik ýagdaýda gürleýänler (mutekellimler) üçin birmeňzeş galyp ulanylýar. I şahsyň ikiligini we köplügini bildirýär.

Bu kesgitlemelere laýyklykda "emsileýi-muttaride" mysallarynda şu kesgitleme getirilýär: "Öten zaman işligi, düýp derejesi, erkek jynsyna degişli III şahsyň täkligi". Bu söz düzümlerini şeýleräk düşündirmem bolar: "Öten zaman işligi diýmek häzirki wagtdan öň bolup geçen iş-hereketi aňladýan zaman formasy diýmekligi bildirýär. Işligiň düýp derejesi diýmek bolsa bu iş-hereketi eden kişi/subýekt mälim, anyk diýmekligi bildirýär. erkek jynsyna degişli III şahsyň täkligi bolsa täklik bir kişini, erkek jynsy erkek kişini, III şahs bolsa ýanymyzda bolmaýan türkmen dilindäki III şahs bolan ol kişi diýmekligi bildirýär. Has takygy erkek jynsyna degişli III şahsyň täkilgini (ol erkek) diýmekligi bildirýär. Emma türkmen dilinde III şahsyň ikiligini alamatlandyrýan galyp ulanylmaýar. Arap dilinde giňden ulanylýandygy sebäpli bu ýerde ony düşündirmek zerurlygy ýüze çykdy.

Arap diliniň grammatikasynyň özenini düzýän ýigrimi dört sany galyp (syga) "Emsileýi-muhtelife" (mysallar/modeller) diýlip atlandyrylýar.

| Mysal | Galypy | Manysy |
|---|---|---|
| نَصَرَ | Öten zaman işligi | Ýardam berdi |
| يَنْصُرُ | Häzirki zaman işligi | Ýardam berer/edýär/etjek |
| نَصْراً | Işligiň nämälim formasy (gaýry-mimi) | Ýardam etmek |
| نَاصِرٌ | Ortak işlik (isim-fagyl) | Ýardam eden |
| مَنْصُورٌ | Ortak işligiň gaýdymy (isim-mefgul) | Ýardam edilen |
| لَمْ يَنْصُرْ | Häzirki zaman işligi (inkär etme-jahdy mutlak) | Ýardam etmedi |
| لَمَّا يَنْصُرْ | Häzirki zaman işligi (inkär | Entek, häzirlikçe ýardam |

| | | |
|---|---|---|
| | etme-jahdy mustagrak) | etmedi |
| ماَ يَنْصُرُ | Häzirki zamanyň ýoklugy (nefýi-hal) | Ýardam etmeýär |
| لاَ يَنْصُرُ | Häzirki-geljek zaman işliginiň ýoklugy (nefýi-istikbal) | Ýardam etmez |
| لَنْ يَنْصُرَ | Häzirki zaman işliginiň ýoklugy (güýçlendirilen nefýi-istikbal) | Düýbünden ýardam etmez |
| لِيَنْصُرْ | III şahsyň buýrugy | Ýardam etsin |
| لاَ يَنْصُرْ | III şahsyň ýoklugy | Ýardam etmesin |
| أُنْصُرْ | Buýruk | Ýardam et |
| لاَ تَنْصُرْ | Buýrugyň ýoklugy | Ýardam etme |
| مَنْصَرٌ | Işligiň nämälim formas (ismi-zaman, ismi-mekan, masdary-mimi) | Ýardam etmegiň wagty, ýardym etmegiň ýeri, ýardym etmek |
| مِنْصَرٌ | Gural ady (ismi-alat) | Ýardam etmegiň guraly |
| نَصْرَةً | Işligiň nämälim formasy (işiň bir gezekleýinligini bildirýär/binaýy-merre) | Bir gezek ýardam etmek |
| نِصْرَةً | Işligiň nämälim formasy (işiň hilini bildirýär/binaýy-newg) | Bir görnüşde ýardam etmek |
| نُصَيْرٌ | Kiçeltme we söýgülilik bildirýän at (ismi-tasgir) | Azyrak ýardam |
| نَصْرِيٌّ | Degişlilik bildirýär (ismi-mensup) | Ýardam etmäge degişli |
| نَصَّارٌ | Ulaltma derejesi (mubalagaly isim-fagyl) | Köp ýardam eden |
| أَنْصَرُ | Artkmaçlyk derejesi (ismi-tafzyl) | Iň köp ýardam eden |
| مَا أَنْصَرَهُ | Haýran galdyrjylygy bildirýän işlik (fygly-taajjup owwal) | Ajaýyp ýardam berdi |
| و أَنْصِرْ بِهِ | Haýran galdyrjylygy bildirýän işlik (fygly taajjup sany) | Ne ajap ýardam berdi |

**Emsilede ulanylýan käbir adalgalaryň gysgajyk düşündirişi.**

| أَمْثِلَةٌ | Emsile | Işligiň dürli görnüşleri |
|---|---|---|
| **Atlaryň we işlikleriň san taýdan görnüşleri** | | |
| مُفْرَدٌ | Mufret | Täklik. |

| | | |
|---|---|---|
| تَثْنِيَةٌ وَ مُثَنّي | Tensiýe - musenna | Ikilik. |
| جَمْعٌ | Jemg | Köplük |
| **Atlaryň we işlikleriň jyns taýdan görnüşleri** | | |
| مُذَكَّرٌ | Muzekker | Erkek |
| مُؤَنَّثٌ | Muennes | Aýal |
| **Şahslary görkezýän adalgalar** | | |
| غَائِبٌ | Gaýyp | Ýanyňda bolmaýan, III şahs (erkek). |
| غَائِبَةٌ | Gaýyba | Ýanyňda bolmaýan, III şahs (aýal). |
| مُخَاطَبٌ | Muhatap | Ýanyňdaky, II şahs (erkek). |
| مُخَاطَبَةٌ | Muhataba | Ýanyňdaky, II şahs (aýal). |
| مُتَكَلِّمٌ | Mutekellim | Gürleýän, sözi sözleýän, birinji şahs. |
| نَفْسُ الْمُتَكَلِّمِ وَحْدَةٌ | Nefsi-mutekellim wahde | Diňe gürleýäniň özi (I şahs). |
| نَفْسُ الْمُتَكَلِّمِ مَعَ الغَيْرِ | Nefsi-mutekellim magal-gaýr | Beýlekiler bilen bilelikde gürleýäniň özi (ýagny birinji şahs we biz). |
| نَفْسُ الْمُتَكَلِّمِ مَعَ الغَيْرِ | Nefsi mutekellim magal-gaýr | Ikilik we köplük, erkek we aýal üçin ortak ulanylýar. |
| **Işlikleri görkezýän adalgalar** | | |
| بِنَاءٌ | Bina | Işligiň gurluşy, ýasalyşy. |
| فعل مَاضٍ | Mazy | Öten zaman. |
| فعل مُضَارِعٌ | Muzaryg | Häzirki-geljek zaman. |
| مَعْلُومٌ | Maglum | Işligiň düýp derejesi/dereje kabul etmedik işlik (aktiw işlik). |
| مَجْهُولٌ | Meçhul | Gaýdym derejeli işlik (passiw işlik). |
| الجَحْدُ المُطْلَقُ وَ الجَحْدُ المُسْتَغْرَقُ | Jahdy-mutlak we jahdy-mustagrak | Arap diliniň grammatikasynda (öten zaman manysynda) ýokluk aňladýan häzirki zaman formasy. |
| جَحْدٌ | Jahd | Inkärlik we ýokluk bildirýär. |
| حال و حاضر | Hal we hadyr | Häzirki zaman işligi |
| مستقبل | Mustakbel | Işligiň geljek zaman şekili |
| نفي الحال | Nefýu-hal | Häzirki zaman işliginiň ýoklugy |
| نفي الاستقبال | Nefýu-istikbal | Geljek zaman işliginiň ýoklugy |
| تأكيد نفي استقبال | Tekidu nefýi-istikbal | Güýçlendirilen geljek zaman işliginiň ýoklugy |
| امر الغائب | Emru-gaýyp | III şahsyň buýrygynyň ýoklugy |

| | | |
|---|---|---|
| نهي الغائب | Nehýu-gaýyp | III şahsyň gadagançylygy |
| امر الحاضر | Emru-hadyr | Buýruk şekili |
| نهي الحاضر | Nehýu-hadyr | II şahsyň gadagançylygy |
| فعل تعجب الاول | Fyglu tagajjub ewwel | Haýran galmagy beýan edýän işligiň birinji şekili |
| فعل تعجب الثاني | Fyglu tagajjub sany | Haýran galmagy beýan edýän işligiň ikinji şekili |
| **Atlary görkezýän adalgalar** | | |
| مصدر | Masdar | Işligiň nämälim şekili |
| اسم الفاعل | Ismi-fagyl | Ortak işlik |
| اسم المفعول | Ismi-mefgul | Ortak işligiň gaýdym derejesi |
| اسم الزمان | Ismi-zaman | Wagt bildirýän doldurgyç |
| اسم المكان | Ismi-mekan | Orun bildirýän doldirgyç |
| مصدر ميمي | Masdary-mimi | Başynda “mim” harpy getirilýän masdar |
| اسم الآلة | Ismi-alet | Gural aňladýan at |
| بناء المرة | Binaýy-merre | Mukdar bildirýän at |
| بناء النوع | Binaýy-newg | Görnüş bildirýän at |
| اسم التصغير | Ismi-tasgyr | Kiçeltme derejesi |
| اسم المنسوب | Ismi-mensup | Degişliklik bildirýän at |
| مبالغة اسم الفاعل | Mubalagatu ismi-fagyl | Ulaltma derejesi |
| اسم التفضيل | Ismi-tafdyl | Deňeşdirme derejesi |

**Arap dilinde ulanylýan işlikleriň atlary we olaryň galyplary**

**Bellik: Okamaga sagdan başlamaly!**

| المَصْدَرُ | المُضَارِعُ | المَاضِي |
|---|---|---|
| نَصْرًا<br>Işligiň nämälim şekili, mimsiz masdaryň tükligi. Manysy: ýardam bermek. | يَنْصُرُ<br>Häzirki zaman işliginiň tükligi, III şahs. Manysy: bir erkek, häzirki wagtda ýa-da geljekde ýardam berer. | نَصَرَ<br>Öten zaman işliginiň, tükligi, III şahs. Manysy: bir erkek ýardam berdi. |
| الجحد المطلق | إسم المفعول | إسم الفاعل |
| لَمْ يَنْصُرْ<br>Öten zaman işliginiň ýokluk şekiliniň tükligi, III şahs. Manysy: bir erkek ýardam etmedi. | وَذَاكَ مَنْصُورٌ<br>Ortak işligiň gaýdym derejesiniň tükligi. Manysy: ýardam edilen bir erkek. | فَهُوَ نَاصِرٌ<br>Ortak işligiň tükligi. Manysy: ýardam ediji bir erkek. |
| | نهي الحاضر | الجحد المستغرق |

| | | |
|---|---|---|
| **لاَ يَنْصُرُ**<br>Geljek-häzirki zaman işliginiň ýoklugynyň täkligi III şahs. Manysy: bir erkek ýardam etmez. | **مَا يَنْصُرُ**<br>Geljek-häzirki zaman işliginiň ýoklugynyň täkligi, III şahs. Manysy: bir erkek ýardam etmez. | **لَمَّا يَنْصُرْ**<br>Öten zaman işliginiň ýolugynyň täkligi, III şahs. Manysy: bir erkek häzire çenli ýardam etmedi. |
| **نهي الغائب** | **أمر الغائب** | |
| **لاَ يَنْصُرْ**<br>III şahsyň ýoklugynyň täkligi, III şahs. Manysy: III şahs erkek ýardam etmesin. | **لِيَنْصُرْ**<br>III şahsyň buýrugynyň täkligi, III şahs. Manysy: III şahs erkek ýardam etsin. | **لَنْ يَنْصُرَ**<br>Öten zaman işlikginiň güýçlendirilen ýoklugynyň täkligi, III şahs. Manysy: asla ýardam etmez. |
| **المصدر الميمي** | **نهي الحاضر** | **أمر الحاضر** |
| **مَنْصَرٌ**<br>Wagt-orun bildirýän doldurgyjyň täkligi. Manysy: ýardam etmegiň wagty, ýardam etmegiň ýeri, ýardam etmek. | **لاَتَنْصُرْ**<br>Buýrugyň ýoklugynyň täkligi, II şahs. Manysy: sen erkek ýardam etme. | **اُنْصُرْ**<br>Buýruk şekiliniň täkligi, II şahs. Manysy: sen erkek ýardam et. |
| **مصدر النوع** | **مصدر المرة** | **إسم الآلة** |
| **نِصْرَةً**<br>Işligiň nämälim formasynyň we edilen işiň görnüşiniň täkligi. Manysy: ýardam etmegiň bir görnüşi. | **نَصْرَةً**<br>Işligiň nämälim formasynyň we işiň bir gezekleýin edilendiginiň täkligi. Manysy: bir gezekleýin ýardam etmek. | **مِنْصَرٌ**<br>Işlikden gural ýasaýan at. Manysy: ýardam etmegiň guraly. |
| **مبالغة إسم الفاعل** | **اسم المنسوب** | **اسم التصغير** |
| **نَصَّارٌ**<br>Ulaltma derejesiniň täkligi. Manysy: aşa köp ýardam ediji bir erkek. | **نَصْرِيٌّ**<br>Degişlilik sypatynyň täkligi. Manysy: ýardam etmäge degişli bir erkek. | **نُصَيْرٌ**<br>Kiçeltme we söýgülilik bildirýän adyň täkligi. Manysy: kiçijik ýardam etmek. |
| **فعل التعجب الثاني** | **فعل التعجب الاول** | **إسم التفضيل** |
| **وَاَنْصِرْبِهِ**<br>Haýran galmagy bildirýän işligiň täkligi, III şahs. Manysy: erkek oňa nähili ajap (nähili geň) ýardam berdi. | **مَا اَنْصَرَهُ**<br>Haýran galmagy bildirýän işligiň täkligi, III şahs. Manysy: erkek oňa ajap (geň) ýardam berdi (ýa-da şeýle bir ýardam berdi welin!) | **اَنْصَرُ**<br>Deňeşdirme derejesiniň täkligi. Manysy: has köp ýardam ediji bir erkek. |

**Öten zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşine degişli mysallar (الفعل الماضي)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| **جمع** | **تثنية** | **مفرد** |
| **نَصَرُوا** Öten zaman işliginiň köplügi, III şahs. Manysy: erkekler ýardam berdiler. | **نَصَرَا** Öten zaman işliginiň ikiligi, III şahs. Manysy: iki erkek ýardam berdi. | **نَصَرَ** Öten zaman işliginiň täkligi, III şahs. Manysy: bir erkek ýardam berdi. |
| **نَصَرْنَ** Öten zaman işliginiň köplügi, III şahs. Manysy: aýallar ýardam berdiler. | **نَصَرَتَا** Öten zaman işliginiň ikiligi, III şahs. Manysy: iki aýal ýardam berdi. | **نَصَرَتْ** Öten zaman işliginiň täkligi, III şahs. Manysy: bir aýal ýardam berdi. |
| **نَصَرْتُمْ** Öten zaman işliginiň köplügi, II şahs. Manysy: (erkekler) ýardam berdiňiz. | **نَصَرْتُمَا** Öten zaman işliginiň köplügi, II şahs. Manysy: (iki erkek) ýardam berdiňiz. | **نَصَرْتَ** Öten zaman işliginiň köplügi, II şahs. Manysy: (bir erkek) ýardam berdiň. |
| **نَصَرْتُنَّ** Öten zaman işliginiň köplügi, II şahs. Manysy: (siz aýallar) ýardam berdiňiz. | **نَصَرْتُمَا** Öten zaman işliginiň ikiligi, II şahs. Manysy: (Siz iki aýal) ýardam berdiňiz. | **نَصَرْتِ** Öten zaman işliginiň täkligi, II şahs. Manysy: (Sen aýal) ýardam berdiň. |
| **نَصَرْنَا** Köplük we ikiligi birmeňzeş. | **نَصَرْنَا** Öten zaman işliginiň I şahsy. Manysy: biz ýardam berdik. | **نَصَرْتُ** Öten zaman işliginiň I şahsy. Manysy: (men) ýardam berdim. |

**Öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşine degişli mysallar (الفعل الماضي للمجهول)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| **نُصِرُوا** Öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň köplügi, III şahs. Manysy: erkeklere ýardam edildi. | **نُصِرَا** Öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ikiligi, III şahs. Manysy: iki erkege ýardam edildi. | **نُصِرَ** Öten zaman işliginiň gaýdym derejsiniň täkligi, III şahs. Manysy: bir erkege ýardam edildi. |
| **نُصِرْنَ** Öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň köplügi, III şahs. Manysy: aýallara ýardam edildi. | **نُصِرَتَا** Öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň köplügi, III şahs. Manysy: iki aýala ýardam edildi. | **نُصِرَتْ** Öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň köplügi, III şahs. Manysy: bir aýala ýardam edildi. |
| **نُصِرْتُمْ** Öten zaman işliginiň | **نُصِرْتُمَا** Öten zaman işliginiň | **نُصِرْتَ** Öten zaman işliginiň gaýdym |

| | | |
|---|---|---|
| gaýdym derejesiniň köplügi, II şahs. Manysy: erkeklere ýardam edildi. | gaýdym derejesiniň ikiligi, II şahs. Manysy: iki erkege ýardam edildi. | derejesiniň ikiligi, II şahs. Manysy: bir erkege ýardam edildi. |
| نُصِرْتُنَّ<br>Öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň köplügi, II şahs. Manysy: aýallara ýardam edildi. | نُصِرْتُمَا<br>Öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň köplügi, II şahs. Manysy: iki aýala ýardam edildi. | نُصِرْتِ<br>Öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň köplügi, II şahs. Manysy: bir aýala ýardam edildi. |
| نُصِرْنَا<br>Köplük we ikiligi birmeňzeş. | نُصِرْنَا<br>Öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ikiligi, I şahs. Manysy: ikimize ýardam edildi. | نُصِرْتُ<br>Öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň täkligi, I şahs. Manysy: maňa ýardam edildi. |

**Häzirki zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi (الفعل المضارع)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| يَنْصُرُونَ<br>Häzirki zaman işliginiň köplügi, III şahs. Manysy: erkekler ýardam berýär ýa-da ýardam bererler. | يَنْصُرَانِ<br>Häzirki zaman işliginiň ikiligi, III şahs. Manysy: iki erkek ýardam berýär ýa-da ýardam bererler. | يَنْصُرُ<br>Häzirki zaman işliginiň täkligi, III şahs. Manysy: bir erkek ýardam berýär ýa-da ýardam berer. |
| يَنْصُرْنَ<br>Häzirki zaman işliginiň köplügi, III şahs. Manysy: aýallar ýardam berýärler ýa-da ýardam bererler. | تَنْصُرَانِ<br>Häzirki zaman işliginiň ikiligi, III şahs. Manysy: iki aýal ýardam berýär ýa-da ýardam bererler. | تَنْصُرُ<br>Häzirki zaman işliginiň täkligi, III şahs. Manysy: bir aýal ýardam berýär ýa-da ýardam bererler. |
| تَنْصُرُونَ<br>Häzirki zaman işliginiň köplügi, II şahs. Manysy: erkekler ýardam berýärler ýa-da ýardam bererler. | تَنْصُرَانِ<br>Häzirki zaman işliginiň ikiligi, II şahs. Manysy: iki erkek ýardam berýär ýa-da ýardam bererler. | تَنْصُرُ<br>Häzirki zaman işliginiň täkligi, II şahs. Manysy: bir erkek ýardam berýärsiň ýa-da ýardam berersiň. |
| تَنْصُرْنَ<br>Häzirki zaman işliginiň köplügi, II şahs. Manysy: siz aýallar ýardam berýärsiňiz ýa-da ýardam berersiňiz. | تَنْصُرَانِ<br>Häzirki zaman işliginiň ikiligi, II şahs. Manysy: sňz iki aýal ýardam berýärsiňiz ýa-da ýardam bererler. | تَنْصُرِينَ<br>Häzirki zaman işliginiň täkligi, II şahs. Manysy: sen bir aýal ýardam berýärsiň ýa-da ýardam berersiň. |
| نَنْصُرُ<br>Köplük we ikiligi birmeňzeş. | نَنْصُرُ<br>Häzirki zaman işliginiň ikiligi, I şahs. Manysy: ikimiz ýardam berýäris ýa-da ýardam bereris. | اَنْصُرُ<br>Häzirki zaman işliginiň täkligi, I şahs. Manysy: bir men ýardam berýärin ýa-da ýardam bererin. |

**Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi (الفعل المضارع للمجهول)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| يُنْصَرُونَ Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň köplügi, III şahs. Manysy: erkeklere ýardam berilýär ýa-da ýardam berilerler. | يُنْصَرَانِ Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ikiligi, III şahs. Manysy: iki erkege ýardam berilýär ýa-da ýardam berilerler. | يُنْصَرُ Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň täkligi, III şahs. Manysy: bir erkege ýardam berilýär ýa-da ýardam beriler. |
| يُنْصَرْنَ Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň köplügi, III şahs. Manysy: aýallara ýardam berilýär ýa-da ýardam beriler. | تُنْصَرَانِ Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ikiligi, III şahs. Manysy: iki aýala ýardam berilýär ýa-da ýardam beriler. | تُنْصَرُ Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň täkligi, III şahs. Manysy: bir aýala ýardam berilýär ýa-da ýardam beriler. |
| تُنْصَرُونَ Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň köplügi, II şahs. Manysy: siz erkeklere ýardam berilýär ýa-da ýardam beriler. | تُنْصَرَانِ Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ikiligi, II şahs. Manysy: siz iki erkege ýardam berilýär ýa-da ýardam beriler. | تُنْصَرُ Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň täkligi, II şahs. Manysy: sen erkege ýardam berilýär ýa-da ýardam beriler. |
| تُنْصَرْنَ Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň köplügi, II şahs. Manysy: siz aýallara ýardam berilýär ýa-da ýardam beriler. | تُنْصَرَانِ Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ikiligi, II şahs. Manysy: siz iki aýala ýardam berilýär ýa-da ýardam beriler. | تُنْصَرِينَ Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň täkligi, II şahs. Manysy: sen bir aýala ýardam berilýär ýa-da ýardam beriler. |
| نُنْصَرُ Köplük we ikiligi birmeňzeş. | نُنْصَرُ Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ikiligi, I şahs. Manysy: ikimize ýardam berilýär ýa-da ýardam beriler. | أُنْصَرُ Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň täkligi, I şahs. Manysy: maňa ýardam berilýär ýa-da ýardam beriler. |

**Mimsiz masdaryň ýöňkemede üýtgeýşi (مصدر بناء المرة)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| نَصْرَاتٌ Işligiň nämälim formasynyň köplügi. | نَصْرَانِ Işligiň nämälim formasynyň ikiligi. | نَصْرًا Işligiň nämälim formasynyň täkligi. |

| | | |
|---|---|---|
| Manysy: köp ýardam etmek. | Manysy: iki sany ýardam etmek. | Manysy: ýardam etmek. |

**Ortak işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi (اسم الفاعل)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| نَاصِرُونَ<br>Ortak işligiň **kadaly köplügi**. Manysy: Ýardam ediji erkekler. | نَاصِرَانِ<br>Ortak işligiň ikiligi, iki erkek. Manysy: Ýardam ediji iki erkek. | نَاصِرٌ<br>Ortak işligiň täkligi, bir erkek. Manysy: Ýardam ediji bir erkek. |
| نَصَرَةٌ<br>Ortak işligiň **kadasyz köplügi**. Manysy: Ýardam ediji erkekler. | نُصَّرٌ<br>Ortak işligiň **kadasyz köplügi**. Manysy: Ýardam ediji erkekler. | نُصَّارٌ<br>Ortak işligiň **kadasyz köplügi**. Manysy: Ýardam ediji erkekler. |
| نَاصِرَاتٌ<br>Ortak işligiň **kadaly köplügi**. Manysy: Ýardam ediji aýallar. | نَاصِرَتَانِ<br>Ortak işligiň **ikiligi**. Manysy: Ýardam ediji iki aýal. | نَاصِرَةٌ<br>Ortak işligiň täkligi. Manysy: Ýardam ediji aýal. |
| | | وَنَوَاصِرُ<br>Ortak işligiň **kadasyz köplügi**. Manysy: Ýardam ediji aýallar. |

**Bellik**:

**1. Sözleriň dogry/kadaly köplük** (**sahyh** ýa-da **musahhah** ) formasy atlaryň täkliginde ýazylyşyndan şekil taýdan düýpli tapawutlanmaýar. Atlaryň kadaly köplükleri erkek jynsynda tükliginiň ahyryna “waw–nun” (ـو - ن) ýa-da “ýa-nun” (ي - ن), aýal jynslaryň köplük sanlarynda bolsa “elif-te” (ا - ت) goşulyp ýasalýan **köplük** formasy. Arap dilinde erkek jynsyny bildirýän sözleriň kadaly köplük sanlary (جمع الذكر السالم) we aýal jynsyna mahsus sözleriň köplük sanlary bolsa (جمع المؤنث السالم) adalgalary bilen beýan edilýär.

**2. Sözleriň nädogry/kadasyz köplük (mükesser** ýa-da **teksir**) formasy ikiden köp zady bildirip gelýän we köplük sanda täkliginiň gurluşy düýpli üýtgeýän **köplük** formasy.

**Ortak işligiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi (إسم المفعول)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| مَنْصُورُونَ<br>Ortak işligiň gaýdymynyň kadaly köplügini. Manysy: ýardam edilen köplük erkekler. | مَنْصُورَانِ<br>Ortak işligiň gaýdymynyň ikiligi. Manysy: ýardam edilen iki erkek. | مَنْصُورٌ<br>Ortak işligiň gaýdymynyň täkligi. Manysy: ýardam edilen bir erkek. |

| | | |
|---|---|---|
| مَنْصُورَاتٌ<br>Ortak işligiň gaýdymynyň kadaly köplügi. Manysy: ýardam edilen aýallar. | مَنْصُورَتَانِ<br>Ortak işligiň gaýdymynyň ikiligi. Manysy: Ýardam edilen iki aýal. | مَنْصُورَةٌ<br>Ortak işligiň gaýdymynyň täkligi. Manysy: ýardam edilen bir aýal. |
| | | وَمَنَاصِرُ<br>Ortak işligiň gaýdymynyň kadasyz köplügi. Manysy: ýardam edilen aýallar. |

**Bellik:**

1. Işlikden ýasalyp, şol işi ýerine ýetireni görkezýän adalga arap diliniň morfologiýasynda "**ismi-fagyl**" **(**الاسم الفاعل**)** diýilýär. Üç harply **(**sülási - öten zaman işligininiň asyl köki üç harpdan durýan) işlikleriň ortak işligininiň galypy ýokarda getirilen ölçeglerde/galyplarda gabat gelýär.

2. Işlikden ýasalan, haýsydyr bir kişiniň eden işinden täsirlenen adamy ýa-da zady görkezýän adalga arap diliniň morfologiýasynda "**ismi-mefgul**" (إسم المفعول) diýlip atlandyrylýar. **Üç harply** işlikleriň (الفعل الثلاثي) ortak işligiň gaýdym derejesi ýokarda getirilen galyplarda/ölçeglerde gabat gelýär.

**Ötem zaman işligininiň ýoklugynyň ýöňkemede üýtgeýşi (**الجحد المطلق للمعلوم**)**

| **Köplük** | **Ikilik** | **Täklik** |
|---|---|---|
| لَمْ يَنْصُرُوا<br>Öten zaman işligininiň ýoklugy, III şahs. Manysy: erkekler ýardam etmediler. | لَمْ يَنْصُرَا<br>Öten zaman işligininiň ýoklugy, III şahs. Manysy: iki erkek ýardam etmedi. | لَمْ يَنْصُرْ<br>Öten zaman işligininiň ýoklugy, III şahs. Manysy: bir erkek ýardam etmedi. |
| لَمْ يَنْصُرْنَ<br>Öten zaman işligininiň ýoklugy, III şahs. Manysy: (ol aýallar) ýardam etmedi. | لَمْ تَنْصُرَا<br>Öten zaman işligininiň ýoklugy, III şahs. Manysy: (ol ikisi) ýardam etmedi. | لَمْ تَنْصُرْ<br>Öten zaman işligininiň ýoklugy, III şahs. Manysy: (ol aýal) ýardam etmedi. |
| لَمْ تَنْصُرُوا<br>Öten zaman işligininiň ýoklugy, II şahs. Manysy: siz erkekler ýardam etmediňiz. | لَمْ تَنْصُرَا<br>Öten zaman işligininiň ýoklugy, II şahs. Manysy: siz ikiňiz ýardam etmediňiz. | لَمْ تَنْصُرْ<br>Öten zaman işligininiň ýoklugy, II şahs. Manysy: sen erkek ýardam etmediň. |
| لَمْ تَنْصُرْنَ<br>Öten zaman işligininiň ýoklugy, II şahs. Manysy: siz aýallar ýardam etmediňiz. | لَمْ تَنْصُرَا<br>Öten zaman işligininiň ýoklugy, II şahs. Manysy: siz ikiňiz ýardam etmediňiz. | لَمْ تَنْصُرِي<br>Öten zaman işligininiň ýoklugy, II şahs. Manysy: sen aýal ýardam etmediň. |
| لَمْ نَنْصُرْ | لَمْ نَنْصُرْ | لَمْ اَنْصُرْ |

| | | |
|---|---|---|
| Köplük we ikiligi birmeňzeş. | Öten zaman işliginiň ýoklugy I şahs. Manysy: biz ýardam etmedik. | Öten zaman işliginiň ýoklugy I şahs. Manysy: men ýardam etmedim. |

**Ötem zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi (الفعل الماضي للمجهول)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| لَمْ يُنْصَرُوا<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: (erkeklere) ýardam edilmedi. | لَمْ يُنْصَرَا<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: (ol ikisine) ýardam edilmedi. | لَمْ يُنْصَرْ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: (ol erkege) ýardam edilmedi. |
| لَمْ يُنْصَرْنَ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: (ol aýallara) ýardam edilmedi. | لَمْ تُنْصَرَا<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: (ol ikisine) ýardam edilmedi. | لَمْ تُنْصَرْ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: (ol aýala) ýardam edilmedi. |
| لَمْ تَنْصَرُوا<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: (ol erkeklere) ýardam edilmedi. | لَمْ تَنْصَرَا<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: (ol ikisine) ýardam edilmedi. | لَمْ تُنْصَرْ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: (ol erkege) ýardam edilmedi. |
| لَمْ تُنْصَرْنَ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: (ol aýallara) ýardam edilmedi. | لَمْ تُنْصَرَا<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: (ol ikisine) ýardam edilmedi. | لَمْ تُنْصَرِي<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: (ol aýala) ýardam edilmedi. |
| لَمْ نُنْصَرْ<br>Köplük we ikiligi birmeňzeş. | لَمْ نُنْصَرْ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, I şahs. Manysy: (ikimize) ýardam edilmedi. | لَمْ أُنْصَرْ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, I şahs. Manysy: (maňa) ýardam edilmedi. |

**Öten zaman işliginiň ýoklugynyň ýöňkemede üýtgeýşi (الجحد المستغرق للمعلوم)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| لَمَّا يَنْصُرُوا<br>Öten zaman işliginiň | لَمَّا يَنْصُرَا<br>Öten zaman işliginiň | لَمَّا يَنْصُرْ<br>Öten zaman işliginiň |

| | | |
|---|---|---|
| ýoklugy, III şahs. Manysy: erkekler ýardam etmediler. | ýoklugy, III şahs. Manysy: iki erkek ýardam etmedi. | ýoklugy, III şahs. Manysy: bir erkek ýardam etmedi. |
| لَمَّا يَنْصُرْنَ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugy, III şahs. Manysy: (ol aýallar) ýardam etmediler. | لَمَّا تَنْصُرَا<br>Öten zaman işliginiň ýoklugy, III şahs. Manysy: (ol ikisi) ýardam etmedi. | لَمَّا تَنْصُرْ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugy, III şahs. Manysy: (ol aýal) ýardam etmedi. |
| لَمَّا تَنْصُرُوا<br>Öten zaman işliginiň ýoklugy, II şahs. Manysy: (siz erkekler) ýardam etmediňiz. | لَمَّاتَنْصُرَا<br>Öten zaman işliginiň ýoklugy, II şahs. Manysy: (siz ikiňiz) ýardam etmediňiz. | لَمَّا تَنْصُرْ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugy, II şahs. Manysy: (sen erkek) ýardam etmediň. |
| لَمَّا تَنْصُرْنَ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugy, II şahs. Manysy: (siz aýallar) ýardam etmediňiz. | لَمَّا تَنْصُرَا<br>Öten zaman işliginiň ýoklugy, II şahs. Manysy: (siz ikiňiz) ýardam etmediňiz. | لَمَّا تَنْصُرِي<br>Öten zaman işliginiň ýoklugy, II şahs. Manysy: (sen aýal) ýardam etmediň. |
| لَمَّا نَنْصُرْ<br>Köplük we ikiligi birmeňzeş. | لَمَّا نَنْصُرْ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugy I şahs. Manysy: (biz) ýardam etmedik. | لَمَّا اَنْصُرْ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugy I şahs. Manysy: (men) ýardam etmedim. |

**Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derjesiniň ýöňkemede üýtgeýşi (الجحد المستغرق للمجهول)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| لَمَّا يُنْصَرُوا<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: (erkeklere) ýardam edilmedi. | لَمَّا يُنْصَرَا<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: (ol ikisine) ýardam edilmedi. | لَمَّا يُنْصَرْ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: (ol erkege) ýardam edilmedi. |
| لَمَّا يُنْصَرْنَ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: (ol aýallara) ýardam edilmedi. | لَمَّا تُنْصَرَا<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: (ol ikisine) ýardam edilmedi. | لَمَّا تُنْصَرْ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: (ol aýala) ýardam edilmedi. |
| لَمَّا تُنْصَرُوا<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: | لَمَّا تَنْصَرَا<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: | لَمَّا تُنْصَرْ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: |

| | | |
|---|---|---|
| (ol erkeklere) ýardam edilmedi. | (ol ikisine) ýardam edilmedi. | (ol erkege) ýardam edilmedi. |
| لَمَّا تُنْصَرْنَ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: (ol aýallara) ýardam edilmedi. | لَمَّا تُنْصَرَا<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: (ol ikisine) ýardam edilmedi. | لَمَّا تُنْصَرِي<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: (ol aýala) ýardam edilmedi. |
| لَمَّا نُنْصَرْ<br>Köplük we ikiligi birmeňzeş. | لَمَّا نُنْصَرْ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, I şahs. Manysy: (ikimize) ýardam edilmedi. | لَمَّا أُنْصَرْ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi, I şahs. Manysy: (maňa) ýardam edilmedi. |

**Häzirki zamanyň işliginiň ýoklugynyň ýöňkemede üýtgeýşi (نفي الحال للمعلوم)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| مَا يَنْصُرُونَ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň köplügi, III şahs. Manysy: erkekler ýardam etmezler. | مَا يَنْصُرَانِ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň ikiligi, III şahs. Manysy: iki erkek ýardam etmezler. | مَا يَنْصُرُ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň täkligi, III şahs. Manysy: ol erkek ýardam etmez. |
| مَا يَنْصُرْنَ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň köplügi, III şahs. Manysy: aýallar ýardam etmezler. | مَا تَنْصُرَانِ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň ikiligi, III şahs. Manysy: iki aýal ýardam etmez. | مَا تَنْصُرُ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň täkligi, III şahs. Manysy: ol aýal ýardam etmez. |
| مَاتَنْصُرُونَ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň köplügi, II şahs. Manysy: erkekler ýardam etmersizpiz. | مَا تَنْصُرَانِ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň ikiligi, II şahs. Manysy: ikiňiz ýardam etmersiňiz. | مَا تَنْصُرُ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň täkligi, II şahs. Manysy: sen erkek ýardam etmersiň. |
| مَا تَنْصُرْنَ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň köplügi, II şahs. Manysy: aýallar ýardam etmersiňiz. | مَا تَنْصُرَانِ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň ikiligi, II şahs. Manysy: ikiňiz ýardam etmersiňiz. | مَا تَنْصُرِينَ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň täkligi, II şahs. Manysy: sen aýal ýardam etmersiň. |
| مَا نَنْصُرُ<br>Köplük we ikiligi birmeňzeş | مَا نَنْصُرُ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň köplügi, I şahs. Manysy: ikimiz ýardam etmeris. | مَا اَنْصُرُ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň täkligi, I şahs. Manysy: mez ýardam etmerin. |

**Häzirki zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi (نفي الحال للمجهول)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| مَا يُنْصَرُونَ Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň köplügi, III şahs. Manysy: erkeklere ýardam edilmez. | مَا يُنْصَرَانِ Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň ikiligi, III şahs. Manysy: iki erkege ýardam edilmez. | مَا يُنْصَرُ Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň täkligi, III şahs. Manysy: bir erkege ýardam edilmez. |
| مَا يُنْصَرْنَ Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň köplügi, III şahs. Manysy: aýallara ýardam edilmez. | مَا تُنْصَرَانِ Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň ikiligi, III şahs. Manysy: iki aýala ýardam edilmez. | مَا تُنْصَرُ Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň täkligi, III şahs. Manysy: aýallara ýardam edilmez. |
| مَا تُنْصَرُونَ Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň köplügi, II şahs. Manysy: siz erkeklere ýardam edilmez. | مَا تُنْصَرَانِ Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň ikiligi, II şahs. Manysy: ikiňize ýardam edilmez. | مَا تُنْصَرُ Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň köplügi, II şahs. Manysy: saňa ýardam edilmez. |
| مَا تُنْصَرْنَ Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň köplügi, II şahs. Manysy: siz aýallara ýardam edilmez. | مَا تُنْصَرَانِ Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň ikiligi, II şahs. Manysy: ikiňize ýardam edilmez. | مَا تُنْصَرِينَ Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň köplügi, II şahs. Manysy: saňa ýardam edilmez. |
| مَانُنْصَرُ Köplük we ikiligi birmeňzeşdir. | مَانُنْصَرُ Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň ikiligi I şahs. Manysy: bize ýardam edilmez. | مَا أُنْصَرُ Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň täkligi I şahs. Manysy: maňa ýardam edilmez. |

**Geljek zaman işliginiň ýoklugynyň ýöňkemede üýtgeýşi (نفي الاستقبال للمعلوم)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| لاَيَنْصُرُونَ Öten zaman işliginiň ýoklugynyň köplügi, III şahs. Manysy: erkekler ýardam etmezler. | لاَيَنْصُرَانِ Öten zaman işliginiň ýoklugynyň ikiligi, III şahs. Manysy: iki erkek ýardam etmezler. | لاَيَنْصُرُ Öten zaman işliginiň ýoklugynyň täkligi, III şahs. Manysy: ol erkek ýardam etmez. |
| لاَيَنْصُرْنَ | لاَ تَنْصُرَانِ | لاَتَنْصُرُ |

| | | |
|---|---|---|
| Öten zaman işliginiň ýoklugynyň köplügi, III şahs. Manysy: aýallar ýardam etmezler. | Öten zaman işliginiň ýoklugynyň ikiligi, III şahs. Manysy: iki aýal ýardam etmez. | Öten zaman işliginiň ýoklugynyň täkligi, III şahs. Manysy: ol aýal ýardam etmez. |
| لاَ تَنْصُرُونَ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň köplügi, II şahs. Manysy: erkekler ýardam etmersizpiz. | لاَ تَنْصُرَانِ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň ikiligi, II şahs. Manysy: ikiňiz ýardam etmersiňiz. | لاَ تَنْصُرُ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň täkligi, II şahs. Manysy: sen erkek ýardam etmersiň. |
| لاَ تَنْصُرْنَ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň köplügi, II şahs. Manysy: aýallar ýardam etmersiňiz. | لاَ تَنْصُرَانِ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň ikiligi, II şahs. Manysy: ikiňiz ýardam etmersiňiz. | لاَ تَنْصُرِينَ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň täkligi, II şahs. Manysy: sen aýal ýardam etmersiň. |
| لاَ نَنْصُرُ<br>Köplük we ikiligi birmeňzeş | لاَ نَنْصُرُ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň köplügi, I şahs. Manysy: ikimiz ýardam etmeris. | لاَ أَنْصُرُ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň täkligi, I şahs. Manysy: mez ýardam etmerin. |

**Geljek zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi (نفي الاستقبال للمجهول)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| لاَ يُنْصَرُونَ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň köplügi, III şahs. Manysy: erkeklere ýardam edilmez. | لاَ يُنْصَرَانِ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň ikiligi, III şahs. Manysy: iki erkege ýardam edilmez. | لاَ يُنْصَرُ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň täkligi, III şahs. Manysy: bir erkege ýardam edilmez. |
| لاَ يُنْصَرْنَ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň köplügi, III şahs. Manysy: aýallara ýardam edilmez. | لاَ تُنْصَرَانِ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň ikiligi, III şahs. Manysy: iki aýala ýardam edilmez. | لاَ تُنْصَرُ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň täkligi, III şahs. Manysy: aýallara ýardam edilmez. |
| لاَ تُنْصَرُونَ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň köplügi, II şahs. Manysy: siz erkeklere ýardam edilmez. | لاَ تُنْصَرَانِ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň ikiligi, II şahs. Manysy: ikiňize ýardam edilmez. | لاَ تُنْصَرُ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň köplügi, II şahs. Manysy: saňa ýardam edilmez. |

| | | |
|---|---|---|
| لاَ تُنْصَرْنَ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň köplügi, II şahs. Manysy: siz aýallara ýardam edilmez. | لاَ تُنْصَرَانِ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň ikiligi, II şahs. Manysy: ikiňize ýardam edilmez. | لاَ تُنْصَرِينَ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň köplügi, II şahs. Manysy: saňa ýardam edilmez. |
| لاَ نُنْصَرُ<br>Köplük we ikiligi birmeňzeşdir. | لاَ نُنْصَرُ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň ikiligi I şahs. Manysy: bize ýardam edilmez. | لاَ أُنْصَرُ<br>Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň täkligi I şahs. Manysy: maňa ýardam edilmez. |

**Güýçlendirilen geljek zamanyň ýoklugynyň ýöňkemede üýtgeýşi (** تأكيد النفي للاستقبال**)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| لَنْ يَنْصُرُوا<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugy, III şahs. Manysy: erkekler asla ýardam etmezler. | لَنْ يَنْصُرَا<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugy, III şahs. Manysy: iki erkek asla ýardam etmez. | لَنْ يَنْصُرَ<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugy, III şahs. Manysy: bir erkek asla ýadam etmez. |
| لَنْ يَنْصُرْنَ<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugy, III şahs. Manysy: aýallar asla ýardam etmezler. | لَنْ تَنْصُرَا<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugy, III şahs. Manysy: iki aýal asla ýardam etmez. | لَنْ تَنْصُرَ<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugy, III şahs. Manysy: bir aýal asla ýardam etmez. |
| لَنْ تَنْصُرُوا<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugy, II şahs. Manysy: Siz erkekler asla ýadym etmersiňiz. | لَنْ تَنْصُرَا<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugy, II şahs. Manysy: Siz iki erkek asla ýardam etmersiňiz. | لَنْ تَنْصُرَ<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugy, II şahs. Manysy: Sen erkek asla ýardam etmersiň. |
| لَنْ تَنْصُرْنَ<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugy, II şahs. Manysy: Siz aýallar asla ýardam etmersiňiz. | لَنْ تَنْصُرَا<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugy, II şahs. Manysy: Siz iki aýal asla ýardam etmersiňiz. | لَنْ تَنْصُرِي<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugy, II şahs. Manysy: Sen aýal asla ýardam etmersiň. |

| | | |
|---|---|---|
| لَنْ نَنْصُرَ<br>Köplük we ikiligi birmeňzeş. | لَنْ نَنْصُرَ<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugy, I şahs köplük. Manysy: Biz asla ýadam etmeris. | لَنْ اَنْصُرَ<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugy, I şahs. Manysy: Men asla ýardam etmerin. |

**Güýçlendirilen geljek zamanyň gaýdym derejesiniň ýoklugynyň ýöňkemede üýtgeýşi (تأكيد نفي الإستقبال للمجهول)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| لَنْ يُنْصَرُوا<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: (erkeklere) asla ýardam edilmez. | لَنْ يُنْصَرَا<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: (iki erkege) asla ýardam edilmez. | لَنْ يُنْصَرَ<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: (bir erkege) asla ýardam edilmez. |
| لَنْ يُنْصَرْنَ<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: (aýallara) asla ýardam edilmez. | لَنْ تُنْصَرَا<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: (ikisine) asla ýardam edilmez. | لَنْ تُنْصَرَ<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: (ol aýala) asla ýardam edilmez. |
| لَنْ تُنْصَرُوا<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: (size) asla ýardam edilmez. | لَنْ تُنْصَرَا<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: (ikiňize) asla ýardam edilmez. | لَنْ تُنْصَرَ<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: (saňa) asla ýardam edilmez. |
| لَنْ تُنْصَرْنَ<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: (aýallar size) asla ýardam edilmez. | لَنْ تُنْصَرَا<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: (aýal ikiňize) asla ýardam edilmez. | لَنْ تُنْصَرِي<br>Geljek zaman işliginiň güýçlendirilen formasynyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: (aýal saňa) asla ýardam edilmez. |
| لَنْ نُنْصَرَ<br>Köplük we ikiligi birmeňzeş. | لَنْ نُنْصَرَ<br>Geljek zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym | لَنْ أُنْصَرَ<br>Geljek zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym |

| | | |
|---|---|---|
| | derejesi, I şahs. Manysy: (Bize) asla ýardam edilmez. | derejesi, I şahs. Manysy: (Maňa) asla ýardam edilmez. |

**III şahs buýrugynyň ýöňkemede üýtgeýşi (أمر الغائب)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| لِيَنْصُرُوا<br>III şahsyň buýrugynyň köpülgi, III şahs. Manysy: ol erkekler ýardam etsinler. | لِيَنْصُرَا<br>III şahsyň buýrugynyň ikiligi, III şahs. Manysy: iki erkek ýardam etsin. | لِيَنْصُرْ<br>III şahsyň buýrugynyň täkligi, III şahs. Manysy: bir erkek ýardam etsin. |
| لِيَنْصُرْنَ<br>III şahsyň buýrugynyň köplügi, III şahs. Manysy: aýallar ýardam etsinler. | لِتَنْصُرَا<br>III şahsyň buýrugynyi ikiligi, III şahs. Manysy: iki aýal ýardam etsin. | لِتَنْصُرْ<br>III şahsyň buýrugynyňtäkligi, III şahs. Manysy: bir aýal ýardam etsin. |

**I we III şahsyň buýrugynyň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi (أَمْرُ الغائِبِ للمجهول)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| لِيُنْصَرُوا<br>III şahsyň buýrugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: erkeklere ýardam edilsin. | لِيُنْصَرَا<br>III şahsyň buýrugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: iki erkege ýardam edilsin. | لِيُنْصَرْ<br>III şahsyň buýrugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: bir erkege ýardam edilsin. |
| لِيُنْصَرْنَ<br>III şahsyň buýrugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: aýallara ýardam edilsin. | لِتُنْصَرَا<br>III şahsyň buýrugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: iki aýala ýardam edilsin. | لِتُنْصَرْ<br>III şahsyň buýrugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: aýala ýardam edilsin. |
| لِنُنْصَرْ<br>Köplük we ikiligi birmeňzeş. | لِنُنْصَرْ<br>I şahsyň buýrugynyň gaýdym derejesi, I şahs. Manysy: bize ýardam edilsin. | لِأُنْصَرْ<br>I şahsyň buýrugynyň gaýdym derejesi, I şahs. Manysy: maňa ýardam edilsin. |

**III şahsyň buýrugynyň ýoklugynyň ýöňkemede üýtgeýşi (نَهْيُ الغَائِبِ)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| لاَ يَنْصُرُوا<br>III şahsyň buýrugynyň ýoklugy, III şahs. Manysy: | لاَيَنْصُرَا<br>III şahsyň buýrugynyň ýoklugy, III şahs. Manysy: | لاَ يَنْصُرْ<br>III şahsyň buýrugynyň ýoklugy, III şahs, Manysy: |

| | | |
|---|---|---|
| erkekler ýardam etmesinler. | iki erkek ýardam etmesinler. | bir erkek ýardam etmesin. |
| لاَ يَنْصُرْنَ<br>III şahsyň buýrugynyň ýoklugy, III şahs. Manysy: aýallar ýardam etmesinler. | لاَ تَنْصُرَا<br>III şahsyň buýrugynyň ýoklugy, III şahs. Manysy: iki aýal ýardam etmesin. | لاَ تَنْصُرْ<br>III şahsyň buýrugynyň ýoklugy, III şahs. Manysy: bir aýal ýardam etmesin. |

**III şahsyň buýrugynyň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi (نَهْيُ الغَائِبِ للمجهول)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| لاَ يُنْصَرُوا<br>III şahsyň buýrugynyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: erkeklere ýardam edilmesin. | لاَ يُنْصَرَا<br>III şahsyň buýrugynyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: iki erkege ýardam edilmesin. | لاَ يُنْصَرْ<br>III şahsyň buýrugynyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: bir erkege ýardam edilmesin. |
| لاَ يُنْصَرْنَ<br>II şahsyň buýrugynyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, III şahs. Manysy: aýallara ýardam edilmesin. | لاَ تُنْصَرَا<br>II şahsyň buýrugynyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: ikisine ýardam edilmesin. | لاَ تُنْصَرْ<br>II şahsyň buýrugynyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, II şahs. Manysy: aýala ýardam edilmesin. |
| لاَ نُنْصَرْ<br>Köplük we ikiligi birmeňzeş. | لاَ نُنْصَرْ<br>I şahsyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, I şahs. Manysy: Bize ýardam edilmesin. | لاَ أُنْصَرْ<br>I şahs ýoklugynyň gaýdym derejesi, I şahs. Manysy: Maňa ýardam edilmesin. |

**Buýrugyň ýöňkemede üýtgeýşi (أمْرُ الحَاضِرِ)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| أُنْصُرُوا<br>Buýruk formasy. II şahs. Manysy: (Siz erkekler) ýardam ediň. | أُنْصُرَا<br>Buýruk formasy. Iki erkek II şahs. Manysy: (Siz iki erkek) ýardam ediň. | أُنْصُرْ<br>Buýruk formasy. Bir erkek II şahs. II şahs. Manysy: (Sen bir erkek) ýardam et. |
| أُنْصُرْنَ<br>Buýruk formasy. II şahs. Manysy: (Siz erkekler) ýardam ediň. | أُنْصُرَا<br>Buýruk formasy. II şahs. Manysy: (Siz iki aýal) ýardam ediň. | أُنْصُرِي<br>Buýruk formasy. II şahs. Manysy: (sen aýal) ýardam et. |

**Buýrugyň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi (أمْرُ الحَاضِرِ للمجهول)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| لِتُنْصَرُوا<br>Buýrugyň gaýdym derejesi. II şahs. Manysy: Siz erkeklere ýardam edilsin. | لِتُنْصَرَا<br>Buýrugyň gaýdym derejesi. II şahs. Manysy: (Siz iki erkege) ýardam edilsin. | لِتُنْصَرْ<br>Buýrugyň gaýdym derejesi. II şahs. Manysy: (Saňa erkek) ýardam edilsin. |
| لِتُنْصَرْنَ<br>Buýrugyň gaýdym derejesi. II şahs. Manysy: Siz aýallara ýardam edilsin. | لِتُنْصَرَا<br>Buýrugyň gaýdym derejesi. II şahs. Manysy: Siz iki aýala ýardam edilsin. | لِتُنْصَرِي<br>Buýrugyň gaýdym derejesi. II şahs. Manysy: Sen bir aýala ýardam edilsin. |
| لِنُنْصَرْ<br>Köplük we ikiligi birmeňzeş. | لِنُنْصَرْ<br>Buýrugyň gaýdym derejesi. I şahs. Manysy: Bize ýardam edilsin. | لِأُ نْصَرْ<br>Buýrugyň gaýdym derejesi. I şahs. Manysy: Maňa ýardam edilsin. |

**Buýrugyň ýoklugynyň ýöňkemede üýtgeýşi (نَهْيُ الحَاضِرِ للمعلوم)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| لاَ تَنْصُرُوا<br>Buýrugyň ýoklugy. II şahs. Manysy: (Siz erkekler) ýardam etmäň. | لاَ تَنْصُرَا<br>Buýrugyň ýoklugy. II şahs. Manysy: (Siz iki erkek) ýardam etmäň. | لاَ تَنْصُرْ<br>Buýrugyň ýoklugy. II şahs. Manysy: Sen bir erkek ýadam etme. |
| لاَ تَنْصُرْنَ<br>Buýrugyň ýoklugynyň köplügi. II şahs. Manysy: Siz aýallar ýardam etmäň. | لاَ تَنْصُرَا<br>Buýrugyň ýoklugynyň ikiligi. II şahs. Manysy: Siz iki aýal ýardam etmäň. | لاَ تَنْصُرِي<br>Buýrugyň ýoklugynyň täkligi. II şahs. Manysy: Sen bir aýal ýardam etme. |

**Buýrugyň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi (نَهْيُ الحَاضِرِ للمجهول)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| لاَ تُنْصَرُوا<br>Buýrugyň ýoklugynyň gaýdym derejesi. II şahs. Manysy: Siz erkeklere ýardam edilmesin. | لاَ تُنْصَرَا<br>Buýrugyň ýoklugynyň gaýdym derejesi. II şahs. Manysy: Siz iki erkege ýardam edilmesin. | لاَ تُنْصَرْ<br>Buýrugyň ýoklugynyň gaýdym derejesi. II şahs. Manysy: Sen bir erkege ýardam edilmesin. |
| لاَ تُنْصَرْنَ<br>Buýrugyň ýoklugynyň gaýdym derejesi. II şahs. | لاَتُنْصَرَا<br>Buýrugyň ýoklugynyň gaýdym derejesi. II şahs. | لاَ تُنْصَرِي<br>Buýrugyň ýoklugynyň gaýdym derejesi. II |

| | | |
|---|---|---|
| Manysy: Siz aýallara ýardam edilmesin. | Manysy: Siz iki aýala ýardam edilmesin. | şahs. Manysy: Sen bir aýala ýardam edilmesin. |
| لاَ نُنْصَرْ<br>Köplük we ikiligi birmeňzeş. | لاَنُنْصَرْ<br>Buýrugyň ýoklugynyň gaýdym derejesi. I şahs. Manysy: Bize ýardam edilmesin. | لاَأُنْصَرْ<br>Buýrugyň ýoklugynyň gaýdym derejesi, I şahs. Manysy: Maňa ýardam edilmesin. |

**Wagt-orun görkezýän doldurgyjyň we işligiň nämälim görnüşiniň ýöňkemede üýtgeýşi (إِسْمُ الزَّمَانِ وَ المَكَانِ وَ مَصْدَرُ مِيمِيٌّ)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| مَنَاصِرُ<br>**Wagt-orun görkezýän doldurgyjyň** nämälim formasynyň köplügi. Manysy: Ýardam etmegiň wagty, ýardam etmegiň ýeri, köplük sanda ýardam etmek. | مَنْصَرَانِ<br>**Wagt-orun görkezýän doldurgyjyň** nämälim formasynyň ikiligi. Manysy: Ýardam etmegiň wagty, ýardam etmegiň ýeri, ikilik sanda ýardam etmek. | مَنْصَرٌ<br>**Wagt-orun görkezýän doldurgyjyň** nämälim formasynyň täkligi. Manysy: Ýardam etmegiň wagty, ýardam etmegiň ýeri, täklik sanda ýardam etmek. |

**Işlikden gural bildirýän galypyň ýöňkemede üýtgeýşi (إِسْمُ الآلَةِ)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| مَنَاصِرُ<br>Gural ýasalýan adyň köplügi. Manysy: Ýardam edýän guralyň köplügi. | مِنْصَرَانِ<br>Gural ýasalýan adyň ikiligi. Manysy: Ýardam edýän guralyň ikiligi. | مِنْصَرٌ<br>Gural ýasalýan adyň täkligi. Manysy: Ýardam edýän guralyň täkligi. |

**Bellik:** Arap dilinde guralyň adyny aňladyp gelýän sözler umumy görnüşde şol gural tarapyndan edilýän işi görkezýän işlikden ýasalýar.

**Işligiň nämälim şekiliniň bir gezekleýinliginiň ýöňkemede üýtgeýşi (مَصْدَرُ بِنَاءِ المَرَّةِ)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| نَصْرَاتٌ<br>Işligiň nämälim formasynyň bir gezekleýinligiň köplügi. Manysy: köp gezekleýin ýardam etmek. | نَصْرَتَانِ<br>Işligiň nämälim formasynyň bir gezekleýinligiň ikiligi. Manysy: Iki gezekleýin ýardam etmek. | نَصْرَةً<br>Işligiň nämälim formasynyň bir gezekleýinligiň täkligi. Manysy: Bir gezekleýin ýardam etmek. |

**Işligiň nämälim şekiliniň görnüş aňladýan formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi (مَصْدَرُ بِنَاءِ النَّوْعِ)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| نِصْرَاتٌ<br>Işligiň nämälim formasynyň bir görnüşde amala aşyrylmagynyň köplügi. Manysy: köp tüýsli/görnüşli ýardam etmek. | نِصْرَتَانِ<br>Işligiň nämälim formasynyň bir görnüşde amala aşyrylmagynyň ikiligi. Manysy: iki tüýsli/görnüşli ýardam etmek. | نِصْرَةً<br>Işligiň nämälim formasynyň bir görnüşde amala aşyrylmagynyň täkligi. Manysy: bir tüýsli/görnüşli ýardam etmek. |

**Kiçeltme we söýgülilik derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi (إِسْمُ التَّصْغِيرِ)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| نُصَيْرُونَ<br>Kiçeltmäniň köplügi. Manysy: kiçijik/azajyk ýardam etmegiň köplügi. | نُصَيْرَانِ<br>Kiçeltmäniň ikiligi. Manysy: kiçijik/azajyk ýardam etmegiň ikiligi. | نُصَيْرٌ<br>Kiçeltmäniň täkligi. Manysy: kiçijik/azajyk ýardam etmegiň täkligi. |

**Degişlilik derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi (إِسْمُ المَنْسُوبِ)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| نَصْرِيُّونَ<br>Degişlilik sypatynyň köplügi. Manysy: Ýardam etmäge degişli erkekler. | نَصْرِيَّانِ<br>Degişlilik sypatynyň ikiligi. Manysy: Ýardam etmäge degişli iki erkek. | نَصْرِيٌّ<br>Degişlilik sypatynyň täkligi. Manysy: Ýardam etmäge degişli erkek. |
| نَصْرِيَّاتٌ<br>Degişlilik sypatynyň köplügi. Manysy: Ýardam etmäge degişli aýallar. | نَصْرِيَّتَانِ<br>Degişlilik sypatynyň ikiligi. Manysy: Ýardam etmäge degişli iki aýal. | نَصْرِيَّةٌ<br>Degişlilik sypatynyň täkligi. Manysy: Ýardam etmäge degişli aýal. |

**Bellik:** Atdan ýasalan, ýer ýa-da aýratynlyk bilen baglanyşykly bolup gelýän, bir zada mahsuslygy görkezýän söz "**isim-mensup**" diýlip atlandyrylýar. Mensup adalgasy baglanyşyk, ilteşik we degişlilik sözleriniň ýakyn manydaşydyr.

**Ulaltma derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi (مُبَالَغَةُ إِسْمِ الفَاعِلِ)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| نَصَّارُونَ<br>Ulaltma derejesiniň köplügi. Manysy: aşa köp ýardam ediji erkekler. | نَصَّارَانِ<br>Ulaltma derejesiniň ikiligi. Manysy: aşa köp ýardam ediji iki erkek. | نَصَّارٌ<br>Ulaltma derejesiniň täkligi. Manysy: aşa köp ýardam ediji bir erkek. |
| نَصَّارَاتٌ<br>Ulaltma derejesiniň köplügi. | نَصَّارَتَانِ<br>Ulaltma derejesiniň | نَصَّارَةٌ<br>Ulaltma derejesiniň täkligi. |

| | | |
|---|---|---|
| Manysy: aşa köp ýardam ediji aýallar. | ikiligi. Manysy: aşa köp ýardam ediji iki aýal. | Manysy: aşa köp ýardam ediji bir aýal. |

**Deňeşdirme derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşine mysallar (إِسْمُ التَّفْضِيلِ)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| اَنْصَرُونَ<br>Deňeşdirme derejesiniň **köplügi**. Manysy: has köp ýardam ediji erkekler. | اَنْصَرَانِ<br>Deňeşdirme derejesiniň **ikiligi**. Manysy: has köp ýardam ediji iki erkek. | اَنْصَرُ<br>Deňeşdirme derejesiniň **täkligi**. Manysy: has köp ýardam ediji bir erkek. |
| | | وَاَنَاصِرُ<br>Deňeşdirme derejesiniň **kadasyz köplügi**. Manysy: has köp ýardam ediji erkekler. |
| نُصْرَيَاتٌ<br>Deňeşdirme derejesiniň **köplügi**. Manysy: has köp ýardam ediji aýallar. | نَصْرَيَانِ<br>Deňeşdirme derejesiniň **ikiligi**. Manysy: has köp ýardam ediji iki aýal. | نُصْرَي<br>Deňeşdirme derejesiniň **täkligi**. Manysy: has köp ýardam ediji aýal. |
| | | وَنُصَرُ<br>Deňeşdirme derejesiniň **kadasyz köplügi**. Manysy: has köp ýardam ediji aýallar. |

**Işligiň haýran galyjylyk derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi (فِعْلُ التَّعَجُّبِ الأَوَّلُ)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| مَااَنْصَرَهُمْ<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesi, III şahs. Manysy: erkekler ajaýyp ýardam berdiler. | مَااَنْصَرَهُمَا<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesi, III şahs. Manysy: iki erkek ajaýyp ýardam berdi. | مَا اَنْصَرَهُ<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesi, III şahs. Manysy: bir erkek ajaýyp ýardam berdi. |
| مَااَنْصَرَهُنَّ<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesi, III şahs. Manysy: aýallar ajaýyp ýardam berdiler. | مَااَنْصَرَهُمَا<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesi, III şahs. Manysy: iki aýal ajaýyp ýardam berdi. | مَااَنْصَرَهَا<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesi, III şahs. Manysy: bir aýal ajaýyp ýardam berdi. |
| مَااَنْصَرَكُمْ<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesi, II şahs. Manysy: Siz erkekler ajaýyp ýardam berdiňiz. | مَااَنْصَرَكُمَا<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesi, ikilik erkek II şahs. Manysy: Siz iki erkek ajaýyp ýardam berdiňiz. | مَااَنْصَرَكَ<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesi, täklik erkek II şahs. Manysy: Sen erkek ajaýyp ýardam berdiň. |

| | | |
|---|---|---|
| مَاأَنْصَرَكُنَّ<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesi, II şahs. Manysy: Siz aýallar ajaýyp ýardam berdiňiz. | مَاأَنْصَرَكُمَا<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesi, II şahs. Manysy: Siz iki aýal ajaýyp ýardam berdiňiz. | مَاأَنْصَرَكِ<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesi, II şahs. Manysy: Sen aýal ajaýyp ýardam berdiň. |
| مَاأَنْصَرَنَا<br>Köplük we ikiligi birmeňzeş. | مَاأَنْصَرَنَا<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesi, I şahs. Manysy: Biz ajaýyp ýardam berdik. | مَاأَنْصَرَنِي<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesi, I şahs. Manysy: Men ajaýyp ýardam berdim. |

**Işligiň haýran galyjylyk derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi (فِعْلُ التَّعَجُّبِ الثَّانِي)**

| Köplük | Ikilik | Täklik |
|---|---|---|
| وَأَنْصِرْبِهِمْ<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesiniň köplügi. III şahs. Manysy: erkekler nähili ajaýyp ýardam berdiler. | وَأَنْصِرْبِهِمَا<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesiniň ikiligi. III şahs. Manysy: iki erkek nähili ajaýyp ýardam berdi. | وَأَنْصِرْبِهِ<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesiniň täkligi. III şahs. Manysy: iki erkek nähili ajaýyp ýardam berdi. |
| وَأَنْصِرْبِهِنَّ<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesiniň köplügi. III şahs. Manysy: aýallar nähili ajaýyp ýardam berdiler. | وَأَنْصِرْبِهِمَا<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesiniň ikiligi. III şahs. Manysy: iki aýal nähili ajaýyp ýardam berdi. | وَأَنْصِرْبِهَا<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesiniň täkligi. III şahs. Manysy: aýal nähili ajaýyp ýardam berdi. |
| وَأَنْصِرْبِكُمْ<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesiniň köplügi. II şahs. Manysy: Siz erkekler nähili ajaýyp ýardam berdiňiz. | وَأَنْصِرْبِكُمَا<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesiniň ikiligi. II şahs. Manysy: Siz iki erkek nähili ajaýyp ýardam berdiňiz. | وَأَنْصِرْبِكَ<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesiniň täkligi. II şahs. Manysy: Sen erkek nähili ajaýyp ýardam berdiň. |
| وَأَنْصِرْبِكُنَّ<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesiniň köplügi. II şahs Manysy: Siz aýallar nähili ajaýyp ýardam berdiňiz. | وَأَنْصِرْبِكُمَا<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesiniň ikiligi. II şahs. Manysy: Siz iki aýal nähili ajaýyp ýardam berdiňiz. | وَأَنْصِرْبِكِ<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesiniň täkligi. II şahs. Manysy: Sen bir aýal nähili ajaýyp ýardam berdiň. |
| وَأَنْصِرْبِنَا<br>Köplük we ikiligi birmeňzeş. | وَأَنْصِرْبِنَا<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesiniň ikiligi. I şahs. Manysy: Biz nähili ajaýyp ýardam berdik. | وَأَنْصِرْبِنِي<br>Işligiň haýran galyjylyk derejesiniň täkligi. I şahs. Manysy: Men nähili ajaýyp ýardam berdim. |

## ÜÇÜNJI BÖLÜM
## IŞLIKLER
## (الأَفْعَالُ)

### Öten zaman işliginiň ýasalyşy we ýöňkeme boýunça üýtgeýşi

**Işlik (الفعل):** Işlikler gymyldy-hereketi aňladýan sözlerdir. Olar näme etdi, näme edýär, näme etjek ýaly soraglara jogap bolýarlar. Başgaça aýdylanda haýsydyr bir zaman formasy bilen baglanyşyp gelýän hem-de işiň, ýagdaýyň ýa-da hereketiň emele gelişini bildirýän sözler işlik diýlip atlandyrylýar. Türkmen dilinde atlaryň iki hili (predmet aňladýan atlar, düşünje bildirýän atlar) bolşy ýaly, işlikler hem iki hilidirler: 1. Hereket işlikleri (dinamik işlikler): gel-, git-, otur-, tur-, al-, ber-... 2. Iş-hereket düşünjesini bildirýän işlikler (statik işlikler): oýlan-, şatlan-, begen-, söý-, ýigren-, ýatla-, göwne-...

Arap dilinde hem işligiň iki şekili ýöňkemede üýtgeýär. Beýleki galyplar şol iki görnüşden ýasalýar. Bular öten zaman işligi (mazy) we häzirki-geljek zaman işligi (muzaryg).

**Öten zaman işligi:** Arap dilinde “mazy” diýlip atlandyrylýan işligiň öten zaman şekili türkmen dilinde işligiň anyk öten zaman formasyna gabat gelýär. Gymyldy-hereketiň sözlenilip durlan pursatdan öň bolup geçendigini aňladýan işliklere öten zaman işligi diýilýär. Häzirki wagtdan öňki, geçmişde edilen işi bildirýär. Türkmen dilindäki -di, -dy goşulmasy arkaly ýasalýan işligiň şekilini görkezýär.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| كَتَبَ | ýazdy | عَلِمَ | bildi | نَصَرَ | ýardam berdi |
| أَكَلَ | iýdi | شَرِبَ | içdi | فَتَحَ | açdy |
| حَضَرَ | geldi | وَجَدَ | tapdy | ضَرَبَ | urdy |
| كَسَرَ | döwdi | رَكِبَ | mündi | شَكَرَ | minnetdarlyk bildirdi, şükür etdi |
| سَمِعَ | diňledi, eşitdi | دَخَلَ | girdi | دَرَسَ | ders geçdi, tälim aldy |
| ذَهَبَ | gitdi | نَشَرَ | ýaýratdy | قَطَعَ | kesdi |

Ýokardaky işlige mysal edip getirilen sözler geçmişde edilen bir işi beýan edýär we erkek üçin ulanylýar. Aýal üçin ulanylanda ýokardaky işlikleriň ahyryna säkinli “تْ” harpy goşulýar. Arap dilinde erkek jynsyny suratlandyrmak üçin “مذكر” (erkek jynsy), aýal jynsyny aňlatmak üçin bolsa “مؤنث” (aýal jynsy) diýlip atlandyrylýar.

**Mysallar**:

| | | | |
|---|---|---|---|
| كَتَبَ | den → | كَتَبَتْ | (ol aýal) ýazdy |
| أَكَلَ | den → | أَكَلَتْ | (ol aýal) iýdi |
| وَجَدَ | den → | وَجَدَتْ | (ol aýal) tapdy |

Arap dilinde özi barasynda gürrüň edilýän kişä, ýagny üçünji şahsyň erkegini görkezmek üçin ulanylýan adalga “gaýyp” (**الغائب**), aýal üçin ulanylýany bolsa “gaýyba” (**الغائبة**) diýlip atlandyrylýar. Söhbetdeş bolup durýan kişä, ýagny ikinji şahsyň erkegini görkezmek üçin ulanylýan adalga “muhatap” (**مخاطب**), aýal üçin ulanylýany bolsa “muhataba” (**مخاطبة**) diýlip atlandyrylýar. Arap dilinde birinji şahsy beýan etmek üçin “nefsul-mutekellim” (**نفس المتكمل وحدة**), birinji şahsyň köplügi bolan “ikimiz” we “biz” at çalyşmalaryny alamatlandyrmak üçin bolsa “nefsul-mutekelim magal gaýr” (**نفس المتكلم مع الغير**) sözi ulanylýar.

**Öten zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi**

| | **Köplük (جمع)** | **Ikilik (تثنية)** | **Täklik (مفرد)** | |
|---|---|---|---|---|
| **Erkek** | كَتَبُوْا | كَتَباَ | كَتَبَ | **III şahs erkek (غائب)** |
| | (olar) ýazdylar | (ol ikisi) ýazdy | (ol) ýazdy | |
| **Aýal** | كَتَبْنَ | كَتَبَتاَ | كَتَبَتْ | **III şahs aýal (غائبة)** |
| **Erkek** | كَتَبْتُمْ | كَتَبْتُماَ | كَتَبْتَ | **II şahs erkek (مخاطب)** |
| | (Siz) ýazdyňyz | (Siz ikiňiz) ýazdyňyz | (Sen) ýazdyň | |
| **Aýal** | كَتَبْتُنَّ | كَتَبْتُماَ | كَتَبْتِ | **II şahs aýal (مخاطبة)** |
| **Erkek+aýal** | كَتَبْناَ | كَتَبْناَ | كَتَبْتُ | **I şahs (متكلم)** |
| | (biz) ýazdyk | (ikimiz) ýazdyk | (Men) ýazdym | |

**Öten zaman işliginiň görnüşleri**
**1. Anyk öten zaman**
**2. Anyk öten zamanyň gaýdym derejesi**
**Öten zaman:**
Öten zaman işligi üç görnüşe bölünýär:
a. **فَعَلَ** galypynda gabat gelýär: **كَتَبَ** ýaly.
b. **فَعِلَ** galypynda gabat gelýär: **عَلِمَ** ýaly.
ç. **فَعُلَ** galypynda gabat gelýär: **كَبُرَ** ýaly.
Bu üç formany birek-birekden tapawutlandyrýan ikinji harpyň hereketidir. Birinji we üçünji harp üç formada-da üstün görnüşde gabat gelýär.

**Üns beriň!** Öten zaman işligi hereketli ýazylan bolsa onuň hereketine garap, haýsy galypdan gelip çykandygyny bilmek bolýar. Eger hereketi ýok bolsa nähili okalmalydygyny sözlügiň kömegi bilen bilmek bolýar.

**فَعَلَ** galypynda gabat gelýän **كَتَبَ** öten zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşini şeýle görkezmek bolar.

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| كَتَبُوا | كَتَبَا | كَتَبَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| كَتَبْنَ | كَتَبَتَا | كَتَبَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| كَتَبْتُمْ | كَتَبْتُمَا | كَتَبْتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| كَتَبْتُنَّ | كَتَبْتُمَا | كَتَبْتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| كَتَبْنَا | كَتَبْنَا | كَتَبْتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**فَعَلَ** galypynda gabat gelýän **ضَرَبَ** öten zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi şeýle ýazylýar:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| ضَرَبُوا | ضَرَبَا | ضَرَبَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| ضَرَبْنَ | ضَرَبَتَا | ضَرَبَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| ضَرَبْتُمْ | ضَرَبْتُمَا | ضَرَبْتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| ضَرَبْتُنَّ | ضَرَبْتُمَا | ضَرَبْتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| ضَرَبْنَا | ضَرَبْنَا | ضَرَبْتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**فَعَلَ** galypynda gabat gelýän **فَتَحَ** öten zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşini şeýle ýazmak bolýar:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| فَتَحُوا | فَتَحَا | فَتَحَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| فَتَحْنَ | فَتَحَتَا | فَتَحَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| فَتَحْتُمْ | فَتَحْتُمَا | فَتَحْتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| فَتَحْتُنَّ | فَتَحْتُمَا | فَتَحْتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| فَتَحْنَا | فَتَحْنَا | فَتَحْتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**فَعِلَ** galypynda gabat gelýän **عَلِمَ** öten zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşine garap geçeliň:

| köplük جَمْعٌ | ikilik تَثْنِيَةٌ | täklik مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| عَلِمُوا | عَلِمَا | عَلِمَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| عَلِمْنَ | عَلِمَتَا | عَلِمَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| عَلِمْتُمْ | عَلِمْتُمَا | عَلِمْتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| عَلِمْتُنَّ | عَلِمْتُمَا | عَلِمْتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| عَلِمْنَا | عَلِمْنَا | عَلِمْتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**فَعُلَ** kalybynda gabat gelýän **كَبُرَ** öten zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi şu görnüşde berilýär:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| كَبُرُوا | كَبُرَا | كَبُرَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| كَبُرْنَ | كَبُرَتَا | كَبُرَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | غَائِبة |
| كَبُرْتُمْ | كَبُرْتُمَا | كَبُرْتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| كَبُرْتُنَّ | كَبُرْتُمَا | كَبُرْتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | مُخَاطَبة |
| كَبُرْنَا | كَبُرْنَا | كَبُرْتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**فَعِلَ** galypynda gabat gelýän **حَسِبَ** öten zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi şeýle ýazylýar:

| köplük جَمْعٌ | ikilik تَثْنِيَةٌ | täklik مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| حَسِبُوا | حَسِبَا | حَسِبَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| حَسِبْنَ | حَسِبَتَا | حَسِبَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| حَسِبْتُمْ | حَسِبْتُمَا | حَسِبْتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| حَسِبْتُنَّ | حَسِبْتُمَا | حَسِبْتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| حَسِبْنَا | | حَسِبْتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

## Öten zaman işliginiň gaýdym derejesi
## (الفعل الماضي للمجهول)

Öten zaman işliginiň gaýdym derejesi diňe **فُعِلَ** galypynda gabat gelýär.

**فَعُلَ** galypynda (5-nji bap-görnüş) gabat gelýän öten zamanyň gaýdym derejesi ulanylmaýar. Bu galypda ulanylýan we gabat gelýän işlikleriň hemmesi täsirini geçirmeýän işlikler toparyna degişlidir. Täsirini geçirmeýän işlikleriň bolsa gaýdym derejesi bolmaýar.

Ýöne **فَعَلَ** ýa-da **فَعِلَ** galypynda gelip, täsirini geçirýän öten zaman işliginden gaýdym derejesini ýasamak üçin işlikleriň öten zamanlaryny فُعِلَ görnüşinde okamaly.

**Mysal:** **كَتَبَ** öten zaman işliginiň gaýdymy **كُتِبَ** görnüşinde ýasalýar. "**عَلِمَ** " öten zaman işliginiň gaýdym derejesi "**عُلِمَ** " görnüşden ýazylýar. "**فَعَلَ**" galypynda gabat gelýän "**كُتِبَ**" öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi şu görnüşde ýazylýar.

| köplük جَمْعٌ | ikilik تَثْنِيَةٌ | täklik مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| كُتِبُوا | كُتِبَا | كُتِبَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| كُتِبْنَ | كُتِبَتَا | كُتِبَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| كُتِبْتُمْ | كُتِبْتُمَا | كُتِبْتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| كُتِبْتُنَّ | كُتِبْتُمَا | كُتِبْتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| كُتِبْنَا | كُتِبْنَا | كُتِبْتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**فَعَلَ** galypynda gabat gelýän **ضُرِبَ** öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi:

| köplük جَمْعٌ | ikilik تَثْنِيَةٌ | täklik مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| ضُرِبُوا | ضُرِبَا | ضُرِبَ | مُذَكَّرٌ erkeklik | غَائِبٌ |
| ضُرِبْنَ | ضُرِبَتَا | ضُرِبَتْ | مُؤَنَّثٌ aýallyk | |
| ضُرِبْتُمْ | ضُرِبْتُمَا | ضُرِبْتَ | مُذَكَّرٌ erkeklik | مُخَاطَبٌ |
| ضُرِبْتُنَّ | ضُرِبْتُمَا | ضُرِبْتِ | مُؤَنَّثٌ aýallyk | |
| ضُرِبْنَا | | ضُرِبْتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**فَعَلَ** galypynda gabat gelýän **فُتِحَ** öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi:

| köplük جَمْعٌ | ikilik تَثْنِيَةٌ | täklik مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| فُتِحُوا | فُتِحَا | فُتِحَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| فُتِحْنَ | فُتِحَتَا | فُتِحَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| فُتِحْتُمْ | فُتِحْتُمَا | فُتِحْتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| فُتِحْتُنَّ | فُتِحْتُمَا | فُتِحْتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| فُتِحْنَا | | فُتِحْتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**فَعِلَ** galypynda gabat gelýän **عُلِمَ** öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi:

| köplük جَمْعٌ | ikilik تَثْنِيَةٌ | täklik مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| عُلِمُوا | عُلِمَا | عُلِمَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| عُلِمْنَ | عُلِمَتَا | عُلِمَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| عُلِمْتُنَّ | عُلِمْتُمَا | عُلِمْتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| عُلِمْتُنَّ | عُلِمْتُمَا | عُلِمْتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| عُلِمْنَا | | عُلِمْتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**فَعُلَ** galypynda gabat gelýän **كَبُرَ** öten zaman işliginiň gaýdym derejesi ýöňkemede üýtgedilmeýär. Çünki täsirini geçirmeýän işligiň gaýdym derejesi arap dilinde ulanylmaýar.

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| ulanylmaýar | ulanylmaýar | ulanylmaýar | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| ulanylmaýar | ulanylmaýar | ulanylmaýar | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| ulanylmaýar | ulanylmaýar | ulanylmaýar | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| ulanylmaýar | ulanylmaýar | ulanylmaýar | مُؤَنَّثٌ aýal | |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| ýok | ýok | ýok | | مُتَكَلِّمٌ |

**فَعِلَ** galypynda gabat gelýän **حَسِبَ** öten zaman işliginiň gaýdym derejesi ýöňkemede üýtgemeýär.

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| حَسِبوا | حَسِبَا | حَسِبَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| حَسِبْنَ | حَسِبَتَا | حَسِبَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | غَائِبة |
| حَسِبْتُمْ | حَسِبْتُمَا | حَسِبْتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| حَسِبْتُنَّ | حَسِبْتُمَا | حَسِبْتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | مُخَاطَبَة |
| حَسِبْنَا | حَسِبْنَا | حَسِبْتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**Üns beriň!** Öten zaman işlikleri we olaryň gaýdym derejeleri türkmen dilinde ulanylýan "öten zamanyň" goşulmalary bolup hyzmat edýän "-myş, -miş" habarlyk goşulmasy bilen terjime edilýär. Bu ýerde haýsysy mazmun bilen sazlaşykly bolsa şoňa laýyklykda terjime edilýär. **Meselem** "**كَتَبَ**" : ýazdy ýa-da ýazypmyş, "**كُتِبَ**": ýazyldy ýa-da ýazylypmyş. Öten zaman işlikleri kä halatlarda "dileg, arzuw" bildirip gelýär. **Meselem** رَحِمَ اللهُ : Alla rehmet etsin. قَتَلَ اللهُ : Alla öldürsin.

| | |
|---|---|
| كَتَبَ : ýazdy ýa-da ýazypmyş | كُتِبَ : ýazyldy ýa-da ýazylypmyş |
| رَحِمَ اللهُ : Alla rehmet etsin | قَتَلَ اللهُ : Alla öldürsin |

Öten zaman işliginiň başyna ýokluk goşulmasy diýlip atlandyrylýan "مَا" ýa-da "لاَ" gelse, türkmen dilinde "öten zaman" ýa-da "-myş, -miş habarlyk goşulmaly" işligiň ýoklugy bilen terjime edilýär. **Meselem**: "مَا كَتَبَ": ýazmady ýa-da ýazmanmyş, "**مَا كُتِبَ**" : ýazylmady ýa-da ýazylmanmyş, "**لاَ كَتَبَ**" : ýazmady ýa-da ýazmanmyş, "**لاَ كُتِبَ**" : ýazylmady ýa-da ýazylmanmyş.

| | |
|---|---|
| مَا كَتَبَ : ýazmady ýa-da ýazmanmyş | مَا كُتِبَ : ýazylmady ýa-da ýazylmanmyş |
| لاَ كَتَبَ : ýazmady ýa-da ýazmanmyş | لاَ كُتِبَ : ýazylmady ýa-da ýazylmanmyş |

**Bellik:** "**مَا** "bilen "**لاَ**" harplarynynyň özlerini ýöňkemede üýtgetmän öten zaman işliginiň ýöňkemesinde ulanmak bolar. Ýöne öten zaman işliginiň ýoklugyny "**مَا**" bilen giňden ulanylýar.

**Üns beriň!** Ýöne predloglar (jer harpy) ýa-da wagt-orun doldurgyjy (zarf) arkaly täsirini geçirmeýän işliklerden gaýdym derejesini ýasamak bolar. **Meselem**: **غُشِىَ عَلَيْهِ** (özünden gitdi), **ذُهِبَ مَعَهُ** (onuň bilen bile, onuň ýany bilen gidildi) ýaly.

**Predloglar (jer harpy) arkaly işigiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgedilişi.**

| köplük جَمْعٌ | ikilik تَثْنِيَةٌ | täklik مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| غُشِىَ عَلَيْهِمْ | غُشِىَ عَلَيْهِمَا | غُشِىَ عَلَيْهِ | erkek مُذَكَّرٌ | غَائِبٌ |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| غُشِیَ عَلَیْهِنَّ | غُشِیَ عَلَیْهِمَا | غُشِیَ عَلَیْهَا | aýal مُؤَنَّثٌ | غَائِبَة |
| غُشِیَ عَلَیْكُمْ | غُشِیَ عَلَیْكُمَا | غُشِیَ عَلَیْكَ | erkek مُذَكَّرٌ | مُخَاطَبٌ |
| غُشِیَ عَلَیْكُنَّ | غُشِیَ عَلَیْكُمَا | غُشِیَ عَلَیْكِ | aýal مُؤَنَّثٌ | مُخَاطَبَة |
| غُشِیَ عَلَیْنَا | | غُشِیَ عَلَیَّ | | مُتَكَلِّمٌ |

**Wagt-orun doldurgyjy (zarf) arkaly işligiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi**

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِیَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| ذُهِبَ مَعَهُمْ | ذُهِبَ مَعَهُمَا | ذُهِبَ مَعَهُ | مُذَكَّرٌ erkeklik | غَائِبٌ |
| ذُهِبَ مَعَهُنَّ | ذُهِبَ مَعَهُمَا | ذُهِبَ مَعَهَا | مُؤَنَّثٌ aýallyk | غَائِبَة |
| ذُهِبَ مَعَكُمْ | ذُهِبَ مَعَكُمَا | ذُهِبَ مَعَكَ | مُذَكَّرٌ erkeklik | مُخَاطَبٌ |
| ذُهِبَ مَعَكُنَّ | ذُهِبَ مَعَكُمَا | ذُهِبَ مَعَكِ | مُؤَنَّثٌ aýallyk | مُخَاطَبَة |
| ذُهِبَ مَعَنَا | ذُهِبَ مَعَنَا | ذُهِبَ مَعِی | | مُتَكَلِّمٌ |

**Öten zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi**

| **Sözüň ahyryna goşulýan at çalyşmasy** | **Öten zaman işligi** | **Manysy** | **Grammatik kada görä ady** | |
|---|---|---|---|---|
| | نَصَرَ | Ýardam berdi | Täklik erkek III şahs | |
| ا | نَصَراَ | Ikisi ýardam berdi | Ikilik erkek III şahs | |
| وُا | نَصَرُوا | Ýardam berdiler | Köplük erkek III şahs | |
| تْ | نَصَرَتْ | Ýardam berdi | Täklik aýal III şahs | |
| تَا | نَصَرَتَا | Ikisi ýardam berdi | Ikilik aýal III şahs | |
| نَ | نَصَرْنَ | Ýardam berdiler | Köplük aýal III şahs | |
| تَ | نَصَرْتَ | Ýardam berdiň | Täklik erkek II şahs | |
| تُمَا | نَصَرْتُمَا | Ikiňiz ýardam berdiňiz | Ikilik erkek II şahs | |
| تُمْ | نَصَرْتُمْ | Ýardam berdiňiz | Köplük erkek II şahs | |
| تِ | نَصَرْتِ | Ýardam berdiň | Täklik aýal II şahs | |
| تُمَا | نَصَرْتُمَا | Ikiňiz ýardam berdiňiz | Ikilik aýal II şahs | |
| تُنَّ | نَصَرْتُنَّ | Ýardam | Köplük aýal II | |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| | | berdiňiz | şahs | |
| تُ | نَصَرْتُ | Ýardam berdim | Täklik I şahs | |
| نَا | نَصَرْنَا | Ikimiz ýardam berdik | Ikilik I şahs | |
| نَا | نَصَرْنَا | Ýardam berdik | Köplük I şahs | |

**Tablisada öten zaman işligi**

| | | |
|---|---|---|
| نَصَرُوا | نَصَراَ | نَصَرَ |
| نَصَرْنَ | نَصَرَتَا | نَصَرَتْ |
| نَصَرْتُمْ | نَصَرْتُمَا | نَصَرْتَ |
| نَصَرْتُنَّ | نَصَرْتُمَا | نَصَرْتِ |
| نَصَرْنَا | نَصَرْنَا | نَصَرْتُ |

**Öten zaman işliginiň II we I şahsyň**
**täkligine degişli mysallar**

**Erkek jynsyna degişli II şahsyň täkligine degişli mysallar**

| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| ضَرَبَ | den → | ضَرَبْتَ | (sen) döwdüň | كَتَبَ | den → | كَتَبْتَ | ýazdyň |
| عَلِمَ | den → | عَلِمْتَ | (sen) bildiň | وَجَدَ | den → | وَجَدْتَ | tapdyň |
| شَرِبَ | den → | شَرِبْتَ | (sen) içdiň | فَتَحَ | dan → | فَتَحْتَ | açdyň |

Görnüşi ýaly, meselem erkek jynsyna degişli III şahs كَتَبَ işliginiň ahyry säkin (تَ) bolup gelse aýal jynsyna degişli III şahs, üstün görnüşli (تَ) harpy goşulanda söhbetdeşe, ýagny II şahs ýöňkemesine öwrülýär. Bu sözüň ahyryna goşulýan (تَ) harpy II şahsyň işlige goşulşyp gelýän at çalyşmasy (muttasyl zamir – الضمير المتصل) diýlip atlandyrylýar.

**Aýal jynsyna degişli II şahsyň täkligine degişli mysallar:** Aýala ýüzlenilende II şahsyň at çalyşmasy bolan (تَ) harpy astyn (تِ) görnüşinde okalýar. Türkmen dilindäki II şahsyň ýöňkemesiniň ornuny tutýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| وَجَدْتِ | (sen aýal) tapdyň | أَكَلْتِ | (sen aýal) ýedin |
| عَلِمْتِ | (sen aýal) bildiň | نَصَرْتِ | (sen aýal) ýardam berdiň |
| شَرِبْتِ | (sen aýal) içdiň | فَتَحْتِ | (sen aýal) açdyň |

**I şahsyň täkligine degişli mysallar:** Astynly ýa-da üstünli “تُ” harpy otur arkaly okalsa onda özümizden, ýagny I şahs bolan “men” at çalyşmasyndan gürrüň edildigi bolar. Mysal üçin:

| | | | |
|---|---|---|---|
| كَتَبْتُ | ýazdym | حَضَرْتُ | geldim |

| | | | |
|---|---|---|---|
| شَرِبْتُ | içdim | ذَهَبْتُ | gitdim |
| فَتَحْتُ | açdym | وَجَدْتُ | tapdym |

Arap dilinde bu täklik aňladýan işlik “gürleýji ýa-da sözleýji” (متكلم) diýlip atlandyrylýar. Türkmen dilinde bolsa I şahs diýlip atlandyrylýar. Şeýlelikde täklik görnüşlerini şeýle düşündirmek bolar.

| كَتَبْتُ | كَتَبْتِ | كَتَبْتَ | كَتَبَتْ | كَتَبَ |
|---|---|---|---|---|
| Men ýazdym | Sen ýazdyň (aýal) | Sen ýazdyň (erkek) | Ol ýazdy (aýal) | Ol ýazdy (erkek) |

**Öten zaman işliklerinde ikilik:** Bir işiň iki kişi tarapyndan edilendigini beýan etmek üçin III şahsyň täkliginiň ahyryna hereketsiz elif ( ا ) goşulýar.

Erkek jynsy III şahsyň ikiligine degişli mysallar

| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| دَعَا | den → | دَعَوَا | | ضَرَبَ | den → | ضَرَباَ | ikisi urdy |
| خَرَجَ | den → | خَرَجَا | ikisi urdy | فَتَحَ | dan → | فَتَحاَ | ikisi açdy |
| عَلِمَ | den → | عَلِماَ | ikisi bildi | وَجَدَ | den → | وَجَداَ | ikisi tapdy |
| شَرِبَ | den → | شَرِباَ | ikisi içdi | أَكَلَ | den → | أَكَلاَ | ikisi iýdi |

| | |
|---|---|
| هَلْ أَحْمَدُ وَ عُمَرُ فَتَحاَ الْباَبَ ؟ | Ahmet we Omar gapyny açdylar my? |
| هَلْ أَحْمَدُ وَ عُمَرُ سَمِعاَ الْخَبَرَ؟ | Ahmet we Omar habary eşitdiler mi? |

**Aýal jynsy III şahsyň ikiligine degişli mysallar**

| | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| ضَرَبَ | den→ | ضَرَبَتاَ | ikisi urdy | فَتَحَتْ | فَتَحَتاَ | ikisi açdy |
| عَلِمَ | den→ | عَلِمَتاَ | ikisi bildi | وَجَدَتْ | وَجَدَتاَ | ikisi tapdy |
| شَرِبَ | den→ | شَرِبَتاَ | ikisi içdi | أَكَلَتْ | أَكَلَتاَ | ikisi iýdi |

| | |
|---|---|
| هَلْ زَيْنَبُ وَ فاَطِمَةُ فَتَحَتاَ الْباَبَ ؟ | Zeýnep we Patma gapyny açdylar my? |
| هَلْ زَيْنَبُ وَ فاَطِمَةُ سَمِعَتاَ الْخَبَرَ ؟ | Zeýnep we Patma habary eşitdiler mi? |

**II şahsyň ikiligi:** Işligiň ahyryna erkek we aýal jynsy üçin birmeňzeş “**تُماَ**” diýlip atlandyrylýan II şahsyň ikiligini bildirýän at çalyşmasynyň goşulmasy goşulýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| ضَرَبْتُماَ | ikiňiz urduňyz | فَتَحْتُماَ | ikiňiz açdyňyz |
| عَلِمْتُماَ | ikiňiz bildiňiz | وَجَدْتُماَ | ikiňiz tapdyňyz |
| شَرِبْتُماَ | ikiňiz içdiňiz | أَكَلْتُماَ | ikiňiz iýdiňiz |

| | |
|---|---|
| هَلْ فَتَحْتُماَ الْباَبَ ؟ | Ikiňiz gapyny açdyňyzmy? |
| هَلْ سَمِعْتُماَ الْخَبَرَ ؟ | Ikiňiz habary eşitdiňizmi? |

**I şahsyň ikiligine degişli mysallar: I şahsyň** ikiligi bilen köplügi birmeňzeş görnüşde ulanylýar. Iki ýa-da has köp kişini bildirmek maksady bilen öten zaman işliginiň yzyna “**نَا**” görnüşinde goşulma birigip gelýär. **Mysal üçin: فَتَحْناَ** ikimiz açdyk ýa-da biz açdyk, **وَجَدْناَ** ikimiz tapdyk ýa-da biz tapdyk ýaly.

| | |
|---|---|
| فَتَحْناَ الْباَبَ | Ikimiz gapyny açdyk. |
| سَمِعْناَ الْخَبَرَ | Biz habary eşitdik. |

**Öten zaman işlikleririniň köplük sanyny ýasamakda ulanylýan goşulmalar**

Bir işi ikiden köp kişi edende erkek III şahs üçin işligiň ahyryna (**وا**) goşulyp, **erkek III şahsyň köplügi** ýasalýar.

**Mysallar**:

| | | | |
|---|---|---|---|
| ضَرَبَ | →den | ضَرَبُوا | Olar urdular |
| شَرِبَ | →den | شَرِبُوا | Olar içdiler |
| عَلِمَ | →den | عَلِمُوا | Olar bildiler |
| أَكَلَ | →den | أَكَلُوا | Olar iýdiler |

**Aýal III şahsyň köplük sanlary ýasalanda** işligiň ahyrky harpy säkine öwrülýär we “**نَ**” harpy goşulýar.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| أَكَلَ → | أَكَلْنَ | (Ol aýallar) iýdiler | عَلِمَ → | عَلِمْنَ | Bildiler |
| شَرِبَ → | شَرِبْنَ | (Ol aýallar) içdiler | كَتَبَ→ | كَتَبْنَ | Ýazdylar |
| وَجَدَ → | وَجَدْنَ | (Ol aýallar) tapdylar | ضَرَبَ → | ضَرَبْنَ | Urdular |

**II şahsyň köplügi** işligiň ahyryndaky säkinden soň erkeklerde “**تُمْ**” aýallarda bolsa “**تُنَّ**” goşulmalary goşulmak arkaly ýasalýar.

**Mysallar**:

| **Aýal** | **Manysy** | **Erkek** |
|---|---|---|
| ضَرَبْتُنَّ | Urduňyz | ضَرَبْتُمْ |
| عَلِمْتُنَّ | Bildiňiz | عَلِمْتُمْ |
| أَكَلْتُنَّ | Iýdiňiz | أَكَلْتُمْ |
| نَصَرْتُنَّ | Ýardam berdiňiz | نَصَرْتُمْ |
| وَجَدْتُنَّ | Tapdyňyz | وَجَدْتُمْ |
| دَخَلْتُنَّ | Girdiňiz | دَخَلْتُمْ |

**I şahsyň köplügi.** Birinji şahsyň köplügi ýasalanda öten zaman işliginiň ahyryna säkinden soň ikiligi hem-de köplügi bildirip gelýän “نَا” at çalyşmasy goşulýar. Erkek we aýal üçin birmeňzeş goşulma ulanylýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| وَجَدَ | den → | وَجَدْنَا | (Biz-ikimiz) tapdyk |
| أَكَلَ | den → | أَكَلْنَا | Iýdik |
| فَتَحَ | den → | فَتَحْنَا | Açdyk |
| عَلِمَ | den → | عَلِمْنَا | Bildik |
| شَرِبَ | den → | شَرِبْنَا | Içdik |

| | |
|---|---|
| هَلْ فَتَحْتُمُ الْبَابَ ؟ | Gapyny açdyňyzmy? |
| هَلْ سَمِعْتُنَّ الْخَبَرَ ؟ | Habary eşitdiňizmi? |
| نَعَمْ ، سَمِعْنَا الْخَبَرَ . | hawa, habary eşitdik. |

Geçilen iki temany gysgaça gaýtalap geçsek işlikleriň ikilik we köplük formasyna tablisanyň üsti bilen ýene-de bir gezek degip geçeliň:

| **Köplük** | **Ikilik** | |
|---|---|---|
| كَتَبُوا | كَتَبَا | III şahs |
| كَتَبْنَ | كَتَبَتَا | III şahs |
| كَتَبْتُمْ | كَتَبْتُمَا | Ikinji şahs erkek (II şahs) |
| كَتَبْتُنَّ | كَتَبْتُمَا | Ikinji şahs aýal (II şahs) |
| كَتَبْنَا | كَتَبْنَا | I şahs |

Arap dilinde sözlem düzülende ortak işlik işlikden soňa geçse işlik hemişe täklik sanda ulanylýar. Sözlemde diňe işligiň erkek ýa-da aýal bolup gelýändigini bildirýär. Has takygy ortak işligi III şahsyň ulanylýan **işlik sözleminde** ortada getirilýän ortak işlik ikilik ýa-da köplük bolup gelen ýagdaýynda sözlemiň başyndaky işlik hemişe täklik formasynda ulanylýar.

**Mysal üçin:**

| | |
|---|---|
| رَكِبَتِ الْبِنْتَانِ الحِصَانَ | Iki gyz ata mündi |
| رَكِبَتِ الْبَنَاتُ الحِصَانَ | Gyzlar ata mündüler |

**At sözleminde** bolsa ýagdaý başgaça bolýar. At sözleminde ortak işlik sözlemiň başynda gelende oňa eýerip gelýän işlik ortak işligiň ýagdaýyna görä ikilik ýa-da köplük sanda ýöňkemede üýtgeýär.

**Mysal üçin:**

| | |
|---|---|
| اَلْبِنْتَانِ رَكِبَتاَ الحِصَانَ | Iki gyz ata mündi |
| اَلْبَنَاتُ رَكِبْنَ الحِصَانَ | Gyzlar ata mündüler |

Ortak işlik ikilik ýa-da köplük sanda III şahsyň ulanylýan sözleminde getirilmedik halatynda bolsa sözlemiň başyndaky işlik köplük sanda ulanylýar.

**Mysal üçin:**

| | |
|---|---|
| رَكِبَتاَ الحِصَانَ | Ikisi ata mündi (aýal) |
| رَكِبْنَ   الحِصَانَ | Ata mündüler (aýal) |
| كَتَبوُا الدَّرْسَ | Dersi ýazdylar (erkek) |

**Öten zaman işlikleri bilen baglanyşykly mysallar**

| | |
|---|---|
| لَبِسْناَ الْمَلاَبِسَ | Lybaslary geýdik |
| سَمِعْناَ النَّصِيحَةَ | Nesihaty diňledik |
| عَلِمْتُمْ السُّؤاَلَ | Soragy bildiňiz (erkek) |
| أَكَلْتُنَّ الْبُرْتُقاَلَ | Pyrtykaly iýdiňiz (aýal) |
| فَتَحُوا الْحَقِيبَةَ | Horjuny açdylar (erkek) |
| فَتَحَ الْحَقِيبَةَ | Horjuny açdy |
| قَرَأْتُمْ قِصَّةً وَ لَعِبْتُمْ الْكُرَةَ | Bir kyssa okadyňyz  we top oýnadyňyz |
| دَخَلْناَ الْمَطْبَخَ وَ عَمِلْناَ الْقَهْوَةَ | Naharhana girdik we kofe taýýarladyk |
| عَمِلْتُنَّ الطَّعاَمَ الْيَوْمَ | Bu gün nahary taýynladyňyz |
| هَلْ رَسَمْتَ الصُّورَةَ | Suraty çekdiňmi? (erkek) |
| نَعَمْ ، رَسَمْتُ الصُّورَةَ | Hawa, suraty çekdim |
| وَجَدْتُمْ الْكِتاَبَ | Kitaby tapdyňyz (erkek.) |
| هَلْ سَمِعْنَ الْخَبَرَ ؟ | Habary eşitdilermi? |
| نَعَمْ سَمِعْنَ الْخَبَرَ | Hawa, habary eşitdiler |
| هَلْ عَمِلُوا الْواَجِبَ ؟ | Ýumuşy etdilermi? |
| لاَ ، قَرَأُوا الْكِتاَبَ | Ýok, kitap okadylar |
| حَمَلْنَ الدَّفاَتِرَ | Depderleri äkitdiler |
| سَمِعْتُمْ النَّصِيحَةَ | Nesihaty eşitdiňiz |
| عاَئِشَةُ وَ فاَطِمَةُ وَ زَيْنَبُ دَخَلْنَ الْمَطْبَخَ | Äşe, patma we zeýnep aşhana girdiler |
| دَخَلَتْ عاَئِشَةُ وَ فاَطِمَةُ وَ زَيْنَبُ الْمَطْبَخَ | Äşe, patma we zeýnep aşhana girdi |
| خاَلِدٌ وَ عاَدِلٌ وَ عُمَرُ دَخَلُوا الْمَطْبَخَ | Halyt, adyl we omar aşhana girdiler |
| دَخَلَ خاَلِدٌ وَ عاَدِلٌ وَ عُمَرُ الْمَطْبَخَ | Halyt, adyl we omar aşhana girdi |
| اَلنِّساَءُ أَكَلْنَ الطَّعاَمَ | Aýallar nahary iýdiler |
| أَكَلَتِ النِّساَءُ الطَّعاَمَ | Aýallar nahary iýdi |
| اَلرِّجاَلُ سَمِعُوا الْخَبَرَ | Erkekler habary eşitdiler |
| سَمِعَ الرِّجاَلُ الْخَبَرَ | Erkekler habary eşitdi |

## Öten zaman işliginiň ýoklugy
## (نَفْيُ الفِعْلِ المَاضِي)

Öň beýan edilişi ýaly öten zaman işliginiň başyna “**مَا**” ýokluk goşulmasy ( **حَرْفُ النَّفْيِ**) goşulsa öten zaman işligini ýokluk formasyna öwürýär.

**Mysal üçin**:

| | | | |
|---|---|---|---|
| كَتَبْتُ | Ýazdym | مَا كَتَبْتُ | Ýazmadym |
| عَلِمُوا | Bildiler | مَا عَلِمُوا | Bilmediler |
| شَرِبْتُمْ | Içdiňiz | ماَ شَرِبْتُمْ | Içmediniz |
| مَا نَصَرْتَ | Ýardam etmediň | مَا نَصَرْتُمْ | Ýardam etmediňiz |
| مَا نَصَرْتُمَا | Ikiňiz ýardam etmediňiz | | |

**Mysallar**:

| | |
|---|---|
| ماَ فَتَحْتُمُ الْبَابَ | Gapyny açmadyňyz |
| ماَ ضَرَبْتَ الْحِصَانَ | Ata urmadyň |
| ضَرَبْتَ الْحِصَانَ | Ata urduň |
| وَجَدْنَا الْقَلَمَ | Galamy tapdyk |
| مَا وَجَدْنَا الْقَلَمَ | Galamy tapmadyk |
| خاَلِدٌ ماَ كَتَبَ الرِّسَالَةَ | Halyt haty ýazmady |
| عاَدِلٌ ماَ قَرَأَ الصَّحِيفَةَ | Adyl gazeti okumady |
| إِبْراَهِيمُ ماَ أَخَذَ الْقَلَمَ | Ybraýym galamy almady |
| خَدِيجَةُ ماَ فَتَحَتِ الْكِتاَبَ | Hatyja kitaby açmady |
| ماَ وَجَدْنَ الْحَقِيبَةَ | Horjuny tapmadylar. |
| ماَ فَهِمْتُمُ الْقُرْآنَ | Kurany düşünmediňiz. |
| هَلْ عَمِلْتِ الْواَجِبَ أَمْسِ؟ | Düýn ýumuşy etdiňmi my? |
| لاَ ، ماَ عَمِلْتُ الْواَجِبَ أَمْسِ | Ýok, düýn ýumuşy etmedim |

**Öten zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi**

| **Sözüň ahyryna goşulýan at çalyşmasy** | | **Öten zaman işligi** | **Manysy** | **Grammatik kada görä ady** |
|---|---|---|---|---|
| | نَصَرَ | Ýardam berdi | Täklik erkek III şahs | |
| | ا | نَصَراَ | Ikisi ýardam berdi | Ikilik erkek III şahs |
| | وْا | نَصَرُوا | Ýardam berdiler | Köplük erkek III şahs |
| | تْ | نَصَرَتْ | Ýardam berdi | Täklik aýal III şahs |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| | تَا | نَصَرَتَا | Ikisi ýardam berdi | Ikilik aýal III şahs |
| | نَ | نَصَرْنَ | Ýardam berdiler | Köplük aýal III şahs |
| | تَ | نَصَرْتَ | Ýardam berdiň | Täklik erkek II şahs |
| | تُمَا | نَصَرْتُمَا | Ikiňiz ýardam berdiňiz | Ikilik erkek II şahs |
| | تُمْ | نَصَرْتُمْ | Ýardam berdiňiz | Köplük erkek II şahs |
| | تِ | نَصَرْتِ | Ýardam berdiň | Täklik aýal II şahs |
| | تُمَا | نَصَرْتُمَا | Ikiňiz ýardam berdiňiz | Ikilik aýal II şahs |
| | تُنَّ | نَصَرْتُنَّ | Ýardam berdiňiz | Köplük aýal II şahs |
| | تُ | نَصَرْتُ | Ýardam berdim | Täklik I şahs wahde |
| | نَا | نَصَرْنَا | Ikimiz ýardam berdik | Ikilik I şahs |
| | نَا | نَصَرْنَا | Ýardam berdik | Köplük I şahs |

**“نَصَرَ” öten zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşei**

| | | |
|---|---|---|
| نَصَرُوا | نَصَراَ | نَصَرَ |
| نَصَرْنَ | نَصَرَتَا | نَصَرَتْ |
| نَصَرْتُمْ | نَصَرْتُمَا | نَصَرْتَ |
| نَصَرْتُنَّ | نَصَرْتُمَا | نَصَرْتِ |
| | نَصَرْنَا | نَصَرْتُ |

## Täsirini geçirýän we täsirini geçirmeýn işlikler
## (الفِعْلُ الاَّزِمُ و الفِعْلُ المُتَعَدِّي)

Öňki temalarymyzda getirilen sözlemlerde kä halatlarda işligiň üstün hereketi bilen hereketlenen açyk doldurgyjy kabul edýändigini, kä halatlarda açyk doldugyjy kabul etmän predloglaryň (jer harpynyň) kömegi bilen getirilýändigini görüpdik. Anyk doldurgyç kabul edýän işliklere täsirini geçirýän işlik, ortak işlik bilen çäklenip, doldurgyç kabul etmeýän ýa-da doldurgyjy predlog (jer harpy) arkaly alýan işliklere bolsa täsirini geçirmeýän işlikler diýlip atlandyrylýar.

**Täsirini geçirýän,** ýagny doldurgyç kabul eden işlikde ortak işligiň eden işiniň täsiri başga birine geçýär ýa-da onuň haýsydyr bir zat bilen baglanyşygy bolýar. Türkmen dilinde ýeňiş düşümde gelen aýyklaýjyny talap edýän işliklere geçirýän işlikler diýilýär. Täsirini geçirýän işliklerde iş-hereketiň netijesi ýeňiş düşümdäki

söze düşýär. Şonuň üçin olara ýeňiş düşümiň soragy berilýär. Meselem: al-, ber-, iý-, gör-, geý-, bil-... Bular kimi, nämäni, niräni diýen soraglara jogap bolýan sözleri talap edýär. Täsirini obýekte (ýeňiş düşümde gelen ada) geçirýän bu hili işlikler täsirini geçirýän işliklerdir.

| | |
|---|---|
| أَكَلَ فَرِيدٌ الْخُبْزَ | Ferit çöregi iýdi |

Bu sözlemde “Ferit nämäni iýdi?” soragyny hökman bermeli, ýagny işlik bu ýerde haýsydyr bir doldurgyjy talap edýär.

| | |
|---|---|
| ضَرَبَ خَالِدٌ الْوَلَدَ | Halyt çagany urdy |

Bu sözlemde “Halyt kimi urdy?” soragyny bermeli. Halydyň eden işi başga biri bilen baglanyşykly bolup, oňa gönümel täsirni ýetirýär.

**Täsirini geçirmeýän** işlik bolsa ortak işlik bilen çäklenip, doldurgyjy talap etmeýän işlikdir. Işligiň eden işi özünde galyp, başga birine öz täsirini ýetirmeýär. Türkmen dilinde-de täsirini geçirmeýän işliklerde ýeňiş düşümiň soragyny berip bolmaýar. Meselem: gel-, git-, agla-, gal-, ýat... Bu hili predmet (obýekt) talap etmeýän işliklerlere täsirini obýekte geçirmeýän işlikler diýilýär.

| | |
|---|---|
| جَلَسَ خَالِدٌ | Halyt oturdy |
| دَخَلَ خَالِدٌ | Halyt girdi |

Bu sözlemlerde ortak işligi talap edýän nämäni, nämä we kimi, kime ýaly soraglary bermek mümkinçiligi bolmaýar. Ýagny doldurgyja zerurlyk hasyl bolmaýar. Bu temany şu formada hem beýan etmek bolýar:

**Kada:** Arap dilinde işlikler ýanaşyp gelýän doldurgyçlaryna görä dürli toparlara bölünýär:

a. Hiç hili doldurgyjy kabul etmeýän işliklere**.**

Ýokarda beýan edilşi ýaly ortak işlik bilen çäklenip, doldurgyjy almaýan “täsirini geçirmeýän” bu topara degişlidir.

b. Doldurgyjy predlogyň (jer harpynyň) kömegi bilen alýan işlikler.

Käbir işlikler tirkeşip gelýän (özüne degişli) predlogy bilen bilelikde bitewi manyny bildirýär. Şoňa görä ýanaşyp gelýän predlog (jer harpy) asyl manysynda terjime edilmeýär.

Üns berilmeli zatlaryň ýened-de biri bu predloglar ortak işligiň başynda däl-de, doldurgyjyň başynda getirilýänligidir. Gürrüňi edilýän bu işlikleriň doldurgyjy aşakdaky tablisadaky predloglaryň (jer harplarynyň) biri bilen ulanylyp bilner.

**Mysal**:

| بِ | لِ | عَلَى | عَنْ | فِي | إِلَى | مِنْ |
|---|---|---|---|---|---|---|

| | |
|---|---|
| بَحَثَ عَنْ | **Gözledi, derňedi** |
| بَحَثَ عَلِيٌّ عَنِ الْحَقِيبَةِ فِي الصَّفِّ | Aly el goşuny synpda gözledi |
| قَالَ لِ | **(Birine) diýdi, aýtdy** |
| قَالَ المُعَلِّمُ لِلطلاَّبِ | Mugallym talyplara diýdi: |

| | |
|---|---|
| قَالَ المُعَلِّمُ فِي الْكِتَابِ | Mugallym kitabynda (şeýleräk) diýdi (aýtdy) |

Doldurgyjyny predlogsyz alýan işlikler. Ýokardaky mysallarda getirilen täsirini geçirýän işlikler bu topara degişlidir. Predloga zerurulyk duýulman gönümel doldurgyçlary bilen baglanyşdyrylýarlar. Öňümizdäki temalarda seljerilýän käbir işlikleriň predloga zerurlyk duýman iki ýa-da üç doldurgyjy alyp, gutarnykly sözlemi düzýändiklerini doly özleşdireris.

**Mysal**:

| | |
|---|---|
| وَجَدَ الإِنْسَانُ الْعِلْمَ نَافِعاً | Ynsan ylmyň peýdalydygyny ýüze çykardy |

Getirilen morfologik kadalary özleşdirmek bu bölümden soňky temalara doly düşünmek üçin juda derwaýys bolup durýar.

**Üns beriň!** Üstün herekete fetha, bu görnüşde hereketlenen söze “mansup” (مَنْصُوب), bu ýagdaýa bolsa “nasp” (نَصْب) ýagdaýy diýilýär. Otur hereketine “zamma” (ضَمَّة), bu görnüşde hereketli söze “merfug” (مَرْفُوع) ýa-da “mazmum” (مَضْمُوم), bu ýagdaýa bolsa “refg” (رَفْع) ýagdaýy diýilýär. Astyn hereketine “astyn” (كَسْرَة), bu görnüşde hereketli söze “mejrur” (مَجْرُور) ýa-da “meksur” (مَكْسُور), bu ýagdaýa bolsa “jer” (مَجْرُور) ýagdaýy diýilýär. Edil şol sanda harpyň üstünde ýerleşdirilýän “tegelek” alamata “jezm” (جَزْم), bu görnüşde alamatlandyrylan söze bolsa “mejzum” (مَجْزُوم) diýilýär.

## Öten zaman işliginiň gaýdym derejesi
## (الفِعْلُ المَاضِي للمَجْهُولِ)

Arap dilinde işlikler aktiw we passiw diýlip iki görnüşe bölünýär. Subýekti belli bolana arap dilinde “maglum” (معلوم, aktiw, işjeň) işlik diýlip diýilýär.

ضَرَبَ بَكْرٌ الْحِصَانَ - Bekir aty urdy.

Işi ýerine ýetiren subýekt (Bekir) bu sözlemde belli edilipdir. Işlik aktiw formada getirilipdir. Suýekti belli bolmaýan işlik bolsa “meçhul” (مجهول passiw, işjeň bolmaýan) işlik diýlip atlandyrylýar. ضُرِبَ الْحِصَانُ - At uruldy.

Subýektiň belli däldigi sebäpli bu sözlemdäki işlik gaýdym derejesinde getirilipdir.

Öten zaman işligini gaýdym derejesine öwürmek üçin üç harply işligiň birinji harpy otur, ikinji harpy astyn edilip okalmaly.

**Mysal üçin:**

| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| ضَرَبَ | Urdy → | ضُرِبَ | Uruldy | كَتَبَ | Ýazdy → | كُتِبَ | Ýazyldy |
| عَلِمَ | Bildi → | عُلِمَ | Bilindi | فَتَحَ | Açdy → | فُتِحَ | Açyldy |
| أَكَلَ | Iýdi → | أُكِلَ | Iýildi | شَرِبَ | Içdi → | شُرِبَ | Içildi |

Işligiň gaýdym derejesi bilen düzülen sözlemde, subýekt getirilmeýändigi üçin sözlemiň onýekti eýäniň ornuny eýeleýär. Arap dilinde bu adalga “naýyby-fagyl” eýäniň ornuny eýelän (نائب الفاعل) diýlip atlandyrylýar we ahyrky harpy otur görnüşinde okalýar

| | |
|---|---|
| كُتِبَ الدَّرْسُ | Ders ýazyldy. |

**Üns beriň!** Ortak işligiň ornuna gelen (naýyby-fagylyň) adyň (obýektiň) ahyrky harpynyň hereketi hemişe otur arkaly ýazylýar.
Işligiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgedilişi

| | Köplük | Ikilik | Täklik | |
|---|---|---|---|---|
| Erkek | ضُرِبُوا | ضُرِبَا | ضُرِبَ | III şahs |
| | Olar uruldylar | Ikisi uruldy | Ol uruldy | |
| Aýal | ضُرِبْنَ | ضُرِبَتَا | ضُرِبَتْ | III şahs |
| Erkek | ضُرِبْتُمْ | ضُرِبْتُمَا | ضُرِبْتَ | II şahs |
| | Siz uruldyňyz | Ikiňiz uruldyňyz | Sen uruldyň | |
| Aýal | ضُرِبْتُنَّ | ضُرِبْتُمَا | ضُرِبْتِ | II şahs |
| Erkek + aýal | ضُرِبْنَا | ضُرِبْنَا | ضُرِبْتُ | I şahs |
| | Biz uruldyk | Ikimiz uruldyk | (Men) uruldym | |

**Gönükme**:

| | | | |
|---|---|---|---|
| رَسَمَ الطَّالِبُ الصُّورَةَ فِي الْحَدِيقَةِ. | | Okuwçy suraty seýilgähde çekdi. | |
| فِي الْحَدِيقَةِ | الصُّورَةَ | الطَّالِبُ | رَسَمَ |
| Wagt-orun doldurgyjy | Obýekt | Subýekt | Öten zaman işligi |

| | | |
|---|---|---|
| رُسِمَتِ الصُّورَةُ فِي الْحَدِيقَةِ. | | Surat seýilgähde çekildi. |
| فِي الْحَدِيقَةِ | الصُّورَةُ | رُسِمَتِ |
| Wagt-orun doldurgyjy | Eýäniň ornuna geçen obýekt | Öten zaman işliginiň gaýdym derejesi |

Mysallardan görnüşi ýaly birinji sözlemiň obýekti ikinji sözlemde eýäniň ornuny eýelän söz bolup gelipdir, şoňa görä işligiň gaýdym derejesi oňa jyns taýdan-da, san taýdan-da sazlaşykda aýal jynsy bolup gelipdir.

**Mysallar:**

| | |
|---|---|
| أَخَذَتِ الْمُعَلِّمَةُ الدَّفْتَرَ مِنَ التِّلْمِيذِ | Mugallym depderi okuwçydan aldy. |
| أُخِذَ الدَّفْتَرُ مِنَ التِّلْمِيذِ | Depder okuwçydan alyndy. |
| كَسَبَ الْفَرِيقُ الْمُبَارَاةَ فِي آخِرِ لَحْظَةٍ | Topar oýnuň ahyrynda ýeňdi. |
| كُسِبَتِ الْمُبَارَاةُ فِي آخِرِ لَحْظَةٍ | Oýnuň ahyrynda üstünlik gazanyldy. |

| | |
|---|---|
| شَرِبَتِ الْمَرِيضَةُ الدَّواءَ | Syrkaw dermany içdi. |
| شُرِبَ الدَّواءُ. | Derman içildi. |
| مِنْ أَيْنَ أُخِذَتْ هَذِهِ الصُّورَةُ ؟ | Bu surat nireden alyndy? |
| شَكَرَ حَسَنٌ الْمُدَرِّسِينَ | Hasan mugallymlara minnetdarlyk bildirdi. |
| شُكِرَ الْمُدَرِّسُونَ | Mugallymlara minnetdarlyk bildirildi. |
| رَكِبَ عُمَرُ الدَّراَّجَةَ | Omar welosipete mündi. |
| رُكِبَتِ الدَّراَّجَةُ | Welosipete münüldi. |
| فَهِمَ التَّلاَمِيذُ الدُّرُوسَ | Okuwçylar derslere düşündiler. |
| فُهِمَتِ الدُّرُوسُ | Dersler düşünildi, özleşdirildi. |
| كَتَبَتْ لَيْلَى رِسالَتَيْنِ | Leýla iki sany hat ýazdy. |
| كُتِبَتْ رِسالَتَانِ | Iki sany hat ýazyldy. |
| فَتَحَ مَحْمُودٌ الْبابَ | Mahmyt gapyny açdy. |
| فُتِحَ الْبابُ. | Gapy açyldy. |
| أَكَلَ أَحْمَدُ التُّفاَّحَةَ | Ahmet almany iýdi. |
| أُكِلَتِ التُّفاَّحَةُ. | Alma iýildi. |
| كَتَبَتْ فاَطِمَةُ الدَّرْسَيْنِ. | Patma iki dersi ýazdy. |
| كُتِبَ الدَّرْساَنِ. | Iki ders ýazyldy. |
| مَسَحَ خاَلِدٌ السَّبُّورَةَ. | Halyt tagtany arassalady. |
| مُسِحَتِ السَّبُّورَةُ. | Tagta arassalandy. |
| أُخِذَ الْكِتاَبُ. | Kitap alyndy. |
| فُهِمَتِ الْقِصَّتاَنِ. | Iki hekaýa düşünildi. |
| قَرَأَ الطُّلاَّبُ الْقِصَّةَ. | Okuwçylar hekaýany okady. |
| قُرِئَتِ الْقِصَّةُ. | Hekaýa okaldy. |
| شَرَحَتِ الأُسْتاَذَةُ الدَّرْسَيْنِ. | Mugallym iki dersi şerh etdi (düşündirdi). |
| شُرِحَ الدَّرْساَنِ. | Iki ders düşündirildi. |
| فَرَضَ القَانُونُ عَلَى الْنَّاسِ. | Kanunlara boýun bolmak ynsanlara borç edildi. |
| فُرِضَ العِلْمُ عَلَى النَّاسِ. | Ylym öwrenmek hemmeleriň borjudyr. |
| فَحَصَ الطَّبِيبُ الْمَرِيضاَتِ. | Doktor aýal syrkawy barlagdan geçirdi. |
| فُحِصَتِ الْمَرِيضاَتُ. | Aýal syrkawlar barlag edildi. |
| كَتَبَ أَخِي الرِّسالَتَيْنِ. | Doganym iki sany haty ýazdy. |
| كُتِبَتِ الرِّسالَتاَنِ. | Iki sany hat ýazyldy. |
| شَكَرَ الْقائِدُ الْمُجاَهِدِينَ. | Serkerde söweşijilere minnetdarlyk bildirdi. |
| شُكِرَ الْمُجاَهِدُونَ. | Söweşijilere minnetdarlyk bildirildi.. |

| | |
|---|---|
| تُرِكَ الْعَمَلُ لِلصَّلاَةِ. | Iş namaz üçin terk edildi. |
| جَعَلَ اللهُّ الأَرْضَ مَسْكَناً لِلإِنْسانِ. | Alla ýeri ynsan üçin mesgen etdi. |
| جُعِلَتِ الأَرْضُ مَسْكَناً لِلإِنْسانِ. | Ýer ynsan üçin mesgen edildi. |

# DÖRDÜNJI BÖLÜM
# HÄZIRKI ZAMAN IŞLIGI
# (الفِعْلُ المُضَارِعُ)

## Häzirki zaman işliginiň ýasalyşy we ýöňkemede üýtgeýşi

Arap dilinde iki sany işlik birek-birekden düýpli tapawutlylykda ýöňkemede üýtgeýär. Başyna bir harp getirmek ýa-da ahyrky hereketine üýtgeşme girizmek arkaly beýleki zaman formalarynyň ählisi şol ikisinden ýasalýar. Öten zaman işliginiň ýöňkemede üýtgedilişinii özleşdrenimizden soň bilmeli we özleşdirmeli ikinji esasy meslele häzirki zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi bolup durýar. Häzirki we näbelli geljek zamandaky hadysany bildirýän işliklere arap dilinde "muzaryg" (مضارع) diýlip atlandyrylýar. Işligiň ahyryna …ýar, ….ýär goşulmasy goşulmak arkalay terjime edilýär. Türkmen dilinden tapawutlylykda bu işlik arap dilinde häzirki zaman bilen bir hatarda näbelli geljek zamany bildirýär. Häzirki zaman işligi "**أَتَيْنَ**" goşulmasyndaky harplardan biri bilen başlanýar.

**Mysal**:

| | | | |
|---|---|---|---|
| تَخْرُجُ | (Sen) çykýarsyň, çykarsyň | أَخْرُجُ | (Men) çykýaryn, çykaryn |
| نَخْرُجُ | (Biz) çykýarys, çykarys | يَخْرُجُ | (ol) çykýar, çykar |
| يَكْتُبُ | ýazar, ýazýar | يَعْلَمُ | bilýär, biler |

Häzirki zaman işliginde üns bermeli zatlaryň biri ýokardaky mysallarda getirilen we "**أَتَيْنَ**" harplaryndan biri bilen başlanýan süläsi (üç harply) işlikleriň umumy häsiýetli alamaty "muzaragat" (مضارعات häzirki zamany bildirýän) harplarynyň üstün bilen başlanmagy we ählisiniň ahyrky harpynyň hereketiniň otur arkaly aýdylmagydyr. Ortadaky harpyň hereketi bolsa hemişe üýtgäp durýar. Üstün, otur ýa-da astyn gelip bilýär. Şol sebäpden belli bir kadasy bolmaýar. Ýöne olary ýatlamak we sözlüklerden seljermek arkaly ortanjy harpy anyklamak bolýar. Üç harply işlik diýlip atlandyrylýan "süläsi" (ثلاثي) işliklerde öten zaman bilen häzirki zaman işligi aşakdaky alty şekilden birinde gabat gelýär:

## Arap dilinde ulanylýan işlikleriň görnüşleri (asly üç harply işlikleriň alty baby)

**I bap-görnüş نَصَرَ يَنْصُرُ - ýardam berdi**

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| خَرَجَ يَخْرُجُ | çykdy | أَخَذَ يَأْخُذُ | aldy | قَتَلَ يَقْتُلُ | öldürdi |

**I baba degişli mysallar:** نَصَرَ يَنْصُر، قَعَدَ يَقْعُدُ أَخَذَ يَأْخُذُ، بَرَأَ يَبْرُؤ، قَالَ يَقُولُ، غَزَا يَغْزُو، مَرَّ يَمُرُّ.

**II bap-görnüş: ضَرَبَ يَضْرِبُ urdy**

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| رَجَعَ يَرْجِعُ | dolandy | ظَلَمَ يَظْلِمُ | zulum etdi | جَلَسَ يَجْلِسُ | oturdy |

**II baba degişli mysallar:** ضَرَبَ يَضْرِب، جَلَسَ يَجْلِسُ، وَعَدَ يَعِدُ، بَاعَ يَبِيعُ، رَمَى يَرْمِي، وَقَى يَقِي، طَوَى يَطْوِي، فرَّ يفِرُّ، أَتَى يَأْتِي، جَاءَ يَجِيءُ، أَبَرَ يَأْبِر، هَنَأَ يَهْنِئُ، أَوَى يَأْوِي، وَأَى يَئِي.

**III bap-görnüş: فَتَحَ يَفْتَحُ - açdy**

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| سَأَلَ يَسْأَلُ | sorady | صَنَعَ يَصْنَعُ | ýasady, işledi | ذَهَبَ يَذْهَبُ | gitdi |

**III baba degişli mysallar:** فَتَحَ يَفْتَحُ، ذَهَبَ يَذْهَبُ، سَعَى يَسْعَى، وَضَعَ يَضَعُ، يَفَعَ يَيْفَعُ، وَهَلَ يَوْهَل، أَلَهَ يألَه، سَأَلَ يَسْأَلُ، قَرَأَ يَقْرَأ.

**IV bap-görnüş: عَلِمَ يَعْلَمُ - bildi**

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| وَجِلَ يَجَلُ | gorkdy | شَهِدَ يَشْهَدُ | şaýat boldy | وَجِلَ يَجَلُ | gorkdy |

**IV baba degişli mysallar:** فرِحَ يفرَح، علِم يَعلَم، وَجِل يوْجَل، يَبِسَ يَيْبَس، خاف يَخاف، هاب يَهاب، غَيِد يَغْيَد، عَوِر يَعْوَر، رَضِيَ يرضَى، قَوِىَ يَقْوَى، وَجِيَ يوْجَى، عَضَّ يَعَضُّ أَمِنَ يَأْمَنُ، سَئِمَ يَسْأَمُ، صَدِئَ يَصْدَأُ.

**V bap-görnüş: حَسُنَ يَحْسُنُ gözelleşdi**

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| كَبُرَ يَكْبُرُ | ulaldy | قَبُحَ يَقْبُحُ | bedroýlaşdy | كَبُرَ يَكْبُرُ | ulaldy |

**V baba degişli mysallar:** شَرُفَ يَشْرُفُ حَسُنَ يَحْسُنُ، وَسُمَ يَوْسُمُ، يمُنَ يَيْمُنُ، أَسُلَ يَأْسُلُ، لَؤُمَ يَلْؤُمُ، جَرُؤَ يَجْرُؤُ، سَرُوَ يَسْرُو.

**VI bap-görnüş: حَسِبَ يَحْسِبُ - hasap etdi, çaklady, güman etdi**

| | |
|---|---|
| وَرِثَ يَرِثُ | mirasdüşer boldy |

**VI baba degişli mysallar:** وَثِقَ يَثِقُ ، وَرِثَ يَرِثُ ، وَرِعَ يَرِعُ ، وَرِكَ يَرِكُ، وَرِمَ يَرِمُ ، وَرِيَ يَرِي ، وَعِقَ يَعِقُ ، وَفِقُ يَفِقُ، وَقِهَ يَقِهُ ، وَكِمَ يكِمُ، وَلِيَ يَلِي ، وَمِقَ يمِقُ ، وَجِدَ يَجِدُ.

**Üç harply işlige degişli mysallar (öten zamany, häzirki zamany we masdary)**
**I bap – نَصَرَ يَنْصُرُ**

| Tertip belgisi | Manysy | Masdary | Häzirki zamany | Öten zamany |
|---|---|---|---|---|
| 1 | ýazmak | كَتْباً – كِتَابَةً | يَكْتُبُ | كَتَبَ |
| 2 | çykmak | خُرُوجًا | يَخْرُجُ | خَرَجَ |
| 3 | ders okamak | دَرْساً | يَدْرُسُ | دَرَسَ |
| 4 | terk etmek | تَرْكاً | يَتْرُكُ | تَرَكَ |
| 5 | Höküm etmek | حُكْماً | يَحْكُمُ | حَكَمَ |
| 6 | talap etmek | طَلَباً | يَطْلُبُ | طَلَبَ |
| 7 | dymmak | سُكُوتاً | يَسْكُتُ | سَكَتَ |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| 8 | seretmek | نَظَراً | يَنْظُرُ | نَظَرَ |
| 9 | öldürmek | قَتْلاً | يَقْتُلُ | قَتَلَ |
| 10 | duýmak | شُعُوراً | يَشْعُرُ | شَعَرَ |
| 11 | hüjüm etmek | هُجُومًا | يَهْجُمُ | هَجَمَ |
| 12 | ybadat etmek | عِبَادَةً | يَعْبُدُ | عَبَدَ |
| 13 | minnetdarlyk bildirmek | شُكْراً | يَشْكُرُ | شَكَرَ |
| 14 | dogry sözlemek | صِدْقاً | يَصْدُقُ | صَدَقَ |
| 15 | gelmek, taýýar bolmak | حُضُوراً | يَحْضُرُ | حَضَرَ |
| 16 | girmek | دُخُولاً | يَدْخُلُ | دَخَلَ |
| 17 | ýatlamak, ýada salmak | ذِكْرًا | يَذْكُرُ | ذَكَرَ |
| 18 | ýykylmak | سُقُوطاً | يَسْقُطُ | سَقَطَ |
| 19 | oturmak | قُعُودًا | يَقْعُدُ | قَعَدَ |
| 20 | sejde etmek | سُجُوداً | يَسْجُدُ | سَجَدَ |

**Bellik**: Aşakdaky işlikleriň ählisi I görnüşdäki işlikler toparyna degişli.
نَصَرَ يَنْصُر، قَعَدَ يَقْعُدُ خَذَ يَأْخُذُ، بَرَأَ يَبْرُؤ، قال يقُول، غَزَ يَغْزُو، مَرَّ يَمُرُّ. مَرَّ يَمُرُّ، خَشَّ يَخُشُّ، هَبَّ تَهُبُّ، رَشَّ يَرُشُّ، طَلّ يَطُلُّ صَدَّ يَصِدُّ يَصُدُّ، خَرَّ يَخِرُّ يَخُرُّ، حَدَّ تَحِدُّ تَحُدُّ قَامَ يَقُومُ، صَامَ يَصُومُ، حَالَ يَحُولُ، طَالَ يَطُولُ، جَالَ يَجُولُ، صَالَ يَصُولُ، قَالَ يَقُولُ نَمَا يَنْمُو، دَعَا يَدْعُو، غَزَا يَغْزُو، حَدَا يَحْدُو، رَجَا يَرْجُو، سَمَا يَسْمُو كَفَّهُ يَكُفُّ، رَدَّهُ يَرُدُّ، مَدَّهُ يَمُدُّ، عَدَّ يَعُدُّ، سَلَّ يَسُلُّ حَبَّ يَحِبُّ هَرَّ، شَدَّ، عَلَّ، بَتَّ، نَمَّ هَرَّ يَهِرُّ وَيَهُرُّ، شَدَّ يَشِدُّ يَشُدُّ، عَلَّ يَعِلِّ يَعُلُّ، بَتَّ يَبِتُّ يَبُتُّ، نَمَّ يَنِمُّ يَنُمُّ نَثَّ يَنِثُّ يَنُثُّ، شَجَّ يَشِجُّ يَشُجُّ، أَضَّ يَأِضُّ يَأُضُّ، رَمَّ يَرِمُّ يَرُمُّ صَرَّ يَصِرُّ يَصُرُّ، هَشَّ يَهِشُّ يَهُشُّهُ شَمَّ يَشِمُّ يَشُمُّ طَمَّ يَطِمُّ يَطُمُّ، غَطَّ يَغِطُّ يَغُطُّ دَخَلَ يَدْخُلُ، نَفَخَ يَنْفُخُ، بَرَأَ يَبْرُؤُ، طَلَعَ يَطْلُعُ مدَّ : يمُدُّ . ردّ : يرُدُّ . كتَبَ : يكتُبَ . طلَعَ : يطلُعُ . مَكَثَ : يَمْكُثُ .

**Üç harply işlige degişli mysallar (öten zamany, häzirki zamany we masdary)**
**II bap – ضَرَبَ يَضْرِبُ**

| Tertip belgisi | Manysy | Masdary | Häzirki zamany | Öten zamany |
|---|---|---|---|---|
| 1 | Oturmak | جُلُوسًا | يَجْلِسُ | جَلَسَ |
| 2 | Daşamak | حَمْلاً | يَحْمِلُ | حَمَلَ |
| 3 | Dolanmak | رُجُوعاً | يَرْجِعُ | رَجَعَ |
| 4 | Urmak | ضربا | يَضْرِبُ | ضَرَبَ |
| 5 | Sabyr etmek | صَبْراً | يَصْبِرُ | صَبَرَ |
| 6 | Zulum etmek | ظُلْماً | يَظْلِمُ | ظَلَمَ |
| 7 | Tanamak, bilmek | مَعْرِفَةً | يَعْرِفُ | عَرَفَ |
| 8 | Rüstem gelmek | غَلَبَةً | يَغْلِبُ | غَلَبَ |
| 9 | Güýç ýetirmek, edip bilmek | قُدْرَةً | يَقْدِرُ | قَدَرَ |
| 10 | Döwmek | كَسْراً | يَكْسِرُ | كَسَرَ |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| 11 | Inmek | نُزُولاً | يَنْزِلُ | نَزَلَ |
| 12 | Ýalan sözlemek | كِذْباً | يَكْذِبُ | كَذَبَ |
| 13 | Ýuwmak | غَسْلاً | يَغْسِلُ | غَسَلَ |
| 14 | Ogurlamak | سَرِقَةٌ | يَسْرِقُ | سَرَقَ |
| 15 | Gazanmak | كَسْباً | يَكْسِبُ | كَسَبَ |

**Bellik**: Aşakdaky işlikleriň ählisi II görnüşdäki işlikler toparyna degişli.
ضَرَبَ يَضْرِب، جَلَسَ يَجْلِسُ، وَعَدَ يعد، باع يبيع، رمَى يرمِى، وَقى يقِى، طَوَى يطْوِى، فرَّ يفِرُّ، أتى يأتي، جاء يجئ، أبَر النخل يأبِره، هَنَأَ يَهْنِئ، أَوَى يَأوِي، وَأَى يَئ، وَجَدَ، وَعَدَ، وَفَدَ، وَرَدَ، وَصَف، وَسَمَ يَجِدُ، يَعِدُ، يَفِدُ، يَرِدُ، يَصِفُ، يَسِمُ : وَعَدَ : يَعِدُ . ضَرَبَ : يَضْرِبُ . قَفَزَ : يَقْفِزُ . نَزَلَ : يَنْزِلُ .

**Üç harply işlige degişli mysallar (öten zamany, häzirki zamany we masdary)**
**III bap – فَتَحَ يَفْتَحُ**

| Tertip belgisi | Manysy | Masdary | Häzirki zamany | Öten zamany |
|---|---|---|---|---|
| 1 | Gözlemek, seljermek | بَحْثاً | يَبْحَثُ | بَحَثَ |
| 2 | etmek | جَعْلاً | يَجْعَلُ | جَعَلَ |
| 3 | Toplamak, jemlemek | جَمْعاً | يَجْمَعُ | جَمَعَ |
| 4 | Itmek, uzaklaşdyrmak, kowmak | دَفْعاً | يَدْفَعُ | دَفَعَ |
| 5 | Gitmek | ذَهَاباً | يَذْهَبُ | ذَهَبَ |
| 6 | Galdyrmak | رَفْعاً | يَرْفَعُ | رَفَعَ |
| 7 | Ekin ekmek, ýetişdirmek | زَرْعاً | يَزْرَعُ | زَرَعَ |
| 8 | Haýwan soýmak | ذَبْحاً | يَذْبَحُ | ذَبَحَ |
| 9 | Öndürmek, ýasamak | صُنْعاً | يَصْنَعُ | صَنَعَ |
| 10 | (Pul, kitap, surat) çap etmek | طَبْعاً | يَطْبَعُ | طَبَعَ |
| 11 | Ýüze çykmak | ظُهُورًا | يَظْهَرُ | ظَهَرَ |
| 12 | Gözden geçirmek/barlamak | فَحْصاً | يَفْحَصُ | فَحَصَ |
| 13 | Kesmek | قَطْعاً | يَقْطَعُ | قَطَعَ |
| 14 | Öwmek | مَدْحاً | يَمْدَحُ | مَدَحَ |
| 15 | Päsgellemek | مَنْعاً | يَمْنَعُ | مَنَعَ |
| 16 | Başarmak | نَجَاحاً | يَنْجَحُ | نَجَحَ |
| 17 | Peýdaly bolmak, peýda bermek | نَفْعاً | يَنْفَعُ | نَفَعَ |
| 18 | Süpürmek | مَسْحاً | يَمْسَحُ | مَسَحَ |
| 19 | Etmek | فِعْلاً | يَفْعَلُ | فَعَلَ |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| 20 | Düşündirmek, şerh etmek | شَرْحاً | يَشْرَحُ | شَرَحَ |

**Bellik**: Aşakdaky işlikleriň ählisi III görnüşdäki işlikler toparyna degişli.

فتح يفتَح، ذهَب يذهَب، سعَى يسعَى، وَضَع يضَع، يفَع يَيْفَعُ، وَهَل يَوْهَل، أَلَهَ يأله، سأَل يَسأل، قَرَأ يَقْرَأ. أَبي يأْبَى، هلَكَ يهْلَك كركَن يركَن، قَلَى يقْلَى وَهَبَ يَهَبُ وَقَعَ يَقَعُ، ووَضَعَ يَضَعُ كَالَ، صَارَ، بَاعَ، سَارَ، طَارَ يَكِيلُ، يَصِيرُ، يَبِيعُ، يَسِيرُ، يَطِيرُ مَشَى يَمْشِي، رَمَى يَرْمِي، هَدَى يَهْدِي، أَتَى يَأْتِي، حَمَى يَحْمِي أَبَى يَأْبَى يَأْبِي، جَبَى يَجْبَى يَجْبِي نَأَى يَنْأَى، رَعَى يَرْعَى، نَهَى يَنْهَى، نَعَى يَنْعَى، سَعى يَسْعَى حَنَّ يَحِنُّ، جَلَّ يَجِلُّ، تَمَّ يَتِمُّ، ذَلَّ يَذِلُّ، رَقَّ يَرِقُّ بَعَثَ يَبْعَثُ، سَأَلَ يَسْأَلُ، نَحَرَ يَنْحَرُ، فَخَرَ يَفْخَرُ، ذَهَبَ يَذْهَبُ، جَمَعَ يَجْمَعُ قَرَأَ يَقْرَأُ، بَدَأَ يَبْدَأُ، قَلَعَ يَقْلَعُ، نَزَعَ يَنْزَعُ نَأَمَ يَنْئِمُ، رَجَعَ يَرْجِعُ صَبَغَ يَصْبَغُ يَصْبُغُ، دَبَغَ يَدْبَغُ يَدْبُغُ، نَهَبَ يَنْهَبُ يَنْهُبُ مَنَحَ يَمْنَحُ يَمْنِحُ، نَضَحَ يَنْضَحُ يَنْضِحُ، نَغَمَ يَنْغَمُ يَنْغِمُ رَجَحَ يَرْجَحُ يَرْجِحُ يَرْجُحُ، نَبَعَ يَنْبَعُ يَنْبِعُ يَنْبُعُ، جَنَحَ يَجْنَحُ يَجْنِحُ يَجْنُحُ سَأَلَ يَسْأَلُ, قَرَأَ يَقْرَأُ, ذَهَبَ يَذْهَبُ, رَفَهَ يَرْفَهُ, بَعَثَ يَبْعَثُ, وَضَعَ يَضَعُ, لحَسَ يَلْحَسُ, ذَبَحَ يَذْبَحُ, نَغَرَ يَنْغَرُ دَمَغَ يَدْمَغُ, فَخَرَ يَفْخَرُ , مَسَخَ يَمْسَخُ قَرَأَ : يَقْرَأُ . سَأَلَ : يَسْأَلُ . رَفَعَ : يَرْفَعُ . ذَهَبَ : يَذْهَبُ . نَهَضَ : يَنْهَضُ .

**Üç harply işlige degişli mysallar (öten zamany, häzirki zamany we masdary)**
**IV bap – عَلِمَ يَعْلَمُ**

| Tertip belgisi | Manysy | Masdary | Häzirki zamany | Öten zamany |
|---|---|---|---|---|
| 1 | Ýadamak | تَعَباً | يَتْعَبُ | تَعِبَ |
| 2 | Ýatlamak | حِفْظاً | يَحْفَظُ | حَفِظَ |
| 3 | Gorkmak, aňkaň aşmak | دَهْشَةً | يَدْهَشُ | دَهِشَ |
| 4 | Gazanmak, girdeji edinmek | رِبْحاً | يَرْبَحُ | رَبِحَ |
| 5 | Merhemet etmek | رَحْمَةً | يَرْحَمُ | رَحِمَ |
| 6 | Islemek, küýsemek | رَغْبَةً | يَرْغَبُ | رَغِبَ |
| 7 | (Ulaga) münmek | رُكُوباً | يَرْكَبُ | رَكِبَ |
| 8 | Salamat bolmak, sag bolmak | سَلاَمَةً | يَسْلَمُ | سَلِمَ |
| 9 | Eşitmek | سَمْعاً | يَسْمَعُ | سَمِعَ |
| 10 | Içmek | شُرْباً | يَشْرَبُ | شَرِبَ |
| 11 | Düzümine almak, içine girmek | شُمُولاً | يَشْمَلُ | شَمِلَ |
| 12 | Şaýat bolmak | شَهَادَةً | يَشْهَدُ | شَهِدَ |
| 13 | Ýoldaş bolmak | صُحْبَةً | يَصْحَبُ | صَحِبَ |
| 14 | Dyrmaşmak | صُعُودًا | يَصْعَدُ | صَعِدَ |
| 15 | Gülmek | ضِحْكاً | يَضْحَكُ | ضَحِكَ |
| 16 | Haýran galmak, geň galmak | عَجَباً | يَعْجَبُ | عَجِبَ |
| 17 | Işlemek, etmek | عَمَلاً | يَعْمَلُ | عَمِلَ |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| 18 | Gaharlanmak, gyzarylmak | غَضَباً | يَغْضَبُ | غَضِبَ |
| 19 | Aňmak, düşünmek | فَهْماً | يَفْهَمُ | فَهِمَ |
| 20 | Kabul etmek | قَبُولاً | يَقْبَلُ | قَبِلَ |

**Bellik**: Aşakdaky işlikleriň ählisi IV görnüşdäki işlikler toparyna degişli.

فرِحَ يفرَح، علِم يَعلَم، وَجِل يوْجَل، يَبِسَ يَيْبَس، خاف يَخاف، هاب يَهاب، غَيِد يَغْيَد، عَوِر يَعْوَر، رَضِيَ يرضَى، قَوِيَ يَقْوَى، وَجِيَ يوْجَى، عَضَّ يَعَضّ أمِنَ يأمَن، سَئِمَ يَسْأم، صَدِئ يَصْدأ. فرِح طرِبَ، بَطِر أَشِر، غَضِب حزِن، شبع رَوِىَ سكِر، عطِش وظمِئ، صَدِىَ هَيِم، حَمِر سَودَ، عوِرَ عَمِش جَهِرَ، كغَيِدَ هَيِفَ لَمِىَ. حَسِبَ يَحْسَبُ، سَلِمَ يَسْلَمُ، فَرِحَ يَفْرَحُ، عَلِمَ يَعْلَمُ، وَوَجِلَ يَوْجَلُ، وَسِعَ يَسَعُ، خَافَ يَخَافُ، هَابَ يَهَابُ، عَطِشَ يَعْطَشُ عَلِمَ : يَعْلَمُ . نَسِيَ : يَنْسَى . أَمِنَ : يَأْمَنُ . وَجِلَ : يَجِلُ . وَسِنَ : يَسِنُ . فرِح : يفرَح . طرِب : يَطرَبُ . حَزِن : يحزَن . : يَبطَر . أشِر : يأشَر . غضِب : يغضَب . شَبِع : يشبَع . عطِش : يعطَش . حَمِرَ : يحْمَرُ . سَوِدَ : يَسْوَدُ . عوِر : يَعْوَرَ . غَيِدَ : يَغْيَدُ . هَيِفَ : يَهْيَفُ . نَحِفَ : يَنْحَفُ . سَمِنَ : يَسْمَنُ . تَخِن : يَتْخَنُ .

**Üç harply işlige degişli mysallar (öten zamany, häzirki zamany we masdary)**
**V bap: - شَرُفَ يَشْرُفُ**

| Tertip belgisi | Manysy | Masdary | Häzirki zamany | Öten zamany |
|---|---|---|---|---|
| 1 | Owadan bolmak | حَسَنٌ | يَحْسُنُ | حَسُنَ |
| 2 | Ýelimlemek | وَسْمٌ | يَوْسُمُ | وَسُمَ |
| 3 | Bagtyýar bolmak | يُمْنَ | يَيْمُنُ | يمُنَ |
| 4 | Ýiteltmek | أَسَلٌ | يَأْسُلُ | أَسُلَ |
| 5 | Bejermek | لُؤْمٌ | يَلْؤُمُ | لَؤُمَ |
| 6 | Bagtyýar bolmak | جُزأَةٌ ,جَرَاءَةٌ | يَجْرُؤُ | جَرُؤَ |
| 7 | Meşhur bolmak | سَرْوٌ | يَسْرُو | سَرُوَ |
| 8 | Näzik bolmak | ظَرَافَةٌ | **يَظْرُفُ** | **ظَرُفَ** |
| 9 | Mertebeli bolmak | شَرَفٌ | **يَشْرُفُ** | **شَرُفَ** |
| 10 | Aňsatlaşmak | سُهُولَةٌ | **يَسْهُلُ** | **سَهُلَ** |

**Bellik**: Aşakdaky işlikleriň ählisi V görnüşdäki işlikler toparyna degişli.

شَرُفَ يَشْرُفُ حَسُنَ يَحْسُنُ، وَسُمَ يَوْسُمُ، يمُنَ يَيْمُنُ، أَسُلَ يَأْسُلُ، لَؤُمَ يَلْؤُمُ، جَرُؤَ يَجْرُؤُ، سَرُوَ يَسْرُو, ظَرُفَ يَظْرُفُ، شَرُفَ يَشْرُفُ، سَهُلَ يَسْهُلُ، حَسُنَ يَحْسُنُ، ضَخُمَ يَضْخُمُ قبُح ، ووسُمَ ، وصغُر ، وكبُر ، وطوُل ، وقصُر ، وغلُظ ، ورفُق ، وسهُل وصعُب ، وسهُل ، وسرُع ، وبطُأ ، وفحُش

**Üç harply işlige degişli mysallar (öten zamany, häzirki zamany we masdary)**
**VI bap: - وَرِثَ يَرِثُ**

| Tertip | Manysy | Masdary | Häzirki | Öten zamany |
|---|---|---|---|---|

| belgisi | | | zamany | |
|---|---|---|---|---|
| 1 | Dostlaşmak | وَلاَيَةٌ | يَلِي | وَلِيَ |
| 2 | Çişmek | وَرَمٌ | يَرِمُ | وَرِمَ |
| 3 | Näzik çemeleşmek | وَمْقٌ | يَمِقُ | وَمِقَ |
| 4 | Ygtybarly bolmak | وُثُوقٌ , ثِقَةٌ , مَوْثِقٌ | يَثِقُ | وَثِقَ |
| 5 | Çaklamak | حِسَابٌ حُسْبَانٌ | يحسِب | حسِب |
| 6 | Ýumşak bolmak | نِعْمَةٌ | ينعِم | نِعم |
| 7 | Ýalamak | وُلُوغٌ | يَلِغُ | وَلِغَ |
| 8 | Heläk bolmak | وُبُوقٌ | يَبِقُ | وَبِقَ |
| 9 | Bürenmek | وَرَكٌ | يَرِكُ | وَرِكَ |
| 10 | Gaharlanmak | وَغَرٌ | يَغِرُ | وَغِرَ |

**Bellik**: Aşakdaky işlikleriň ählisi VI görnüşdäki işlikler toparyna degişli.

وَرِثَ يَرِثُ، وَلِيَ يَلِي، وَرِمَ يَرِمُ، وَرِعَ يَرِعُ، وَمِقَ يَمِقُ، وَفِقَ يَفِقُ، وَثِقَ يَثِقُ، وَرِيَ يَرِي , حسِب يحسِب، نِعم ينعِم وَلِغَ يَلِغُ يَوْلَغُ، وَبِقَ يَبِقُ يَوْبَقُ، وَحِمَ يَحِمُ يَوْحَمُ وَجِدَ يَجِدُ، وَقِهَ يَقِهُ، وَكِمَ يَكِمُ، وَرِكَ يَرِكُ، وَعِقَ يَعِقُ حَسِبَ يَحْسِبُ يَحْسَبُ، وَغِرَ يَغِرُ يَوْغَرُ، وَحِرَ يَحِرُ يَوْحَرُ، نَعِمَ يَنْعِمُ يَنْعَمُ، بَئِسَ يَبْئِسُ يَبْئَسُ، وَلِهَ يَلِهُ يَوْلَهُ، يَبِسَ يَيْبِسُ يَيْبَسُ، يَئِسَ يَيْئِسُ يَيْأَسُ، وَهِلَ يَهِلُ يَوْهَلُ

**Üns beri!** Arap dilinde asyl harplary üç harpdan ybarat bolan işliklere üç harply “sülüsi müjerret” (ثلاثي المجرد) diýlip atlandyrylýar we olar “bap” (باب) diýlip beýan edilýän görnüşleriň/galyplaryň birine gabat gelmek bolýar.

Edebi çeşmelerde ýygy ulanylýan işlikleriň öten we häzirki zaman şekilleri şulardan ybaratdyr:

**Häzirki zaman işliginiň ortanjy harpy otur arkaly ýazylýanlary**:

| | | | |
|---|---|---|---|
| خَرَجَ – يَخْرُجُ | Çykdy – çykýar | كَتَبَ – يَكْتُبُ | Ýazdy – ýazýar |
| ذَكَرَ – يَذْكُرُ | Zikir etdi-zikir edýär | دَخَلَ – يَدْخُلُ | Girdi – girýär |
| عَبَدَ – يَعْبُدُ | Ybadat etdi-ybadat edýär | نَصَرَ - يَنْصُرُ | Ýardam berdi-ýardam berýär |
| أَمَرَ – يَأْمُرُ | Buýruk etdi- buýruk edýär | نَظَرَ – يَنْظُرُ | Seretdi – seredýär |
| سَجَدَ – يَسْجُدُ | Sejde etdi-sejde edýär | أَخَذَ – يَأْخُذُ | Aldy – alýar |
| طَلَبَ – يَطْلُبُ | Isledi – isleýär | خَلَقَ – يَخْلُقُ | Ýaratdy – ýaradýar |
| شَكَرَ – يَشْكُرُ | Minnetdarlyk bildirdi, şükür etdi – minnetdarlyk bildirýär, şükür edýär | | |

**Häzirki zaman işliginiň ortanjy harpy üstün bolup gelýänleri**

| | | | |
|---|---|---|---|
| سَأَلَ – يَسْأَلُ | Sorady, isledi-sorar, islär | فَتَحَ – يَفْتَحُ | Açdy – açar |
| شَرِبَ – يَشْرَبُ | Içdi – içer | قَرَأَ- يَقْرَأُ | Okady – okar |
| لَعَنَ – يَلْعَنُ | Nälet etdi – nälet eder | فَعَلَ – يَفْعَلُ | Etdi – eder |
| بَعَثَ – يَبْعَثُ | Ugratdy – ugradar | ذَهَبَ – يَذْهَبُ | Gitdi – gider |
| عَمِلَ – يَعْمَلُ | Işledi, etdi- işlär, eder | عَلِمَ – يَعْلَمُ | Bildi – biler |
| جَعَلَ – يَجْعَلُ | Etdi– eder | سَمِعَ – يَسْمَعُ | Eşitdi – eşider |
| مَنَعَ – يَمْنَعُ | Gadagan etdi, böwet boldy -gadagan eder, böwet bolar | فَهِمَ – يَفْهَمُ | Düşündi – düşüner |

**Häzirki zaman işliginiň ortanjy harpy astyn bolup gelýänleri**:

| | | | |
|---|---|---|---|
| عَقَلَ- يَعْقِلُ | Paýhasly boldy – paýhasly bolar | ضَرَبَ – يَضْرِبُ | Urdy- urar |
| غَلَبَ – يَغْلِبُ | Ýeňdi – ýeňer | جَلَسَ- يَجْلِسُ | Oturdy-oturar |
| عَرَفَ – يَعْرِفُ | Bildi, tanady – biler, tanar | نَزَلَ – يَنْزِلُ | Indi – iner |
| عَرَضَ – يَعْرِضُ | Görkezdi – görkezer | | |

**“يَكْتُبُ” häzirki zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi**

| | **Köplük** | **Ikilik** | **Täklik** | |
|---|---|---|---|---|
| Erkek | يَكْتُبُونَ | يَكْتُبَانِ | يَكْتُبُ | III şahs |
| Aýal | يَكْتُبْنَ | تَكْتُبَانِ | تَكْتُبُ | III şahs |
| | (Olar) ýazýarlar | (Ol ikisi) ýazýar | (Ol) ýazýar | |
| Erkek | تَكْتُبُونَ | تَكْتُبَانِ | تَكْتُبُ | II şahs |
| Aýal | تَكْتُبْنَ | تَكْتُبَانِ | تَكْتُبِينَ | II şahs |
| | (Siz) ýazýarsyňyz | (Ikiňiz) ýazýarsyňyz | (Sen) ýazýarsyň | |
| Erkek + aýal | نَكْتُبُ | نَكْتُبُ | أَكْتُبُ | I şahs |
| | Biz ýazýarys | Ikimiz ýazýarys | Men ýazýaryn | |

**Bellik:** Öten zaman işliginiň başdaky harpy hemze bolan أَكَلَ (iýdi) –أَمَرَ (buýurdy)- أَخَذَ (aldy) ýaly işlikleriň hemzeleri, häzirki zaman I şahs (men) ýöňkemesinde, iki hemze yzly-yzyna gelendigi üçin (أَأْكُلُ) görnüşinde däl-de, birikdirilip آكُلُ (iýýärin), آمُرُ (buýruk ederin, buýruk edýärin), آخُذُ (alýaryn, alaryn) görnüşinde uzadyp okamak diňe hemze görnüşli işliklerde duş gelýär.

**Häzirki zaman işliginiň görnüşleri**

**Häzirki zaman işligi iki topara bölünýär**

1. Häzirki zaman işliginiň düýp derejesi
2. Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi

**Häzirki zaman işliginiň düýp derejesi üç topara bölünýär:**

**a. يَفْعُلُ** galypynda: **يَكْتُبُ** ýaly.

**b. يَفْعِلُ** galypynda: **يَغْسِلُ** ýaly.

**ç. يَفْعَلُ** galypynda: **يَعْلَمُ** ýaly.

Üç galypyň birek-birekden tapawudy diňe üçünji harpyň hereketinden gelip çykýar. Olaryň birinji harpy hemişe üstün, ikinji harp hemişe säkin, dördünji harpy hemişe otur arkaly ýazylýar.

**Üns beriň!** Häzirki zaman işligi hereketli bolsa hereketine garap, onuň görnüşini anyk bilmek bolýar. Ýöne hereketi goýulmadyk bolsa haýsy görnüşe laýyklykda okalmalydygyny sözlüge salgylanyp anyklamak bolar.

**Häzirki zaman işliginiň düýp derejesi**

**يَفْعُلُ** galypynda gabat gelýän **يَكْتُبُ** häzirki zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| يَكْتُبُونَ | يَكْتُبَانِ | يَكْتُبُ | مُذَكَّرٌ erkeklik | غَائِبٌ |
| يَكْتُبْنَ | تَكْتُبَانِ | تَكْتُبُ | مُؤَنَّثٌ aýallyk | |
| تَكْتُبُونَ | تَكْتُبَانِ | تَكْتُبُ | مُذَكَّرٌ erkeklik | مُخَاطَبٌ |
| تَكْتُبْنَ | تَكْتُبَانِ | تَكْتُبِينَ | مُؤَنَّثٌ aýallyk | |
| نَكْتُبُ | | اَكْتُبُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**يَفْعِلُ** galypynda gabat gelýän **يَغْسِلُ** häzirki zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| يَغْسِلُونَ | يَغْسِلاَنِ | يَغْسِلُ | مُذَكَّرٌ erkeklik | غَائِبٌ |
| يَغْسِلْنَ | تَغْسِلاَنِ | تَغْسِلُ | مُؤَنَّثٌ aýallyk | |
| تَغْسِلُونَ | تَغْسِلاَنِ | تَغْسِلُ | مُذَكَّرٌ erkeklik | مُخَاطَبٌ |
| تَغْسِلْنَ | تَغْسِلاَنِ | تَغْسِلِينَ | مُؤَنَّثٌ aýallyk | |
| نَغْسِلُ | | اَغْسِلُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**يَفْعَلُ** galypynda gabat gelýän يَعْلَمُ häzirki zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| يَعْلَمُونَ | يَعْلَمَانِ | يَعْلَمُ | مُذَكَّرٌ erkeklik | غَائِبٌ |
| يَعْلَمْنَ | تَعْلَمَانِ | تَعْلَمُ | مُؤَنَّثٌ aýallyk | |
| تَعْلَمُونَ | تَعْلَمَانِ | تَعْلَمُ | مُذَكَّرٌ erkeklik | مُخَاطَبٌ |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| تَعْلَمْنَ | تَعْلَمَانِ | تَعْلَمِينَ | مُؤَنَّثٌ aýallyk | |
| نَعْلَمُ | | اَعْلَمُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi (المضارع للمجهول)**

Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi diňe bir formada gabat gelýär, ol hem bolsa **يُفْعَلُ** galypynda ýazylýar.

Ýokardaky kada laýyklykda “يَكْتُبُ” häzirki zaman işliginiň gaýdymy “يُكْتَبُ” , “يَغْسِلُ” häzirki zaman işliginiň gaýdymy “يُغْسَلُ”, يَعْلَمُ häzirki zaman işliginiň gaýdymy يُعْلَمُ galypynda ýasalýar.

**يُفْعَلُ** galypynda ýasapýan يُكْتَبُ häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| يُكْتَبُونَ | يُكْتَبَانِ | يُكْتَبُ | مُذَكَّرٌ erkeklik | غَائِبٌ |
| يُكْتَبْنَ | تُكْتَبَانِ | تُكْتَبُ | مُؤَنَّثٌ aýallyk | |
| تُكْتَبُونَ | تُكْتَبَانِ | تُكْتَبُ | مُذَكَّرٌ erkeklik | مُخَاطَبٌ |
| تُكْتَبْنَ | تُكْتَبَانِ | تُكْتَبِينَ | مُؤَنَّثٌ aýallyk | |
| نُكْتَبُ | | أُكْتَبُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**يُفْعَلُ** galypynda ýasalýan يُغْسَلُ häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| يُغْسَلُونَ | يُغْسَلاَنِ | يُغْسَلُ | مُذَكَّرٌ erkeklik | غَائِبٌ |
| يُغْسَلْنَ | تُغْسَلاَنِ | تُغْسَلُ | مُؤَنَّثٌ aýallyk | |
| تُغْسَلُونَ | تُغْسَلاَنِ | تُغْسَلُ | مُذَكَّرٌ erkeklik | مُخَاطَبٌ |
| تُغْسَلْنَ | تُغْسَلاَنِ | تُغْسَلِينَ | مُؤَنَّثٌ aýallyk | |
| نُغْسَلُ | | أُغْسَلُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**يُفْعَلُ** galypynda ýasalýan يُعْلَمُ häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| يُعْلَمُونَ | يُعْلَمَانِ | يُعْلَمُ | مُذَكَّرٌ erkeklik | غَائِبٌ |
| يُعْلَمْنَ | تُعْلَمَانِ | تُعْلَمُ | مُؤَنَّثٌ aýallyk | |
| تُعْلَمُونَ | تُعْلَمَانِ | تُعْلَمُ | مُذَكَّرٌ erkeklik | مُخَاطَبٌ |
| تُعْلَمْنَ | تُعْلَمَانِ | تُعْلَمِينَ | مُؤَنَّثٌ aýallyk | |
| نُعْلَمُ | | أُعْلَمُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**Üns beriň!** 1. Häzirki zaman işliginiň düýp ýa-da gaýdym derejesinde gelsinler tapawudy ýok, türkmen dilinde “häzirki zaman” ýa-da “nämälim geljek zaman” goşulmasynyň kömegi arkaly terjime edilýär. Eger bir işe başlandygymyza garamazdan ol doly tamamlanmadyk bolup, dowam edýän bolsa “häzirki zaman” işliginiň goşulmasy bilen, eger başlanan belli iş ýok bolsa “nämälim geljek zaman” bilen terjime edilýär. **Mysal**: يَكْتُبُ sözi “ýazýar” ýa-da “ýazar”; يُكْتَبُ sözi “ýazylýar” ýa-da “ýazylar” görnüşinde terjime edilýär.

2. Häzirki zaman işliginiň başyna “geljegi bildirýän goşulma” (**إِسْتِقْبَال**) diýlip atlandyrylýan “**سَ**” ýa-da “**سَوْفَ**” getirilse, türkmen dilinde “geljek zamanyň” goşulmasynyň kömegi bilen terjime edilýär. **Mysal**: سَيَكْتُبُ (ol ýazjak), سَيُكْتَبُ (ol ýazyljak), سَوْفَ يَكْتُب (ol ýazjak), سَوْفَ يُكْتَبُ (ol ýazyljak) ýaly. “سَ” (ýakyn geljegi aňlatmak üçin ulanylýar) we “**سَوْفَ**” (uzagrakda boljak ýa-da ediljek zady bildirmek üçin ulanylýar) geljek zaman goşulmalary ýöňkemede üýtgemeýärler we häzirki zaman işligini ýöňkemelerde üýtgetmekde ulanmak bolýar.

3. Häzirki zaman işliginiň başyna “**لاَمٌ مَفْتُوحَةٌ**” (lamy-meftuha – üstünli lam) gelse, türkmen dilinde “häzirki zaman” işliginiň goşulmasynyň kömegi arkaly terjime edilýär. **Mysal:** لَيَكْتُبُ (ýazýar), لَيُكْتَبُ (ýazylýar) ýaly. Bu “**لَ**” harpy ýöňkemede üýtgemeýär we häzirki zaman işligi ýöňkemede üýtgedilende işligiň başyna getirilýär.

## Häzirki zaman işliginiň ýoklugy
## (نَفْيُ الحَالِ)

Häzirki zaman işliginiň başyna “**مَا**” getirilse (nefýi-hal) bolup, türkmen dilinde “häzirki zaman işliginiň ýoklugy” bilen terjime edilýär. **Mysal**: “**مَا يَكْتُبُ**” (ýazmaýar), “**مَا يُكْتَبُ**” (ýazylmaýar) ýaly.

Bu “**مَا**” ýöňkemede üýtgemeýär we häzirki zaman işliginiň ähli şekillerinde işligiň başyna getirmek bolar.

## Häzirki-geljek zaman işliginiň ýoklugy
## (نَفْيُ الأِسْتِقْبَال)

Orta asyr dil alymy Sibeweýhe (767-809) görä geljek zaman işliginiň başyna “**لاَ**” getirilse geljek zaman işliginiň ýoklugy (nefýi-istikbal) bolup gelýär. Türkmen diline “näbelli geljek zamanyň ýoklugynyň” goşulmasynyň kömegi bilen terjime edilýär. **لاَ يَكْتُبُ** (ýazmaz), **لاَ يُكْتَبُ** (ýazylmaz) ýaly.

Orta asyr dil alymaryndan ýene-de biri Ibn Mälige (1204-1274) görä “**لاَ**” häzirki zaman işliginiň ýoklugyny alamlatlandyrýan (nefýi-muzaryg) goşulma bolup gelýär. Türkmen diline “näbelli geljek zamanyň ýoklugyny” ýa-da “häzirki zamanyň ýoklugyny” bildirýän goşylmanyň üsti bilen terjime edilýär. **لاَ يُكْتَبُ** (ýazmaz ýa-da

ýazmaýar); **لاَ يُكْتَبُ** (ýazylmaz ýa-da ýazylmaýar) ýaly. Bu “لاَ” ýöňkemede üýtgemeýär we häzirki zaman işliginiň ýöňkemelerinde işligiň başyna getirmek bolar.

**Mysallar:**

| | |
|---|---|
| ماَذاَ تاْكُلُ فيِ الْفَطوُرِ؟ | Ertirlikde näme iýýärsiň? |
| آكُلُ الْبَيْضَ | Ýumurtga iýýarin. |
| وَ ماَذاَ تَشْرَبُ ؟ أَشْرَبُ اللَّبَنَ | (Onsoň) näme içýärsiň? Süýt içýärin. |
| ماَذاَ تَأْكُلُ فيِ الْعَشاَءِ ؟ | Agşam naharynda näme iýýärsiň? |
| آكُلُ الْفاكِهَةَ | Miwe iýýärin. |
| ماَذاَ تَشْرَبُ ؟ أَشْرَبُ الْقَهْوَةَ | Näme içýärsiň? Kofe içýärin. |
| أَخيِ يَشْرَبُ الْقَهْوَةَ داَئِماً | (Erkek) Doganym hemişe kofe içýär. |
| ماَذاَ تَرْسُمُ مَرْيَمُ ؟ تَرْسُمُ شَجَرَةً | Merýem nämäniň suratyny çekýär? Agajyň suratyny çekýär. |
| أَنْتِ تَرْسُمِينَ جَيِّداً. | Sen oňat surat çekýärisň. |
| ماَذاَ تاْكُلِينَ فيِ الْغَداَءِ ؟ | Öýlänki naharda näme iýýärsiň? |
| آكُلُ الدَّجاَجَ أَوِ السَّمَكَ. | Towuk ýa-da balyk iýýarin. |
| وَماَذاَ تَشْرَبِينَ ؟ أَشْرَبُ الشاَّىَ أَوِ() الْعَصِيرَ. | (Onsoň) näme içýärsiň? Çaý ýa-da miwe suwuny içýärin. |
| اَلْمُديِرُ يَنْزِلُ مِنَ السَّياَّرَةِ. | Müdir ulagdan düşýär. |
| هَلْ تَعْرِفُ هَذاَ الْوَلَدَ ؟ نَعَمْ ، أَعْرِفُهُ. | Bu çagany tanaýarmyň? Hawa, ony tanaýaryn. |
| هَلْ تَعْرِفُ الْمُدَرِّسِينَ فِي الْمَدْرَسَةِ ؟ | Mekdepdäki mugallymlary tanaýarmyň? |
| نَعَمْ ، أَعْرِفُهُمْ. | Hawa, olary tanaýaryn. |
| هَلْ تَعْرِفُ هَذهِ الْبِنْتَ ؟ | Bu gyzy tanaýarmyň? |
| نَعَمْ ، أَعْرِفُهاَ . هِيَ فاَطِمَةُ. | Hawa, ony tanaýaryn. Ol Patma. |
| لِمَنْ تَكْتُبُ الرَّساَئِلَ ؟ | Hatlary kim üçin (kime) ýazýarsyň? |
| أَكْتُبُ الرَّساَئِلَ لِعاَئِلَتيِ وَلأَصْدِقاَئيِ. | Hatlary maşgalama we dostlaryma ýazýaryn. |
| أَناَ اَكْتُبُ لِعاَئِلَتيِ فَقَطْ. | Men diňe maşgalama ýazýaryn. |
| هَلْ تَعْرِفُ هَذِهِ الْمُدَرِّسَةَ ؟ | Bu mugallymy tanaýarmyň? |
| نَعَمْ ، أَعْرِفُهاَ. هِيَ عاَئِشَةُ. | Hawa, ony tanaýaryn. Ol Äşe. |
| مَتَى تَرْجِعُ مِنَ الرِّحْلَةِ ؟ | Gezelençden haçan dolanmakçy? |
| سَعِيدٌ يَعْمَلُ الشاَّيَ فيِ الْمَطْبَخِ. | Said aşhanada çaý demleýär. |
| بِماَذاَ يَلْعَبُ التَّلاَمِيذُ ؟ هُمْ يَلْعَبُونَ بِالْكُرَةِ. | Okuwçylar näme oýnaýarlar? Olar top oýnaýarlar. |
| هِشاَمٌ يَذْهَبُ مَعَ واَلِدِهِ إِلَى السُّوقِ مَساَءً. | Hişam kakasy bilen agşamara bazara gidýär. |
| هَلْ تَذْهَبُ أُخْتُكَ إِلَى مَدْرَسَتِهاَ مُبَكِّرَةً. | Gyz doganyň mekdebine irden gidýärmi? |

| | |
|---|---|
| مَاذاَ يَفْعَلُونَ في الْمَسْجِدِ ؟ | Metjitde näme edýärler? |
| هُمْ يَدْرُسوُنَ الْعَرَبِيَّةَ. | Olar arap dilini öwrenýärler. |
| هُنَّ يَحْفَظْنَ الْقُرْآنَ. | Olar Kurany ýatlaýarlar. |
| هُمْ يَشْرَبوُنَ الشاَّىَ. | Olar çaý içýärler. |
| هُنَّ يَرْكَبْنَ الْحاَفِلَةَ. | Olar awtobusa münýärler. |
| يَذْهَبُ عَبْدُ اللهِ إِلَى الْمَصْنَعِ غَداً. | Abdylla ertir fabrige gidýär. |
| أَيْنَ يَجْلِسُ الْوَلَدُ وَ واَلِدُهُ ؟ | Çaga we kakasy nirede otyrlar? |
| يَجْلِساَنِ فِي الْغُرْفَةِ. | Otagda otyrýarlar. |
| لِماَذاَ يَجْلِساَنِ فِي الْغُرْفَةِ ؟ | Näme üçin otagda otyrýarlar? |
| أَكْتُبُ الدَّرْسَ قَبْلَ النَّوْمِ | Dersi ýatmazdan öň ýazýaryn. |
| ماَذاَ يَفْعَلُ الطَّبِيبُ ؟ | Lukman näme işleýär? |
| هَلْ تَسْكُنُ وَحْدَكَ فِي الْغُرْفَةِ ؟ | Otagda ýeke özüň otyrsyňmy? |
| تَنْصَحُ الْمُعَلِّمَةُ التِّلْمِيذاَتِ. | Mugallym gyz okuwçylara nesihat edýär. |
| تَشْكُرُ الْمُدِيرَةُ الطاَّلِبَتَيْنِ. | Müdir iki okuwça minnetdarlyk bildirýär. |
| إِنَّهُنَّ يَعْرِفْنَ الْخَبَرَ. | Hakykatdan olar habary bilýärler. |
| يَفْحَصُ الطَّبِيبُ الْوَلَدَ وَ يَسْأَلُهُ عَنْ مَرَضِهِ. | Lukman çagany barlag edýär we ýarawsyzlygy barasynda sowal berýär. |

**Häzirki zaman işliginiň ýoklugyna degişli berkidiji mysallar**
**(نَفْيُ الحَالِ)**

**Häzirki zaman işliginiň ýoklugyny bildirýän goşulmasynyň sözlemde ulanylyşy "ماَ":** Häzirki zaman işliginiň başyna "ماَ" getirilmek arkaly häzirki zamanyň, ýagny şu wagtky, wagtlaýyn, uzak dowam etmeýän wagt çägini bildirýän işligiň ýokluk formasy ýasalýar. Häzirki zaman işliginiň başyna مَا getirilse (nefýi-hal) ýoklugy bildriýär we türkmen diline "häzirki zaman ýokluk" goşulmasynyň kömegi bilen terjime edilýär. Mysal: مَا يَكْتُبُ (ýazmaýar), مَا يُكْتَبُ (ýazylmaýar) ýaly.

Bu مَا ähli ýöňkemeler boýunça üýtgäp gelýär we ýöňkemede üýtgände häzirki zaman işliginiň ahyrky harpynyň hereketine hiç hili täsir etmeýär.

**Mysal üçin:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| يَشْرَبُ | içýär | مَا يَشْرَبُ | içmeýär |
| يَكْتُبُ | ýazýar | مَا يَكْتُبُ | ýazmaýar |
| أَذْهَبُ | gidýärin | ماَ أَذْهَبُ | gitmeýärin |

**Mysallar:**

1. لِماَذاَ ماَ نَذْهَبُ إِلَى مَلْعَبٍ ؟ لِماَذاَ ماَ نَذْهَبُ إِلَى الْغُرْفَةِ ؟
2. هَلْ تَدْخُلُ الأُخْتاَنِ الْمُتْحَفَ ؟ لاَ ، الأُخْتاَنِ ماَ تَدْخُلاَنِ الْمُتْحَفَ.

3. هَلْ يَلْبَسُ الأَوْلاَدُ الْمَلاَبِسَ ؟ لاَ ، اَلأَوْلاَدُ ماَ يَلْبَسُونَهاَ.
4. هَلْ تَدْخُلُ التِّلْمِيذاَتُ الصَّفَّ ؟ لاَ ، اَلتِّلْمِيذاَتُ ماَ يَدْخُلْنَهُ.
5. هَلْ يَكْتُبُ الصَّحَفِيُّونَ الْقِصَّةَ ؟ لاَ ، هُمْ ماَ يَكْتُبُونَهاَ.
6. هَلْ يُوَزِّعُ الْمُدِيرُونَ الْجَواَئِزَ ؟ لاَ ، هُمْ ماَ يُوَزِّعُونَ الْجَواَئِزَ.
7. ماَ أَقْرَأُ الدَّرْسَ فِي الْحَدِيقَةِ.
8. ماَ يَسْمَعُ التِّلْمِيذُ الْجَرَسَ وَ ماَ يَدْخُلُ الصَّفَّ.
9. أَنْتُماَ ماَ تَعْمَلاَنِ واَجِبَكُماَ.

**Terjimesi:**

1. Näme üçin oýun meýdançasyna gitmeýäris? Näme üçin otaga gitmeýäris ?
2. Iki gyz dogan müzeýe girýärmi? Ýok, iki gyz dogan müzeýe girmeýär.
3. Çagalar lybaslary girýärmi? Ýok, çagalar olary geýmeýärler.
4. Gyz okuwçylar synpa girýärmi? Ýok, gyz okuwçylar oňa (ol ýere) girmeýär.
5. Žurnalistler hekaýany ýazýarmy? Ýok, olar ony ýazmaýarlar.
6. Müdirler serpaýlary gowşurýarlarmy? Ýok, olar serpaýlary gowşurmaýarlar.
7. Dersi parkda okamaýaryn.
8. Okuwçy jaňy eşitmeýär we synpa girmeýär.
9. Ikiňiz ýumşuňyzy etmeýärsiňiz.

## Geljek zaman işliginiň ýoklugyna degişli berkidiji mysallar
## (نَفْيُ الاِسْتِقْبَال)

**Geljek zamanyň we nämälim geljek zamanyň ýokluk bildirýän goşulmasynyň sözlemde ulanylyşy "لاَ" :** Häzirki zamanyň we näbelli geljek zamanyň ýoklugyny ýasamak üçin häzirki zaman işliginiň başyna ýoklugy alamatlandyrýan "لاَ" goşulmasy getirilýär. Işliklerde iň ýygy ulanylýan ýokluk bildirýän goşulma "لاَ" goşulmasydyr. Häzirki zaman işliginiň başyna ýokluk aňladýan لاَ goşulmasy getirilse Sibeweýhe görä (nefýi-istikbal) bildirýär. Işligiň bu formasy türkmen diline "näbelli geljek zamanyň ýokluk" formasynyň goşulmasy bilen terjime edilýär. Mysal üçin: لاَ يَكْتُبُ (ýazmaz), لاَ يِكْتَبُ (ýazylmaz) ýaly. Ýöne Ibn Mälige görä (nefýi-hazyry) bildirýär. Türkmen diline "geljek zamanyň nämälim ýoklugy" ýa-da "häzirki zamanyň ýoklugy" bilen terjime edilýär. لاَ يُكْتَبُ (ýazmaz ýa-da ýazmaýar); لاَ يُكْتَبُ (ýazylmaz ýa-da ýazylmaýar) ýaly. Bu لاَ ýöňkemede üýtgände häzirki zaman işliginiň ahyrky harpynyň hereketine hiç hili täsir etmeýär we ähli ýöňkemeler boýunça üýtgäp gelýär.

| | | | |
|---|---|---|---|
| يَشْرَبُ | içer | لاَ يَشْرَبُ | Içmez, içmeýär, ol içmekçi däl |
| يَكْتُبُ | ýazar | لاَ يَكْتُبُ | Ýazmaz, ýazmaýar, ol ýazmakçy däl |
| أَذْهَبُ | gidýärin | لاَ أَذْهَبُ | Men gitmerin, men gitmeýärin, men |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | | | gitmekçi däl |

**Häzirki zaman işliginiň düýp (merfug), ahyrky harpynyň üstünli (mansup) we ahyrky harpynyň säkinli (mejzum) formalarynyň ýasalyşy**

Häzirki zaman işligini düýp we gaýdym derejesiniň üç görnüşi bolýar:

1. Merfug (oturly) görnüşi (مَرْفُوعٌ)

2. Mansup (üstünli) görnüşi (مَنْصُوبٌ)

3. Mejzum (säkinli) görnüşi (مَجْزُومٌ)

**Häzirki zaman işliginiň düýp formasy (merfug)**

Islendik häzirki zaman işliginiň başynda "nasib" (نَاصِبٌ) diýilýän اَنْ، لَنْ، كَىْ، اِذَنْ harplaryndan hiç biri, şol sanda "jazim" (جَازِمٌ) diýilýän لاَ، لِ، لَمَّا، لَمْ، اِذَامَا، اِذْمَا، حَيْثُمَا، مَتَى، اَنَّى، اَيْنَ، اَىُّ، مَنْ، مَهْمَا، مَا، اِنْ goşulmalaryndan hiç biri getirilmedik bolsa şol işlige "häzirki zaman işliginiň düýp (merfug)" şwkili diýlip atlandyrylýar.

**Häzirki zaman işliginiň ahyrky harpynyp üstünli şekili (mansup)**
(تأكيد نفي إستقبال)

Eger islendik häzirki zaman işliginiň başynda üstün okalmagyna hyzmat edýän (nasp edýän) **اَنْ، لَنْ، كَىْ، اِذَنْ** goşulmalaryndan biri getirilse şol işlige "häzirki zaman işliginiň üstünli (mansup)" şekili diýilýär. Şu dört harpdan her biri häzirki zaman işligine edýän täsiri taýdan deňderejelidigine garamazdan olardan diňe **لَنْ** goşulmasynyň wezipesinden gürrüň ediler.

**لَنْ** harpy häzirki zaman işliginiň on dört ýöňkemesiniň hemmesinde ulanylýar. Ýöne III şahs we II şahs aýal jynsynyň köplüginiň hereketine täsir etmeýär. Galan on iki ýöňkemede işlikleriň ahryndaky "**ن**" harpy düşürilip ýasalýar. "Nun" harpy düşürilen işlikleriň ahyry üstünli okalýarlar.

**Mysal üçin:**

| جَمْعٌ Köplük | تَثْنِيَةٌ Ikilik | مُفْرَدٌ Täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| لَنْ يَكْتُبُوا | لَنْ تَكْتُبَا | لَنْ يَكْتُبَ | مُذَكَّرٌ Erkek | غَائِبٌ |
| لَنْ يَكْتُبْنَ | لَنْ تَكْتُبَا | لَنْ تَكْتُبَ | مُؤَنَّثٌ Aýal | |
| لَنْ تَكْتُبُوا | لَنْ تَكْتُبَا | لَنْ تَكْتُبَ | مُذَكَّرٌ Erkek | مُخَاطَبٌ |
| لَنْ تَكْتُبْنَ | لَنْ تَكْتُبَا | لَنْ تَكْتُبِى | مُؤَنَّثٌ Aýal | |
| لَنْ نَكْتُبَ | | لَنْ اَكْتُبَ | | مُتَكَلِّمٌ |

**Işligiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi:**

| جَمْعٌ Köplük | تَثْنِيَةٌ Ikilik | مُفْرَدٌ Täklik | | |
|---|---|---|---|---|

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| لَنْ يُكْتَبُوا | لَنْ يُكْتَبَا | لَنْ يُكْتَبَ | مُذَكَّرٌ Erkek | غَائِبٌ |
| لَنْ يُكْتَبْنَ | لَنْ تُكْتَبَا | لَنْ تُكْتَبَ | مُؤَنَّثٌ Aýal | |
| لَنْ تُكْتَبُوا | لَنْ تُكْتَبَا | لَنْ تُكْتَبَ | مُذَكَّرٌ Erkek | مُخَاطَبٌ |
| لَنْ تُكْتَبْنَ | لَنْ تُكْتَبَا | لَنْ تُكْتَبِى | مُؤَنَّثٌ Aýal | |
| لَنْ نُكْتَبَ | | لَنْ أُكْتَبَ | | مُتَكَلِّمٌ |

**Üns beriň!** Başyna **لَنْ** getirilen häzirki zaman işligi degişli meşhur garaýşa görä tekidi-nefýi-istikbal bolup türkmen diline “geljek zamanyň ýoklugy” bilen terjime edilýär. **Mysal: لَنْ يَكْتُبَ** (ol ýazmakçy däl), **لَنْ يُكْتَبَ** (ol ýazylmakçy däl) ýaly.

Ýöne Ibn Hişama görä nefýi-istikbal bolup türkmen diline “nämälim geljek zamanyň ýoklugy” bilen terjime edilýär. **Mysal: لَنْ يَكْتُبَ** (ýazmaz), **لَنْ يُكْتَبَ** (ýazylmaz) ýaly.

**Häzirki zaman işliginiň ahyrynyň säkinli (mejzum) şekili**

Eger islendik häzirki zaman işliginiň başyna zazim (**جَازِمٌ**) diýilýän **لاَ، لِ، لَمَّا، لَمْ، اِنْ، مَا، مَهْمَا، مَنْ، اَىُّ، اَيْنَ، اَنَّى، مَتَى، حَيْثُمَا، اِذْمَا، اِذَامَا** goşulmalaryndan biri getirilse şol işlige “häzirki zaman işliginiň ahyry säkinli (mejzum)” görnüşi diýlip atlandyrylýar.

Sanalyp geçilen on bäş goşulmanyň her biri häzirki zaman işliginiň gönümel özüne bolan gatnaşygynda ýetirýän täsiriniň birmeňzeşdgine garamazdan olaryň diňe dört sansyndan, ýagny **لَمَّا، لَمْ، لاَ، لِ** ýaly goşulmalaryň ýerine ýetirýän wezipelerinden gürrüň ediler. Hususan-da **لَمْ** bilen **لَمَّا** häzirki zaman işliginiň ahyryny säkine (mejzum) öwürýän goşulmalaryň beýan edilýän bölüminde, **لِ** buýruk temasynda, **لاَ** bolsa inkärlik/ýokluk (nehiý) bildirip gelýän goşulmalaryň tükellenýän bölüminde töwereklebin seljeriler.

## Öten zaman işliginiň gutarnykly ýoklugy
## (جحد المطلق)

“**لَمْ**” ýokluk aňladýan goşulmasy häzirki zaman işliginiň, ýagny işlikleriň düýp hem-de gaýdym derejelerinde on dördüsiniň hem ýöňkemlerinde ulanylýar. Gönümel işlige ýetirýän täsiri barada gürrüň edilse iki sany köplük aýal jynsynyň “nun” harplary bolşy ýaly saklanýar; beýleki “nun” harplar bolsa düşürilýär; “nun” harpynyň ulanylmaýan ýöňkemelerinde bolsa soňky harpyň hereketini, ýagny otury düşürilýär.

**Mysal:**

| جَمْعٌ Köplük | تَثْنِيَةٌ Ikilik | مُفْرَدٌ Täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| لَمْ يَكْتُبُوا | لَمْ يَكْتُبَا | لَمْ يَكْتُبْ | مُذَكَّرٌ Erkek | غَائِبٌ |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| لَمْ يَكْتُبْنَ | لَمْ تَكْتُبَا | لَمْ تَكْتُبْ | مُؤَنَّثٌ Aýal | |
| لَمْ تَكْتُبُوا | لَمْ تَكْتُبَا | لَمْ تَكْتُبْ | مُذَكَّرٌ Erkek | مُخَاطَبٌ |
| لَمْ تَكْتُبْنَ | لَمْ تَكْتُبَا | لَمْ تَكْتُبِى | مُؤَنَّثٌ Aýal | |
| لَمْ نَكْتُبْ | | لَمْ اَكْتُبْ | | مُتَكَلِّمٌ |

**Işligiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi:**

| جَمْعٌ Köplük | تَثْنِيَةٌ Ikilik | مُفْرَدٌ Täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| لَمْ يُكْتَبُوا | لَمْ يُكْتَبَا | لَمْ يُكْتَبْ | مُذَكَّرٌ Erkek | غَائِبٌ |
| لَمْ يُكْتَبْنَ | لَمْ تُكْتَبَا | لَمْ تُكْتَبْ | مُؤَنَّثٌ Aýal | |
| لَمْ تُكْتَبُوا | لَمْ تُكْتَبَا | لَمْ تُكْتَبْ | مُذَكَّرٌ Erkek | مُخَاطَبٌ |
| لَمْ تُكْتَبْنَ | لَمْ تُكْتَبَا | لَمْ تُكْتَبِى | مُؤَنَّثٌ Aýal | |
| لَمْ نُكْتَبْ | | لَمْ اُكْتَبْ | | مُتَكَلِّمٌ |

**Üns beriň!** Başyna **لَمْ** ýokluk aňladýan goşulmasy getirilen häzirki zaman işligine “jahdy-mutlak” diýlip atlandyrylýar. Türkmen diline “anyk öten zamanyň” ýa-da “habarlyk goşulmaly öten zamanyň ýoklugy” bilen terjime edilýär. **Mysal: لَمْ يَكْتُبْ** (ýazmady ýa-da ýazmandyr); **لَمْ يُكْتَبْ** (ýazylmady ýa-da ýazylmandyr) ýaly.

## Henize çenli manysyny bildirýän öten zaman işliginiň ýoklugy (جحد المستغرق)

“**لَمَّا**” ýokluk bildirýän goşulmasy hem edil “**لَمْ**” goşulmasy ýaly häzirki zaman işliginiň düýp we gaýdym derejeleriniň ýöňkemlerinde getirilýär we gönümel işligiň ahyrky harpynyň hereketine täsir edýärler.

**Mysal:**

| جَمْعٌ Köplük | تَثْنِيَةٌ Ikilik | مُفْرَدٌ Täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| لَمَّا يَكْتُبُوا | لَمَّا يَكْتُبَا | لَمَّا يَكْتُبْ | مُذَكَّرٌ Erkek | غَائِبٌ |
| لَمَّا يَكْتُبْنَ | لَمَّا تَكْتُبَا | لَمَّا تَكْتُبْ | مُؤَنَّثٌ Aýal | |
| لَمَّا تَكْتُبُوا | لَمَّا تَكْتُبَا | لَمَّا تَكْتُبْ | مُذَكَّرٌ Erkek | مُخَاطَبٌ |
| لَمَّا تَكْتُبْنَ | لَمَّا تَكْتُبَا | لَمَّا تَكْتُبِي | مُؤَنَّثٌ Aýal | |
| لَمَّا نَكْتُبْ | | لَمَّا اَكْتُبْ | | مُتَكَلِّمٌ |

**Işligiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi:**

| جَمْعٌ Köplük | تَثْنِيَةٌ Ikilik | مُفْرَدٌ Täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| لَمَّا يُكْتَبُوا | لَمَّا يُكْتَبَا | لَمَّا يُكْتَبْ | مُذَكَّرٌ Erkek | غَائِبٌ |
| لَمَّا يُكْتَبْنَ | لَمَّا تُكْتَبَا | لَمَّا تُكْتَبْ | مُؤَنَّثٌ Aýal | |
| لَمَّا تُكْتَبُوا | لَمَّا تُكْتَبَا | لَمَّا تُكْتَبْ | مُذَكَّرٌ Erkek | مُخَاطَبٌ |
| لَمَّا تُكْتَبْنَ | لَمَّا تُكْتَبَا | لَمَّا تُكْتَبِى | مُؤَنَّثٌ Aýal | |
| لَمَّا نُكْتَبْ | | لَمَّا أُكْتَبْ | | مُتَكَلِّمٌ |

**Bellik:** Başyna **لَمَّا** ýokluk aňladýan goşulmasy getirilen häzirki zaman işligi "jahdy-mustagrak" diýlip atlandyrylýar Türkmen diline "ötez zamanyň ýokluk goşulmasy" bilen ýa-da "habarlyk goşulmaly öten zamanyň ýoklugy" bilen terjime edilýär. Ýöne bu ýokluk goşulmany alan işlik terjime edilende "heniz, henize çenli, häzirlikçe, şu wagta çenli, entek, şindiz" sözleriniň haýsydyr biri goşulmak arkaly amala aşyrylýar.

**Mysal:** **لَمَّا يَكْتُبْ** (henize çenli ýazmady, häzirlikçe ýazmandyr, şu wagta çenli ýazmady, henize çenli ýazmandyr, häzirlikçe ýazmady, şu wagta çenli ýazmandyr) ýaly. **لَمَّا يُكْتَبْ** (henize çenli ýazylmady, häzirlikçe ýazylmandyr, şu wagta çenli ýazylmady, henize çenli ýazylmandyr, häzirlikçe ýazylmady, şu wagta çenli ýazylmandyr) ýaly.

**Mysallar**:

1. لاَ أَعْرِفُ ماَذاَ كَتَبْتُ. لِماَذاَ لاَ نَذْهَبُ إِلَى حَدِيقَةٍ ؟
2. لِماَذاَ لاَ نَذْهَبُ إِلَى مَلْعَبٍ ؟. لِماَذاَ لاَ نَذْهَبُ إِلَى الْغُرْفَةِ ؟
3. لِماَذاَ لاَ نَذْهَبُ إِلَى مَسْبَحٍ . لِماَذاَ لاَ نَذْهَبُ إِلَى الْبَيْتِ؟
4. هَلْ تَدْخُلُ الأُخْتاَنِ الْمُتْحَفَ هَذاَ الْمَساَءَ؟ لاَ ، اَلأُخْتاَنِ لاَ تَدْخُلاَنِ الْمُتْحَفَ هَذاَ الْمَساَءَ.
5. هَلْ يَلْبَسُ الأَوْلاَدُ مَلاَبِسَهُمْ ؟ لاَ ، هُمْ لاَ يَلْبَسُونَهاَ قَبْلَ الْعِيدِ.
6. هَلْ يَكْتُبُ الصَّحَفِياَّنِ الْقِصَّةَ فِي الْمَجَلَّةِ ؟ لاَ، اَلصَّحَفِياَّنِ لاَ يَكْتُباَنِهاَ فِيهاَ.
7. هَلْ يُوَزِّعُ الْمُدِيراَنِ الْجَواَئِزَ يَوْمَ الْخَمِيسِ ؟ لاَ ، اَلْمُدِيراَنِ لاَ يُوَزِّعاَنِهاَ يَوْمَ الْخَمِيسِ.
8. هَلْ تَدْخُلُ التِّلْمِيذاَتُ الصَّفَّ ؟ لاَ ، هُنَّ لاَ يَدْخُلْنَ الصَّفَّ.
9. لاَ أَقْرَأُ الدَّرْسَ فِي الْحَدِيقَةِ . أَنْتُماَ لاَ تَعْمَلاَنِ واَجِبَكُماَ.
10. أَنْتَ لاَ تَعْرِفُ أَحْمَدَ . هِيَ لاَ تَبْحَثُ عَنِ الْمَطْعَمِ.

**Terjimesi:**
1. Näme ýazýanymy bilmeýärin. Näme üçin seýilgähe gitmeýäris?
2. Näme üçin oýun meýdançasyna gitmeýäris? Näme üçin otaga gitmeýäris?
3. Näme üçin suw howzuna gitmeýäris? Näme üçin öýe gitmeýäris?

4. Iki gyz dogan bu agşam muzeýe girýärmi? Ýok, iki gyz dogan bu agşam muzeýe girmeýär.
5. Çagalar lybaslaryny geýýärlermi? Ýok, olar ony baýramçylykdan öň geýmeýärler.
6. Iki žurnalist rowaýaty dergide ýazarmy? Ýok, iki žurnalist ony ýazmaýar.
7. Iki müdir baýraklary penşenbe güni paýladylarmy? Ýok, iki müdir olary penşenbe güni paýlamaz.
8. Gyz okuwçylar synpa girýärmi? Ýok, olar synpa girmeýär.
9. Dersi seýilgähe okamaýaryn. Ikiňiz ýumşuňyzy etmeýärsiňiz.
10. Sen Ahmedi tanamaýarsyň. Ol aýal restorany gözlemeýär.

**Geljek we häzirki zaman işliginiň ýasalyşy**

**Geljek zaman:** Geljek zaman üçin häzirki zaman işliginiň başyna “**سَ**” we “**سَوْفَ**” goşulmasy getirilýär. “**سَ**” goşulmasy has ýakyn geljek üçin, “**سَوْفَ**” goşulmasy bolsa has uzak geljekde edilmekçi işler üçin ulanylýar. Iki goşulmanyň ikisem -jak, -jek, -makçy, -mekçi görnüşinde terjime edilýärler. Işligiň ahyrynda hiç haçan hili üýtgeşme bolmaýar.

**Mysal**:

| | | | |
|---|---|---|---|
| سَأَذْهَبُ | Men gitjek | سَتَدْخُلِينَ | sen gitjek |
| سَتَشْرَبُ | Sen içjek | سَتَأْكُلِينَ | Sen iýjek |
| سَتَعْلَمُونَ | Sen biljek | سَوْفَ أَكْتُبُ | Men ýazjak, ýazmakçy |
| سَوْفَ تَعْلَمُونَ | Siz bilersiňiz | | |

**Mysallar**:

1. هَلْ كَتَبْتَ الدَّرْسَ أَمْسِ ؟ لاَ ، سَأَكْتُبُ الدَّرْسَ الْيَوْمَ.
2. لِماَذاَ لاَ تَلْبَسُ الْمَلاَبِسَ ؟ سَأَلْبَسُ الْمَلاَبِسَ حالاً.
3. هَلْ سَتَعْمَلُ الْواَجِبَ ؟ لاَ ، عَمِلْتُ الْواَجِبَ أَمْسِ.
4. أَيْنَ سَتَذْهَبُ في الْعُطْلَةِ ؟ سَأَذْهَبُ في الْعُطْلَةِ إِلَى بَلَدي.
5. سَوْفَ يَذْهَبُ في الْعُطْلَةِ إِلَى بَلَدِهِ . كَيْفَ سَوْفَ نَذْهَبُ إِلَى هُناَكَ ؟
6. سَوْفَ أَذْهَبُ بِالدَّراَّجَةِ . هَلْ سَتَتْرُكُ الأُخْتاَنِ حَقَّهُماَ فِي هَذِهِ الأَرْضِ؟
7. سَتَذْهَبُ الْمُدَرِّسَةُ مِنْ هُناَ إِلَى الْبَيْتِ مُباَشَرَةً.
8. هَلْ سَيلْعَبُ وَحْدَهُ ؟ هَلْ ستأْكُلُ وَحْدَهاَ ؟ هَلْ سَنَدْرُسُ وَحْدَناَ ؟
9. ماَذاَ سَتَأْخُذِينَ مَعَكِ فِي السَّفِينَةِ؟ ماَذاَ سَتَأْخُذاَنِ مَعَكُماَ فِي الْحَقِيبَةِ ؟
10. هَلْ سَتَخْرُجُ الأُسْرَةُ إِلَى الشاَّطِئِ الْيَوْمَ ؟ سَيَذْهَبُ زُمَلاَءُكُمْ إِلَى الْمَعْرِضِ.
11. سَنَدْخُلُ الْمَسْجِدَ ثُمَّ نُصَلِّي . سَنَشْتَرِي الأَقْلاَمَ ثُمَّ نَرْسُمُ.

**Terjimesi:**
1. Düýn dersi ýazdyňmy? Ýok, dersi bu gün ýazmakçy.
2. Näme üçin lybaslary geýmeýärsiň? Lybaslary dessine geýerin.
3. Ýumuşy etjekmi? Ýok, ýumuşy düýn etdim.

4. Rugsatda nirä gitjek? Rugsatda ýurduma gitjek.
5. Rugsatda ýurduna gitmekçi. Ol ýere nähili gitmekçi?
6. Welosipet bilen gitjek. Iki gyz dogan bu ýerdäki hakyny terk etmekçimi?
7. Mugallym bu ýerden gönümel öýe gitmekçi.
8. Ýeke özi oýnamakçymy? Ýeke özi iýmekçimi? Ýeke özümiz okamakçymy?
9. Gämide ýanyňyza näme almakçy (aýal)? Ikiňiz sumkada ýanyňyz bilen näme almakçy?
10. Maşgala bu gün deňziň boýuna çykmakçymy? Dostlaryňyz sergä gitmekçi.
11. Metjide gitmekçi soň namaz okamakçy. Galamlary satyn alyp soň surat çekmekçi.

## Gutarnykly ýoklugy bildirýän geljek zaman işligi
## (تَأْكِيدُ نَفْيِ الاِسْتِقْبَالِ)

Häzirki zaman işliginiň başyna “لَنْ” inkärlik goşulmasy getirilse işligiň ahyryny üstün (fetha) etmek bilen bilelikde anyk, gutarnykly, düýpgöter, bütinleý ýokluga öwürýär we işiň geljekde gutarnykly ýagdaýda emele gelmejekdiginiň nygtalmagyna hyzmat edýär.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| يَكْتُبُ | Ýazar, ýazýar | لاَ يَكْتُبُ | Ol ýazjak däl, ýazmaýar, ýazmakçy däl | لَنْ يَكْتُبَ | hiç haçan, düýbünden ýazmaz, asylha ýazmakçy däl |

**Ýasalyşy**: III şahs erkegiň täkligi bilen III şahs aýalyň täkligi we I şahsyň ahyrky harpy üstün okalýar.

| | |
|---|---|
| يَكْتُبُ | ýazar |
| لَنْ يَكْتُبَ | düýbünden ýazmaz (erkek III şahsyň täkligi) |
| لَنْ تَكْتُبَ | düýbünden ýazmaz (aýal III şahsyň täkligi) |
| لَنْ تَكْتُبَ | düýbünden ýazmarsyň (erkek II şahsyň täkligi) |
| لَنْ أَكْتُبَ | düýbünden ýazmaryn (I şahsyň täkligi) |
| لَنْ نَكْتُبَ | düýbünden ýazmarys (I şahsyň köplügi) |

Beýleki işliklerdäki “ن” harpy aýal jynsynda III şahsyň köplüginiň we aýal jynsynda II şahsyň köplüginiň “nun” harpyndan başgasy düşürilip ýasalýar.

**Mysal üçin:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| لَنْ يَكْتُبُوا | düýbünden ýazmazlar | لَنْ يَكْتُبْنَ | düýbünden ýazmazlar |

**Gutarnykly ýoklugy bildirýän geljek zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi**

| Köplük | Ikilik | Täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| لَنْ يَكْتُبُوا | لَنْ يَكْتُبَا | لَنْ يَكْتُبَ | III şahs | |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| لَنْ يَكْتُبُوا | لَنْ يَكْتُبَا | لَنْ يَكْتُبَ | III şahs | |
| (Olar) düýbünden ýazmazlar | (Ol ikisi) düýbünden ýazmaz | (Ol) düýbünden ýazmaz | | |
| لَنْ يَكْتُبْنَ | لَنْ تَكْتُبَا | لَنْ تَكْتُبَ | III şahs | |
| لَنْ تَكتُبُوا | لَنْ تَكْتُبَا | لَنْ تَكْتُبَ | II şahs | |
| (Siz) düýbünden Ýazmarsyňyz | (Ikiňiz) düýbünden ýazmarsyňyz | (Sen) düýbünden Ýazmarsyň | | |
| لَنْ تَكْتُبْنَ | لَنْ تَكْتُبَا | لَنْ تَكْتُبِى | II şahs | |
| لَنْ نَكْتُبَ | لَنْ نَكْتُبَ | لَنْ أَكْتُبَ | I şahs | |
| (Biz) düýbünden ýazmaýrys | (Ikimiz) düýbünden ýazmaryn | (Men) düýbünden ýazmaryn | | |

**Bellik: bu işligiň gaýdym derejesi häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi ýaly ýasalýar.**

| | | | |
|---|---|---|---|
| لَنْ يُكْتَبَ | Düýbünden (hiç haçan) ýazylmaz | لَنْ يُكْتَبُوا | Düýbünden (hiç haçan) ýazylmazlar |

**Mysallar**:

1. لَنْ أَخْرُجَ الْيَوْمَ إِلَى الْحدِيقَةِ . لَنْ أَرْجِعَ الْيَوْمَ إِلَى الْبَيْتِ.
2. لَنْ أَكْتُبَ الْيَوْمَ إِلَى صَدِيقِي . لَنْ أُساَفِرَ الْيَوْمَ إِلَى الْعاَصِمَةِ.
3. هَلْ سَتَذْهَبُ إِلَى السُّوقِ ؟ لاَ ، لَنْ أَذْهَبَ إِلَى السَّوقِ الْيَوْمَ.
4. إِلَى أَيْنَ سَتَذْهَبُ إِذَنْ ؟ سَأَذْهَبُ مُباَشَرَةً مِنْ هُناَ إِلَى الْمَكْتَبَةِ.
5. أَ لَنْ تَذْهَبَ لِلصَّلاَةِ ؟ بَلَى ، سَأَذْهَبُ.
6. أَ لَنْ تَذْهَبَ لِلإِفْطاَرِ؟ بَلَى ، سَأَذْهَبُ.
7. لَنْ يَتْرُكَ بَعْضُ الْطلاَّبِ القِرَاءَةَ.
8. اَلْبِنْتاَنِ لَنْ تَفْتَحاَ النَّواَفِذَ . اَلْوَلَداَنِ لَنْ يَلْعَباَ فِي الشاَّرِعِ.
9. اَلتِّلْمِيذاَتُ لَنْ يَلْعَبْنَ فِي الصاَّلَةِ . اَلتَّلاَمِيذُ لَنْ يَلْعَبُوا فِي الصاَّلَةِ.
10. لَنْ يَفْشَلَ الطاَّلِبُ فِي الإِمْتِحاَنِ.

**Terjimesi**:

1. Bu gün seýilgähe düýbünden çykmakçy däl. Bu gün düýbünden öýe dolanmakçy däl.
2. Bu gün dostuma düýbünden hat ýazmakçy däl. Bu gün düýbünden paýtagtda gezelenç etmekçi däl.
3. Bazara gitmekçimiň? Ýok, bu gün düýbünden bazara gitjek däl.
4. Nirä gitjek onda? Bu ýerden gönümel kitaphana gitjek.
5. Okamak üçin gitmekçi dälmiň? Tersine, gitmekçi.

6. Agzaçara gitme niýetiň barmy? Tersine, gitmekçi.
7. Käbir talyplar kitap okamagy düýbünden terk etmezler.
8. Iki gyz penjireleri düýbünden (asla) açmazlar. Iki çaga (düýpgöter) düýbünden ýolda oýnamazlar.
9. Gyz okuwçylar hiç haçan zalda oýnamazlar. Erkek okuwçylar hiç haçan zalda oýnamazlar.
10. Okuwçy synagda hiç haçan şowsuz bolmaz.

## Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi
## (الفعل المضارع للمجهول)

Häzirki zaman işliginden gaýdym derejesini ýasamak üçin häzirki zaman işligini görkezýän harpy otur, işligiň ahyrkydan öňki harpy üstün okalýar.

**Mysal**:

| | | | |
|---|---|---|---|
| يَكْتُبُ | ýazar | يُكْتَبُ | ýazylýar |
| يَشْرَبُ | içer | يُشْرَبُ | içiler |
| يَفْتَحُ | açar | يُفْتَحُ | açylar |
| يَضْرِبُ | urar | يُضْرَبُ | urlar |
| يَعْلَمُ | biler | يُعْلَمُ | biliner |
| يأْكُلُ | iýer | يُؤْكَلُ | iýiler |

Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi sözlemde getirilende öten zaman işliginiň gaýdym derejesinde bolşy ýaly ortak işliginiň ornuny sözlemde obýekt eýeleýär, has takygy subýekt bilen obýekt orunlaryny çalyşýar.

**Mysal üçin:**

| | |
|---|---|
| يَكْتُبُ التِّلْمِيذُ الدَّرْسَ | Okuwçy dersi ýazýar |
| يُكْتَبُ الدَّرْسُ | Ders ýazylýar |

Sözlemde subýekt bilen obýektiň orun çalşygy (ahyrky hereketi otur)

| | | | |
|---|---|---|---|
| بِأَعْمالِهِمْ | الْمُخْلِصِينَ | النَاسُ | يَعْرِفُ |
| Ýöneliş düşüm doldurgyjy | Doldurgyç | Ortak işlik | Häzirki zaman işligi |

| | | |
|---|---|---|
| بِأَعْمالِهِمْ | الْمُخْلِصُونَ | يُعْرَفُ |
| Ýöneliş düşüm doldurgyjy | Ortak işligiň gaýdymy | Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi |

يَعْرِفُ النَاسُ الْمُخْلِصِينَ بِأَعْمالِهِمْ

Ynsanlar yhlasly kişileri amallary bilen tanaýarlar.

يُعْرَفُ الْمُخْلِصُونَ بِأَعْمالِهِمْ

Yhlaslylar amallary bilen tanalýarlar.

| بِأَعْماَلِهِمْ | الْمُخْلِصِينَ | يَعْرِفُونَ | اَلناَسُ |
|---|---|---|---|
| Ýöneliş düşüm doldurgyjy | Doldurgyç | Häzirki zaman işligi | Sözlemiň eýesi |

| بِأَعْماَلِهِمْ | يُعْرَفوُنَ | اَلْمُخْلِصُونَ |
|---|---|---|
| Ýöneliş düşüm doldurgyjy | Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi | Eýäniň ornuna geçen obýekt |
| Sözlemiň habary (işlik sözlemi) | | Sözlemiň eýesi |

**Mysallar**:

1. يَنْصُرُ المُعَلِّمِينَ الطَّالِبِينَ . يُنْصَرُ الطَّالِبُونَ.

2. عَرَفْناَ كَيْفَ يَحْفُرُ الْمُهَنْدِسُونَ الْآبَارَ . عَرَفْناَ كَيْفَ تُحْفَرُ الْآبَارُ.

3. فَهِمْناَ كَيْفَ يَجْمَعُ الصَّحَفِيُّونَ الْأَخْبَارَ . فَهِمْناَ كَيْفَ تُجْمَعُ الْأَخْبَارُ.

4. فَحَصَ الطَّبِيبُ الْمُدَرِّسِينَ فِي الْمُسْتَشْفَى . اَلْمُدَرِّسُونَ يُفْحَصُونَ هُناَكَ.

5. تَنْصَحُ الْمُعَلِّمَةُ التِّلْمِيذاَتِ . التِّلْمِيذاَتُ يُنْصَحْنَ.

6. تَشْكُرُ الْمُدِيرَةُ الطاَّلِبَتَيْنِ . اَلطاَّلِبَتاَنِ تُشْكَراَنِ.

7. يَكْسِبُ الْفَرِيقُ الْمُباَرَاَةَ فِي آَخِرِ لَحْظَةٍ . تُكْسَبُ الْمُباَرَاَةُ فِي آَخِرِ لَحْظَةٍ.

8. يُؤْخَذُ الْكِتاَباَنِ . تُفْهَمُ الْقِصَّتاَنِ . يُتْرَكُ الْعَمَلُ لِلصَّلاَةِ.

9. تَشْرَحُ الْأُسْتاَذَةُ الدَّرْسَيْنِ ز يُشْرَحُ الدَّرْساَنِ.

**Terjimesi:**

1. Mugallymlar talyplara ýardam berýär. Talyplara ýardam edilýär.
2. Inženerleriň guýulary nähili gazýandygyny öwrendik (bildik). Guýularyň nähili gazylýandygyny öwrendik.
3. Žurnalistleriň habarlary nähili jemleýändiklerini bildik. Habarlaryň nähili jemlenýändigini bildik.
4. Lukman hassahanada mugallymlary barlagdan geçirdi. Mugallymlar ol ýerde barlag edilýärler.
5. Mugallym gyz okuwçylara nesihat edýär. Gyz okuwçylara nesihat edilýär.
6. Müdir iki okuwça minnetdarlygyny bildirýär. Iki okuwça minnetdarlyk bildirildi.
7. Topar oýnuň ahyrynda ýeňiş gazandy. Oýnuň ahyrynda ýeňiş gazanyldy.
8. Iki kitap alynýar. Iki hekaýa düşünilýär. Iş namaz üçin terk edilýär.
9. Mugallym iki dersi düşündirýär. Iki ders düşündirilýär.

### Öten zaman işliginiň ýoklugyna degişli berkidiji mysallar
### (الجحد المطلق)

**Häzirki zaman işliginiň ahyrky harpynyň säkin (jezim) edilmegi bilen ýasalýan işlikler. Öten zaman işliginiň gutarnykly ýoklugyny bildirýän şekiliniň (الجحد المطلق) sözlemlerde ulanylyşy:** Häzirki zaman işliginiň başyna “لَمْ” goşulmasy getirilip, işligiň ahyrky harpynyň säkin (jezim) edilmegi bilen ýasalýar. Işligiň

manysyny öten zamanyň ýokluk formasyna öwürýär. Islendik iş-hereketiň şu wagta çenli amala aşmandygyny we mundan beýläk hem bolmajakdygyny alamatlandyrýar. Häzirki zaman işliginiň başyna getirilen inkärlik goşulmasynyň saýasynda işlikde üç sany üýtgeşme bolup geçýär:

**a.** Işligiň manysy ýokluga öwrülýär. Bu ýokluk hemişelik we üýtgewsiz häsiýete eýe bolýar.

**b.** Işligiň ahyrky harpy säkinli (jezimli) ýagdaýda ýazylýar.

**ç.** Häzirki zamanyň işliginiň öňüne inkärlik goşulmasynyň goşulmagy bilen ýasalandygyna garamazdan öten zaman manysyny bildirýär.

| | | | |
|---|---|---|---|
| يَكْتُبُ | Ýazýar | لَمْ يَكْتُبْ | Ýazmady |
| يَفْتَحُ | Açýar | لَمْ يَفْتَحْ | Açmady |
| يَذْهَبُ | Gidýär | لَمْ يَذْهَبْ | Gitmedi |

Öten zaman işliginiň ýoklugy ikilik we köplüklerde sözüň ahyryna goşulyp gelýän “nun” (ن) harpynyň düşürilmegi bilen ýasalýar. Düşürilen “nunuň” deregine “elif” harpy ýazylýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| يَكْتُبُونَ | ýazýarlar | لَمْ يَكْتُبُوا | ýazmadylar |

Aýal jynsynda II şahsyň täkligindäki (ن) harpy düşürilýär.

| | | | |
|---|---|---|---|
| تَكْتُبِينَ | ýazýarsyň | لَمْ تَكْتُبِي | ýazmadyň |

Aýal jynsynyň köplük sanlaryndaky (ن) harpy bolşy ýaly saklanýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| يَكْتُبْنَ | ýazýarlar | لَمْ يَكْتُبْنَ | ýazmadylar |

Säkinli häzirki zamandan anyklyk (tagryf) harpyna geçiş astyn bilen ýasalýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| لَمْ أَكْتُبِ الْواجِبَ | ýumuşy ýazmadym | لَمْ يَلْعَبِ الْكُرَةَ | Top oýnamady |

“ماَ كَتَبَ” işligi erkek jynsynyň III şahsynyň şu wagta çenli ýazmandygyny, “ لَمْ يَكْتُبْ” işlgili hem geçmişde III şahsyň ýazmandygyny aňladýar. Emma “ماَ” ýokluk bildirýän goşulmasynyň deregine “لَمْ” ýokluk aňladýan goşulmasy giňden ulanylýar.

**Öten zaman işliginiň ýokluk şekiliniň ýöňkemede üýtgeýşi**

| Köplük | Ikilik | Täklik | |
|---|---|---|---|
| لَمْ يَكْتُبُوا | لَمْ يَكْتُبَا | لَمْ يَكْتُبْ | III şahsyň erkegi |
| لَمْ تَكْتُبْنَ | لَمْ تَكْتُبَا | لَمْ تَكْتُبِي | III şahsyň aýaly |
| Olar ýazmady | Ol ikisi ýazmady | Ol ýazmady | |
| لَمْ تَكْتُبُوا | لَمْ تَكْتُبَا | لَمْ تَكْتُبْ | II şahsyň erkegi |
| لَمْ تَكْتُبْنَ | لَمْ تَكْتُبَا | لَمْ تَكْتُبِي | II şahsyň aýaly |
| Siz ýazmadyňyz | Ikiňiz ýazmadyňyz | Sen ýazmadyň | |
| لَمْ نَكْتُبْ | لَمْ نَكْتُبْ | لَمْ أَكْتُبْ | I şahsyň täkligi we köplügi |

| | | | |
|---|---|---|---|
| Biz ýazmadyk | Ikimiz ýazmadyk | Men ýazmadym | |

**Mysallar:**

| | |
|---|---|
| هَلْ نَفَعَ الْماَلُ صاَحِبَهُ ؟ | Mal eýesine peýda berdimi? |
| لاَ ، اَلْماَلُ لَمْ يَنْفَعْ صاَحِبَهُ. | Ýok, mal eýesine peýda bermedi. |
| لَمْ أَذْهَبْ أَمْسِ إِلَى الْمَدْرَسَةِ. | Düýn mekdebe gitmedim. |
| هَلْ نَجَحَ الشاَّباَّنِ فِي حَياَتِهِماَ؟ | Iki ýaş durmuşlarynda üstünlik gazandymy? |
| لاَ ، اَلشاَّباَّنِ لَمْ يَنْجَحاَ فِي حَياَتِهِماَ. | Ýok, iki ýaş durmuşlarynda üstünlik gazanmady. |
| هَلْ فَشِلَ الْمُجْتَهِدُونَ فِي عَمَلِهِمْ ؟ | Işeňňirler işlerinde şowsuz boldularmy? |
| لاَ ، أَلْمُجْتَهِدُونَ لَمْ يَفْشَلُوا فِي عَمَلِهِمْ. | Ýok, işeňňirler işlerinde şowsuz bolmady. |
| أَنْتُمْ لَمْ تَذْهَبُوا أَمْسِ إِلَى الْحَدِيقَةِ. | Siz düýn mellege gitmediňiz. |
| أَنْتِ لَمْ تَغْسِلِي مَلاَبِسَكِ. | Sen lybaslaryňy ýuwmadyň. |
| أَ لَمْ تَسْمَعُوا الْخُطْبَةَ ؟ | Hutbany eşymediňizmi? |
| لَمْ يَذْهَبِ الْوَلَدُ إِلَى الْمَدْرَسَةِ لأَنَّهُ مَرِيضٌ. | Çaga mekdebe gitmedi, çünki ol syrkaw. |
| طَرَقْتُ الْباَبَ كَثِيراً وَ لَكِنْ لَمْ يَفْتَحْهُ أَحَدٌ. | Gapyny köp kakdym, ýöne ony hiç kim açmady. |
| أَنْتُمْ لَمْ تَقْرَأُوا كُلَّ الْقِصَّةِ. | Siz kyssaýny beýdan-başa okamadyňyz. |
| لَمْ يَكْتُبِ الْواَجِبَ فِي الصَّفِّ. | Ol ýumuşy synpda ýazmady. |

## Öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesi

**(الجحد المطلق للمجهول)**

Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejeleri bilen birmeňzeş galypda ýazylýar. Işligiň başyna “**لَمْ**” getirilýär. Aýal jynsynyň köplüginde ulanylýan “nun” harplaryndan başga “nun” harplary düşürilýär.

| | | | |
|---|---|---|---|
| يَكْتُبُ | ýazýar → | لَمْ يُكْتَبْ | ýazylmady |
| يَفْتَحُ | açýar → | لَمْ يُفْتَحْ | açylmady |

**Mysallar**:

| | |
|---|---|
| لَمْ يُكْتَبُوا إِلى الْمَدْرَسَةِ صَباَحاً. | Ir bilen mekdebe ýazylmadylar. |
| هَلْ شَرِبَتِ الأُمُّ الدَّواءَ ؟ | Eje dermany içdimi? |
| لاَ ، لَمْ يُشْرَبِ الدَّواءُ. | Ýok, derman içilmedi. |

### Öten zaman işliginiň häzire çenli edilmändigini bildirýär ýoklugyna degişli berkidiji mysallar

**(الجحد المستغرق)**

Häzirki zaman işliginiň başyna öten zaman işliginiň ýoklugyny bildirýän goşulmasy bolan “**لَمْ**” deregine “**لَمَّا**” getirilen ýagdaýynda häzirki zaman işligi säkin (jezim) bilen ýazylýar, manysy bolsa öten zamana, geçmişe öwrülýär. Islendik iş-hereketiň öten zamanda şu wagta çenli amala aşmandygyny bildirýär. Ýöne bu ýokluk gepleşigiň başlanmagy bilen aradan aýrylýar. Türkmen dilinde “häzire çenli ýa-da häzirlikçe, -mady, -medi görnüşinde terjime edilýär.

| | | | |
|---|---|---|---|
| لَمْ يَكْتُبْ | ýazmady | لَماَّ يَكْتُبْ | (şu wagta çenli) hiç hili ýazmady. |
| لَمْ يَفْتَحْ | açmady | لَماَّ يَفْتَحْ | häzirlikçe açmady |
| لَمْ يَذْهَبْ | gitmedi | لَماَّ يَذْهَبْ | häzirlikçe gitmedi |

Öten zaman işliginiň “jahdy-mustagragyň” (**الجحد المستغرق**) ýoklugynyň gaýdym derejesi “jahdy-mutlagyňky” (**الجحد المطلق**) ýaly ýasalýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| لَمْ يُكْتَبْ | ýazylmady | لَمَّا يُكْتَبْ | häzirlikçe ýazylmady |

Ýöňkemede üýtgeýşi tablisada edil ötem zamanyň ýoklugy ýaly ýasalýar.

**Mysallar:**

| | |
|---|---|
| لَماَّ يَرْجِعْ واَلِدِي مِنَ السَّفَرِ. | Kakam häzirlikçe iş saparyndan dolanmady. |
| أَخَذْتُ الْكِتابَ وَ لَماَّ أَقْرَأْهُ. | Kitaby aldym we häzirlikçe ony okamadym. |
| سَرَقَ اللِّصُّ الدَّراَهِمَ وَ لَماَّ يَصْرِفْهاَ. | Ogry dirhemleri ogurlady we häzirlikçe olary harçlamady. |
| بَنَى الأَمِيرُ قَصْراً وَ لَماَّ يَسْكُنْهُ. | Buýruk saraý gurdy we häzire çenli oňda ýaşamady. |
| لَماَّ يَنْزِلِ الثَّلْجُ. | Häzire çenli gar ýagmady. |
| لَماَّ يَعْمَلُوا فِي الْمَصْنَعِ. | Häzire çenli fabrikda işlemediler. |
| لَماَّ يَعْمَلْنَ فِي الْمَصْنَعِ. | Häzire çenli fabrikda işlemediler (aýal) . |
| لَماَّ تَعْمَلاَ فِي الْمَصْنَعِ. | Ikiňiz häzire çenli fabrikda işlemediňiz. |
| اَلْوَلَداَنِ لَماَّ يَلْعَباَ فِي الْحَدِيقَةِ. | Iki çaga häzire çenli mellekde oýnamady. |
| اَلْبِنْتاَنِ لَماَّ تَلْعَباَ فِي الْحَدِيقَةِ. | Iki gyz häzire çenli mellekde oýnamady. |

**Bellik:** “**لَماَّ**” goşulmasy öten zaman işliginiň öňüne gelen ýagdaýynda “haçan-da”, “-e bolanda”, “-en”, “-an wagty” manysyny bildirýär:

| | |
|---|---|
| لَماَّ رَجَعَ مِنَ الْمَدْرَسَةِ يَأْكُلُ طَعاَمَهُ. | Mekdepden gelen wagty naharyny iýer. |
| لَماَّ حَضَرَ إِلَى الْبَيْتِ يَكْتُبُ دَرْسَهُ. | Öýe gelen wagty, gelende dersini ýazar. |

| | |
|---|---|
| لَماَّ لَعِبُوا فِي الْحَدِيقَةِ يَفْرَحُونَ. | Mellekde oýnanlarynda begenerler. |

**III şahsyň buýruk şekili**
**(أمر الغائب)**

**III şahsy bildirýän işligiň buýruk formasynyň ýasalyşy:** Häzirki zaman işliginiň başyna "لِ" goşulmasy getirilip ahyrky harpy jezm edilýär. Aýal jynsynyň köplügi bildirýän "ن" harpyndan beýleki ýöňkemelerdäki "ن" harplar düşürilip ýazylýar.

| Köplük | Ikilik | Täklik | |
|---|---|---|---|
| لِيَكْتُبُوا | لِيَكْتُبَا | لِيَكْتُبْ | III şahs |
| لِيَكْتُبْنَ | لِتَكْتُبَا | لِتَكْتُبْ | III şahs |
| (olar) ýazsynlar | (ol ikisi) ýazsyn | ol ýazsyn | |

III şahsy görkezýän işligiň başyna "ثُمَّ – وَ – فَ" harplaryndan biri getirilse "lam" harpy säkinli (jezimli) ýa-da hereketsiz okalýar we bu harplar bilen bilelikde bitewi bogun ýaly edilip aýdylýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| ثُمَّ لْيَكْتُبُوا | soň ýazsynlar | وَلْيَكْتُبْ | we ýazsyn |
| فَلْيَكْتُبْ | şonuň yzysüre (dessine, yzyndan) ýazsyn | | |

**III şahsyň buýrugynyň gaýdym derejesiniň ýasalyşy**
**(أمر الغائب للمجهول)**

Ötem zaman işliginiň ýoklugynyň ýasalyşy ýaly amala aşyrylýar. Häzirki zaman işliginiň başyna ýoklugy we inkärligi bildirýän "لَمْ" goşulmasynyň deregine "لِ" buýruk beriji goşulma getirilýär.

**Mysal üçin:**

| | |
|---|---|
| لِيُكْتَبْ | ýazylsyn |
| لِيُكْتَبْنَ | ýazylsynlar (aýal) |
| فَلْيُكْتَبْ | şonuň yzysüre, (dessine, yzyndan) ýazylsyn |
| وَلْيُكْتَبُوا | we ýazylsynlar |

Kä halatlarda I şahsyň köplüginiň başyna "buýruk lamy" getirilip, buýruk şekili ýasalýar. Bu ýagdaýda işlik höweslendirme bildirip gelýär. Mysal üçin: لِنَكْتُبْ ýazalyň, لِنَذْهَبْ gideliň, وَلْنَسْأَلْ soralyň ýaly.

**Mysallar**:

| | |
|---|---|
| يَلْعَبُ خاَلِدٌ – لِيَلْعَبْ خاَلِدٌ. | Halyt oýnaýar – Halyt oýnasyn. |
| لَمْ يَكْتُبْ أَحْمَدُ الدَّرْسَ فَلْيَكْتُبْهُ. | Ahmet dersi ýazmady, dessine ýazsyn. |
| لَمْ تَكْتُبْ خَدِيجَةُ دَرْسَهاَ. | Hatyja dersini ýazmady. |

| | |
|---|---|
| لَمْ يَذْهَبْ صادِقٌ إِلَى الْمَدْرَسَةِ فَلْيَذْهَبْ. | Sadyk mekdebe gitmedi, dessine gitsin. |
| لِتَحْفَظْ نَفْسَهاَ. | Ol (aýal) özüni gorasyn. |
| لِيَكْتُبُوا وَظِيفَتَهُمْ. | Wezipelerini ýazsynlar. |
| لِيَقْرَأَنَ الأَخْبارَ فِي الْجَرِيدَةِ وَلْيَفْهَمْنَهاَ. | Gazetdäki habarlary okasynlar we olary seljersinler. |
| لِنَلْعَبْ كُرَةَ الْقَدَمِ غَداً. | Ertir futbol oýnalyň. |
| لِنَقْرَأْ هَذاَ الْكِتاَبَ لأَنَّهُ مُفِيدٌ. | Bu kitaby okalyň çünki peýdaly. |
| لِيَفْتَحْ عَلِيٌّ النَّافِذَةَ. | Aly penjiräni açsyn. |
| لِتُفْتَحِ النَّوافِذُ. | Penjireler açylsyn |

**Buýruk şekiliniň ýasalyşy**
**(امر الحاضر)**

**II şahsyň buýruk şekiliniň ýasalyşy:** Häzirki zaman işliginiň II şahs formasynyň başyndaky häzirki zaman harpy düşürilýär. Häzirki zamany bildirýän (muzaragat) harpy düşürilenden soň saklanyp galan başdaky harp säkin (jezimli) däl bolsa başyna hiç hili alamat getirilmeýär. Emma galan başdaky harp säkin (jezimli) bolsa okamak üçin başyna hemze getirilýär. Bu hemze işligiň orta harpynyň hereketine görä hereketlenýär. Üç harply işligiň orta harpy oturly bolsa buýruk işliginiň başyna oturly hemze (أُ), üç harply işligiň orta harpynyň hereketi üstün ýa-da astyn bolsa buýruk işliginiň başyna astynly hemze (إِ) goşulýar. Üstün bilen hereketlemek bolmaýar. Ahyrky harp eýelik düşümde (säkin) edilip ýazylýar.

**Mysallar**:

| | | | |
|---|---|---|---|
| يَكْتُبُ | ýazýar | أُكْتُبْ | ýaz |
| يَنْصُرُ | ýardam berýär | أُنْصُرْ | ýardam ber |
| يَفْتَحُ | açýar | اِفْتَحْ | aç |
| يَضْرِبُ | urýar | اِضْرِبْ | ur |

**Buýrugyň şekiliniň ýöňkemede üýtgeýşi**

| **Köplük** | **Ikilik** | **Täklik** | |
|---|---|---|---|
| أُكْتُبُوا | أُكْتُبَا | أُكْتُبْ | II şahs |
| أُكْتُبْنَ | أُكْتُبَا | أُكْتُبِي | II şahs |
| (Siz) ýazyaň | (Ikiňiz) ýazyň | (Sen) ýaz | |
| | | | |
| **Köplük** | **Ikilik** | **Täklik** | |
| اِضْرِبُوا | اِضْرِباَ | اِضْرِبْ | II şahs |
| اِضْرِبْنَ | اِضْرِباَ | اِضْرِبِي | |
| (Siz) uruň | (Ikiňiz) uruň | (Sen) ur | |

**Bellik:** Öten zaman işliginiň başyndaky harpy hemze bolan أَكَلَ ـُ (iýdi) أَمَرَ ـُ (buýruk etdi) أَخَذَ ـُ (aldy) ýaly işlikleriň buýruk formasy (أُأْكُلْ) görnüşinde aýdylmaýar. Iki hemze aýdylanda kynçylyk ýüze çykýandygy sebäpli hemzeli bölek düşürilýär: (كُلْ = iý). Gelip çykan işlik ýöňkemede üýtgedilýär. Aýal jynsynyň köplügi bildirip gelýän "nun" harpyndan beýleki "nun" harplary haçan-da işlik ýöňkemede üýtgedilende düşürilýärler. **Mysal üçin:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| كُلُوْا | كُلاَ | كُلْ | II şahs |
| كُلْنَ | كُلاَ | كُلِي | II şahs |
| siz iýiň | ikiňiz iýiň | sen iý | |
| خُذْ هَذِهِ النقود مَعَكَ. | | Bu puly ýanyňa al. | |

Buýruk formasynyň gaýdym derejesi häzirki zaman işliginiň başyna "لِ" harpy getirilip, soňunyň säkinli (mejzum) edilmegi bilen ýasalýar. Beýleki işlik formalaryndan tapawutlylykda I şahsyň (mütekellimiň) hem gaýdym formasy (meçhuly) ýasalýar.

| **Köplük** | **Ikilik** | **Täklik** | |
|---|---|---|---|
| لِتُكْتَبُوْا | لِتُكْتَبَا | لِتُكْتَبْ | II şahs |
| لِتُكْتَبْنَ | لِتُكْتَبَا | لِتُكْتَبِي | II şahs |
| (Siz) ýazylyň | (Ikiňiz) ýazylyň | (Sen) ýazyl | |
| لِنُكْتَبْ<br>(Biz) ýazylalyň | لِنُكْتَبْ<br>(Ikimiz) ýazylalyň | لأُكْتَبْ<br>(Men) ýazylaýyn | I şahs |

**Mysallar:**

| | |
|---|---|
| لِتُكْتَبِ الْوَظِيفَةُ فِي وَقْتِهاَ. | Ýumuş wagtynda ýazylsyn. |
| اِفْتَحْ كِتاَبَكَ وَاقْرَأْهُ. | Kitabyňy aç we ony oka. |
| اِجْلِسْ مَكاَنَكَ. | Ýeriňe otur. |
| اِقْرَأْ واَجِبَكَ. | Ýumuşyňy oka. |
| اِغْسِلِي الثِّياَبَ. | Lybaslary ýuw. |
| اِعْمَلاَ الْواَجِبَ. | Ikiňiz ýumuşy ediň. |
| اِفْحَصاَ الْمَرِيضَةَ. | Syrkawy barlagdan geçiriň. |
| خُذْنِي مَعَكَ إِلَى الْحَفْلِ. | Çärä meni ýanyňa al (meni äkit) . |
| اِذْهَبْ هُناَكَ ياَ زَكَرِياَّ. | Ol ýere git eý,, Zekeriýýa! |
| اُسْكُتْ أَنْتَ أَناَ أَسْأَلُ أَحْمَدَ. | Sen gürleme, men Ahmedden soraýaryn. |
| أُنْظُرْ , اَلإِماَمُ يَدْخُلُ الْمَسْجِدَ. | Seret, ymam metjide girýär. |
| اِشْرَبِ الدَّواَءَ أَوَّلاً ثُمَّ اشْرَبِ الْماَءَ ثاَنِياً. | Öňinçä dermany iç, ikinji bolup (soň) suwy iç. |
| اِحْفَظِي نَفْسَكِ ياَ بِنْتِي وَاقْرَئِي الْقُرْآنَ. | Özüňi gora, eý, gyzym we Kuran oka. |
| اِرْحَمْنَ الْفُقَراَءَ. | Pukaralara merhamet ediň (aýal). |

| | |
|---|---|
| اِرْحَمُوا الْفُقَرَاءَ. | Pukaralara merhemet ediň (erkek). |
| اِرْكَبْنَ السَّيَّارَاتِ. | Ulaglara mümüň (aýal) |

**III şahs buýruk şekiliniň ýoklugy**

| | | |
|---|---|---|
| لاَ يَكْتُبُوا | لاَ يَكْتُبَا | لاَ يَكْتُبْ |
| لاَ يَكْتُبْنَ | لاَ تَكْتُبَا | لاَ تَكْتُبْ |
| (Olar) ýazmasyn | (Ol ikisi) ýazmasyn | (Ol) ýazmasyn |

Öň geçilen temalardan mälim bolşy ýaly لِيَكْتُبْ (ýazsyn) diýmekligi bildirip gelýär. Onuň ýokluk formasy bolan “ýazmasyn” diýmek üçin häzirki zaman işliginiň başyna inkär edýän we ýoklugy bildirýän “لاَ” getirilip, işligiň ahyrky harpy säkinli (jezm) edilip ýazylýar.

**Gaýdym derejesiniň ýasalyşy** öten zaman işliginiň ýoklugynyň gaýdym derejesiniň ýasalyşy ýaly amala aşyrylýar. Diňe işligiň başyna inkär etmegi alamatlandyýan “لاَ” harpy getirilýär.

**Mysal üçin:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| لاَ يُكْتَبْ | Ýazylmasyn (erkek) | لاَ يُكْتَبْنَ | Ýazylmasynlar (aýallar) |
| لاَ يُكْتَبُوا | ýazylmasynlar (erkekler) | لاَ نُكْتَبْ | Ýazylmalyň |

**Mysallar:**

| | |
|---|---|
| لاَ يَذْهَبْ بَعْدَ شَهْرٍ. | Bir aýdan soň gitmesin. |
| لاَ يَضْرِبِ الْوَلَدُ الْحَيَوَانَ. | Çaga haýwanlary urmasyn. |
| لاَ يَسْرِقِ الرَّجُلُ الأَمْوَالَ. | Adam mallary ogurlamasyn. |
| لاَ يَكْذِبِ الْوَلَدُ عَلَى أُمِّهِ. | Çaga ejesine ýalan sözlemesin. |
| لاَ يَكْسَلُوا فِي الْعَمَلِ. | Işde ýaltaçylyk etmesinler. |
| اَلتَّلاَمِيذُ لاَ يَلْعَبُوا فِي الشَّارِعِ. | Okuwçylar köçelerde oýnamasynlar. |
| اَلْمُعَلِّمُ لاَ يَغْضَبْ عَلَى الطَّالِبِ. | Mugallym okuwça gaharlanmasyn. |
| الْعَامِلاَتُ لاَ يَأْخُذْنَ الْمِفْتَاحَ. | Işçiler açary almasynlar. |
| عَائِشَةُ لاَ تَتْرُكِ الْقِرَاءَةَ. | Äşe okamany taşlamasyn. |
| لاَ تُفْتَحِ النَّوَافِذُ. | Penjireler açylmasyn. |

## II şahsyň buýrugynyň ýoklugy

**Buýrugyň ýoklugynyň ýasalyşy:** Häzirki zaman işliginiň II şahs ýöňkemesiniň başyna inkär etmegi bildirýän “لاَ” harpy getirilip, ahyrky harpy säkin (jezim) ýazylmak arkaly ýasalýar. Aýal jynsynda II şahsyň köplügini alamatlandyrýan “nun” harpyndan beýleki “ن” harplar düşürilip ýazylýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| لاَ تَكْتُبُوا | لاَ تَكْتُبَا | لاَ تَكْتُبْ | II şahs |
| لاَ تَكْتُبْنَ | لاَ تَكْتُبَا | لاَ تَكْتُبِي | II şahs |
| (siz) ýazmaň | (Ikiňiz) ýazmaň | (Sen) ýazma | |

Gaýdym derejesinde hiç hili üýtgeşme bolmaýar:

| | | | |
|---|---|---|---|
| لاَ تُكْتَبُوْا | ýazylmaň | لاَ تُكْتَبْ | ýazylma |

**Mysallar**:

| | |
|---|---|
| تَفْتَحُ النَّافِذَةَ – لاَ تَفْتَحِ النَّافِذَةَ. | Penjiräni açýarsyň – Penjiräni açma. |
| لاَ تَخْرُجْ مِنَ الْبَيْتِ فِي الْبَرْدِ. | Sowukda öýden çykma. |
| لاَ تَذْهَبْ قَبْلَ يَوْمَيْنِ. | Iki günden öň (iki güne çenli) gitme. |
| لاَ تَجْلِسُوا هُنَاكَ. | Ol ýerde oturmaň. |
| لاَ تَنْهَرْنَ الْفُقَرَاءَ. | Pukaralara azar bermäň |
| لاَ تَتْرُكِي صَدِيقَتَكِ وَحِيدَةً. | Dostuny ýekeözini goýma. |
| لاَ تَطْرُدُوا الأَوْلاَدَ مِنَ الْحَدِيقَةِ. | Çagalary howludan kowmaň. |
| لاَ تَقْطَفْنَ الأَزْهَارَ مِنْ فَضْلِكَ | Haýyş, çeçekleri goparmaň. |
| لاَ تُقْطَفِ الأَزْهَارُ. | Çeçekler goparylmasyn. |
| لاَ تَكْسَلْ – لاَ تَغْضَبْ وَ لاَ تَيْأَسْ مِنْ رَحْمَةِ اللهِ. | Ýaltaçylyk etme – gaharlanma we Allanyň rehmetinden umydyňy kesme. |

**Güýçlendiriji lam (لام التوكيد) we güýçlendiriji nun (نون التوكيد) harplary**

Ýokluk aňlatmaýan häzirki zaman işlikleriniň başyna manyny güýçlendirmek we aýdyljak bolýan zady nygtamak üçin getirilýän üstünli “لَ” harpy “güýçlendiriji lam” diýlip atlandyrylýar.

| | |
|---|---|
| إِنَّا لَنَنْصُرُ رُسُلَنَا.. | Bigüman biz pygamberlerimize elbetde ýardam bereriz. |

Manyny güýçlendirmek üçin ahyryna üstünli we şeddeli nun “نَّ” (güýçlendiriji nun) getirilýär. Bu goşulma duýgy taýdan güýçli, edebi çeperçiligi (belagaty) ýokary bolan aňlatmalarda ulanylýar.

| | |
|---|---|
| لَنَكْتُبَنَّ | Elbetde (ikuçsyz, hökman) ýazarys. |

| | |
|---|---|
| كَلاَّ لَيُنْبَذَنَّ فِي الْحُطَمَةِ. | Ýok! Kasam bolsun, ol hökman, hutama taşlanar. |
| Işligiň gaýdym derejesi | |

Güýçlendiriji nun harpyna birigip gelýän häzirki zaman işligini geljek zamana öwürýär.

| | | | |
|---|---|---|---|
| لَيَقْرَأَنَّ | Elbetde okar | لَيَنْجَحَنَّ | Hökman başarar |

Güýçlendiriji “nun” harpynyň ahyryna goşuluşyp gelýän häzirki zaman işliginiň tękliginiň ahyrky harpyny üstüne öwürýär. Köplük wawy düşürilip otur, II şahsyň tękligindäki “ýa” harpy düşürilip onuň deregine astyn ýazylýar. Aýal jynsynyň köplük “nun” harpyndan beýleki ýöňkemelerdäki ikilik we köplüklere mahsus nun harpy, güýçlendiriji nun getirilen halatynda düşürilip ýazylýarlar. Aýal jynsynyň köplük “nun” harpy bilen güýçlendiriji “nun” harpynyň arasyna “elif” harpy getirilýär:

Häzirki zaman işliginiň şeddeli güýçlendiriji “nun” harpy bilen ýöňkemede üýtgeýşi

| **Täklik** | **Ikilik** | **Köplük** | |
|---|---|---|---|
| لَيَفْعَلَنَّ | لَيَفْعَلاَنِّ | لَيَفْعَلُنَّ | III şahs |
| Elbetde ol eder | Elbetde ol ikisi eder | Elbetde olar eder | |
| لَتَفْعَلَنَّ | لَتَفْعَلاَنِّ | لَيَفْعَلْنانِّ | III şahs |
| لَتَفْعَلَنَّ | لَتَفْعَلاَنِّ | لَتَفْعَلُنَّ | II şahs |
| Elbetde sen edersiň | Elbetde ikiňiz edersiňiz | Elbetde siz edersiňiz | |
| لَتَفْعَلِنَّ | لَتَفْعَلاَنِّ | لَتَفْعَلْنانِّ | II şahs |
| لأَفْعَلَنَّ | لَنَفْعَلَنَّ | لَنَفْعَلَنَّ | I şahs |
| Elbetde men ederin | Elbetde ikimiz ederis | Elbetde biz ederis | |

Görnüşi ýaly güýçlendiriji nun harpynyň hereketi aýal jynsyny bildirýän ikilik we köplük ýöňkemede “astyn”, beýlekileriňkide bola üstün görnüşinde ýazylýar. Aýal jynsynda II şahsyň tękligindäki we erkek jynsynyň köplügindäki uzyn çekimliler gysgaldylýar. Ýagny “ين” we “ون” düşürilýär. Aýal jynsynyň köplüginde bolsa işligiň ahyryna elif ýazylýar.

Güýçlendiriji “lam” harpy özbaşdak ýazylýar, ýöne güýçlendiriji nun goşulmasy “إمَّا” “-sa, -se”, “لَ” hökmanylyk bildirýän goşulmalaryň biri bilen bilelikde ýazylýarlar.

| | |
|---|---|
| فَإِمَّا تَثْقَفَنَّهُمْ فِي الْحَرْبِ... | Eger olary söweşde ele salsaň. |
| يَا بَنِي آدَمَ إِمَّا يَأْتِيَنَّكُمْ رُسُلٌ مِنْكُمْ... | Eý, Adamzat! Size öz içiňizden pygamberler gelse. |
| ... إِمَّا يَبْلُغَنَّ عِنْدَكَ الْكِبَرَ أَحَدُهُمَا أَوْ كِلاَهُمَا[10]... | Eger ol ikisinden (eje we kakadan) biri ýa-da ikisem seniň ýanynda gojasalar. |

Güýçlendiriji “nun” harpy häzirki zaman işliginiň başynda “لَ” harpy bilen ulanylsa hökmany suratda ikuçlylygy alamatlandyryp gelýär.

| | |
|---|---|
| لَأَضْرِبَنَّكَ ! | Seni (elbetde) ýenjerin! |
| لَنُؤْمِنَنَّ لَكَ. | Saňa ikuçsyz ynanýarys. |
| وَلَنَسْأَلَنَّ الْمُرْسَلِينَ. | Elbetde pygamberlerden hem sorarys (soraga çekeris). |

**لا bilen güýçlendirilen ýoklugyň buýruk şekili ýasalýar.**

| | |
|---|---|
| لاَ يَحْسَبَنَّ. | Asyl-ha gümansyratmasyn! |
| لاَ يَغُرَّنَّكُمُ الشَّيْطَانُ. | Hergiz (bigüman) şeýtan sizi aldatmasyn! |
| يَا بَنِي آدَمَ لاَ يَفْتِنَنَّكُمُ الشَّيْطَانُ... | Eý, Adamzat! Şeýtan (ata-babaňyzy jennetden çykarşy ýaly).. agä boluň, sizi hem azaşdyraýmasyn. |

Gowşak “nun” harpy güýçlendiriji “nun” harpynyň gowşadylan formasy bolup, häzirki zaman işlikleriniň ahyrynda onuň manysyny kuwwatlandyrmak üçin “şeddeli nun” (نَّ) getirilmek bilen birlikde säkinli nun harpy hem getirilýär. Ikilik sanda we aýal jynsynyň köplüklerinde ulanylmaýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| لَيَقْرَأَنْ | Elbetde okar | لَيَنْجَحَنْ | Hökman başarar |

Häzirki zaman işliginiň şeddesiz güýçlendiriji “nun” harpy bilen ýöňkemede üýtgeýşi

| Täklik | Ikilik | Köplük | |
|---|---|---|---|
| III şahs | لَيَفْعَلَنْ | - | لَيَفْعَلُنْ |
| Elbetde ol eder | | Elbetde olar eder | |
| - | - | لَتَفْعَلَنْ | III şahs |
| لَتَفْعَلَنْ | - | لَتَفْعَلُنْ | II şahs |
| Elbetde sen edersiň | | Elbetde siz edersiňiz | |
| | | لَتَفْعَلِنْ | II şahs |
| لَنَفْعَلَنْ | - | لأَفْعَلَنْ | I şahs |
| Elbetde men ederin | | Elbetde biz ederis | |

Edebi dilde kä halatlarda gowşadylan güýçlendiriji “nun” harpynyň tenwinli görnüşine hem duş gelmek bolýar.

**Mysal üçin:**

| | |
|---|---|
| لَيُسْجَنَنَّ وَ لَيَكُوناً (لَيَكُونَنْ) مِنَ الصاَّغِرِينَ. | Bigüman ol elbetde zyndana taşlanar we elbetde kemsidilenlerden bolar. |
| كَلاَّ لَنَسْفَعاً (لَنَسْفَعَنْ) بِالنَّاصِيَةِ. | Ikuçsyz (beýle däl), elbetde ony alnyndan |

| | |
|---|---|
| | tutarys. |
| لَيَكُوناً كَذَلِكَ. | Ol elbetde şeýle bolar. |
| | |

Güýçlendirilen häzirki zaman işliginiň sözlemde eýeleýän orunlaryna görä hökmanylyk beýan edip gelýän halatlary hem bolýar.

**Mysal üçin:**

| | |
|---|---|
| لَتَفْعَلَنَّ كَذاَ | Şuny hökman etmelisiň. |

## Güýçlendiriji “lam” we “nun” harpynyň buýruk şekilinde ulanylmagy (لام التوكيد و نون التوكيد)

Manyny güýçlendirmek we aýdylmak islenýän zady nygtamak üçin häzirki zaman ýa-da buýruk işlikleriniň başyna “لَ” harpy, ahyryna bolsa “نَّ” (has anyk nygtamak üçin) ýa-da “نْ” (has gowşagrak nygtamak üçin) harplary getirilýär. وَاللهِ لأَنْشُرَنَّ العِلْمَ فِي بَلَدِي : Alla kasam bolsun, ylmy ýurdumyzyň çäginde hökman ýaýradaryn.

Häzirki zaman işliginiň düýp formasynyň (merfug) ýöňkemede üýtgeýşi

| | | |
|---|---|---|
| يَكْتُبُنَّ | يَكْتُبَانِّ | يَكْتُبَنَّ |
| يَكْتُبْنَانِّ | تَكْتُبَانِّ | تَكْتُبَنَّ |
| تَكْتُبُنَّ | تَكْتُبَانِّ | تَكْتُبَنَّ |
| تَكْتُبْنَانِّ | تَكْتُبَانِّ | تَكْتُبِنَّ |
| نَكْتُبَنَّ | نَكْتُبَنَّ | أَكْتُبَنَّ |

Häzirki zaman işliginiň ahyrky harpynyň säkinlisiniň (mejzum) ýöňkemede üýtgeýşi. Häzirki zaman düýp formasynyň (merfug) ýöňkemede üýtgeýşi bilen birmeňzeş amala aşyrylýar.

| | |
|---|---|
| لا تَجْلِسَنَّ فِي هذا الكُرْسِيِّ فَإِنَّهُ مَكْسُورٌ | Bu oturgyja oturma, ol döwülipdir. |
| يَا إِخْوَانُ، لا تَخْرُجُنَّ مِنْ الفَصْلِ قَبْلَ السَاعَةِ الوَاحِدَةِ | Doganlarym, sagat birden öň synpdan çykmaň. |
| يَا زَيْنَبُ، لا تَغْسِلِنَّ ثَوْبَكِ بِهذا الصَابُونِ | Zeýnep, lybasyňy bu sabyn bilen ýuwma. |
| يا أَخَوَاتُ، لا تَشْرَبْنَانِّ هذا المَاءَ | Gyz doganlar, bu sudan içmäň. |

**Buýruk formasy hem edil şol görnüşde ýöňkemede üýtgedilýär**

| | | | |
|---|---|---|---|
| <– أُكْتُبِنَّ | أُكْتُبِي | <– أُكْتُبَنَّ | أُكْتُبْ |
| <– أُكْتُبْنَانِّ | أُكْتُبْنَ | <– أُكْتُبَانِّ | أُكْتُبَا |
| | | <– أُكْتُبُنَّ | أُكْتُبُوا |

Kem (nakys) işlikler ýöňkemede üýtgedilende bolsa asyl işligiň düzüminde bar bolan gowşak harplar ýaňadandan gaýdyp gelýär.

**Mysal üçin:**

| | | |
|---|---|---|
| تَنْسَ <– تَنْسَيَنَّ | أُدْعُ <– أُدْعُوَنَّ | اِمْشِ <– اِمْشِيَنَّ |

**Güýçlendirilen “nun” harpynyň ulanylýan ýagdaýlary**

1. Aşakdaky ýagdaýlarda ulanmak islege bagly bolup durýar.

**a.** Buýruk sözleminde:

| | |
|---|---|
| اِنْزِلَنَّ مِنْ السَيَّارَةِ يَا وَلَدُ | Ulagdan düş eý, çaga! |

**b.** Häzirki zaman işligi buýruk, gadaganlyk ýa-da sorag görnüşinde talap bildirip gelen bolsa.

| | |
|---|---|
| لا تَأْكُلَنَّ وأَنْتَ شَبْعَانُ | Dok wagtyň asla nahar iýme. |

**2.** Häzirki zaman işligi kasamyň jogaby bolsa ulanmak zerur bolup durýar.

| | |
|---|---|
| وَاللهِ لأَدْرُسَنَّ التُّرْكُمَانِيَّةَ | Alla kasam bolsun, men türkmen dilini öwrenerin |

Bu görnüşli sözlemler şu şertlere laýyklykda amala aşyrylýar.

**1.** Oňaýly sözlem bolmaly.

| | |
|---|---|
| وَاللهِ لا أَخْرُجُ | Alla kasam bolsun, men çykmaryn. |

**2.** Işlik geljek zamany aňlatmaly. Eger häzirki zaman formasynda gelen bolsa diňe “لَ” harpy ulanylýar.

| | |
|---|---|
| وَاللهِ لأُحِبُّكَ | Alla kasam bolsun, men seni göwy görerin. |
| وَاللهِ لأُسَاعِدَنَّهُ | Alla kasam bolsun, oňa ýardam bermekçi. |
| وَاللهِ لأُسَاعِدُهُ | Alla kasam bolsun, men oňa ýardam bererin. |

**3.** لَ harpy işlige goşulyp gelmeli. Eger haýsydyr bir söze goşulsa “ن” ulanylmaýar.

| | |
|---|---|
| وَاللهِ لأَذْهَبُ ألي مَكَّةَ | Alla kasam bolsun, men Mekkä gitjek. |
| وَاللهِ لأَذْهَبَنَّ إِلَى مَكَّةَ | Alla kasam bolsun, men Mekkä gitjek. |
| وَاللهِ لسَوْفَ أَزُورُكَ | Alla kasam bolsun, men seni görmäge geljek. |

**4.** Şert goşulmasy bolan إمَّا bilen bilelikde köp ýerde ulanylýar.

| | |
|---|---|
| إمَّا تَذْهَبَنَّ إِلى مَكَّةَ أَذْهَبْ مَعَكَ | Eger Mekkä gitseň men hem seniň bilen geljekdirin. |

**Häzirki zaman işliginiň başynda**
**şert bildirip gelýän goşulmalar**

Geçilen temalardan mälim bolşy ýaly öten zaman işliginiň anyk ýoklugyny bildirip gelýän (jahdy-mutlak) goşulmasy "لَمْ", öten zaman işliginiň ýoklugyny bildirip gelýän, ýöne henize çenli/häzire çenli diýen manyny bildirýän (jahdy-müstagrak) goşulmasy "لَمّاً", III şahsyň ýoklugynyň başyndaky buýruk lamy "لِ" (lamul-emir = لام الامر) we geljek zamanyň ýoklugynyň lamy "لاَ" (nehiý-istikbalyň = لام النهي للاستقبال) öňüne birigip gelýän häzirki zaman işliginiň ahyrky harpyny säkine öwürýär (jezm edýär). Ýöne bir sözlemde ulanylýan birnäçe häzirki zaman işligini säkine öwürýän (jezim edýän) goşulmalar hem bar. Bu goşulmalaryň hemmesi şert goşulmasynyň wezipesini ýerine ýetirýär. Olar türkmen diline terjime edilende –sa, -se goşulmasynyň kömegi arkaly beýan edilýär. Arap dilinde şerti bildirmek maksady bilen iň ýygy ulanylýan ownuk bölek we goşulma "إِنْ" "-sa, -se, -an, -en bolsa" ýaly manylary bildirýän şert goşulmasydyr.

| | | | |
|---|---|---|---|
| إِنْ كَتَبَ | ýazan bolsa, ýazsa | إِنْ يَكْتُبْ | ýazsa, ýazýan bolsa |
| إِنْ كَتَبُوا | ýazan bolsalar, ýazsalar | إِنْ يَكْتُبُوا | ýazsalar, ýazýan bolsalar |

"إِنْ" harpy öten zaman işliginiň başynda gelende häzirki zaman işliginiň manysyny bildirýär. "إِنْ" harpy häzirki zaman işlikleriniň başynda getirilende ahyrky harplaryny säkine (jezime) öwürýär. Ýagny şert goşulmasy bilen gelen häzirki zaman işligine jogap bolup gelýän sözlemiň (jewabuş-şart) häzirki zamany säkin arkaly ýazylýar. Haçan-da häzirki zaman işliginiň täkligindäki ahyrky harpyň hereketi üýtgese (jezm bolsa) aýal jynsynda III we II şahsyň köplügindäki nunlardan beýleki nunlar düşürilýär.

Başyna "إِنْ " goşulmasy gelen häzirki zaman işligine geljek zamany bildirýän "سَ" we "سَوْفَ " goşulmalary getirilmeýär. Çünki "إِنْ " şert goşulmasy many taýdan geljek zamany bildirýär.

| | |
|---|---|
| إِنْ تَعْمَلْ تَنْجَحْ. | işleseň başaryrsyň. |
| إِنْ تَكْذِبْ تَأْثَمْ. | Ýalan sözleseň ýazykly borsuň. |

Iň köp ulanylýan "إِنْ" şert goşulmasyndan başga-da häzirki zaman işligini säkin okadýan (jezim edýän) birnäçe goşulmalar hem bar.

**Häzirki zaman işliginiň ahyrky harpyny säkine öwürýän**
**(jezim edýän) goşulmalar**

**Yzly-yzyna gelen iki sany häzirki zaman işligininiň ahyrky harpyny säkin okadýan şert goşulmasy:** Öň hem bellenilip geçilşi ýaly säkin belgisi (jezim) öten zaman işligine däl-de, diňe häzirki zaman işliginine ýanaşyp gelýär. Aşakda getirilen goşulmalar iki sany häzirki zaman işliginiň başyna getitilse iki sany häzirki zaman

işliginiň ahyrky hereketlerini säkineöwürýärler we şert bildirýärler. Bular şert goşulmalary diýlip atlandyrylýar. Şert goşulmasynyň getirilýän şol sözlemiň içinde jogap sözlemi bolýar. Şert goşulmalarynyň getirilýän birinji bölegi işligiň şerti “ فعل الشرط” (figluş-şart), ikinji bölegi bolsa şertiň jogaby “جواب الشرط” (jewabuş-şart) diýlip atlandyrylýar.

Sözlemler we mysallar arkaly şert bildirýän goşulmalaryň ulanylyşy.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Häzirki zaman işliginiň ahyrky harpyny säkine öwürýän goşulmalar | | | | |
| حُرُوفٌ تَجْزِمُ الفِعْلَ المُضَارِعَ | | | | |
| Häzirki zaman işliklerininiň ahyrky harpyny säkine öwürýän goşulmalar | | | | |
| لاَ | لِ | لَمَّا | لَمْ | إِنْ |
| Gadagançylyk bildirýär | Buýruk ýasamakda ulanylýar | Öten zaman işliginiň ýoklugyny ýasamakda ulanylýar (häzire çenli, henize çenli, häzirlikçe diýmekligi bildirýär) | Öten zaman işliginiň ýoklugyny ýasamakda ulanylýar (gutarnykly netijäni bildirýär) | Şert we şertiň jogaby üçin ulanylýar |
| Bu goşulmalar häzirki zaman işlikleriniň başynda ýazylýarlar, işligiň many we leksik taýdan üýtgemegine hyzmat edýärler. Bu goşulmalar başynda ýazylýan häziki zaman işlikleriniň ahyrky harplaryny säkine öwürýärler. Bäş sany işligiň “nun” harplaryny düşürýär we ahyrky harpyny säkine öwürýär. Gowşak işlikleriň gowşak harplaryny düşürip, olaryň ahyrky harplaryny säkine öwürýärler. | | | | |

| | | | |
|---|---|---|---|
| Meniň ýanyma gelseň saňa hödür-kerem etjek | إِنْ تَأْتِنِي أُكْرِمْكَ | Gelseň hödür-kerem ederin | تَأْتِي أُكْرِمُكَ |
| Bu gün aglamadylar | لَمْ تَبْكِيَا اليَوْمَ | Ol ikisi aglaýar | تَبْكِيَانِ |
| Bu gün aglamadylar | لَمَّا يَشْرَبْ حَلِيبَهُ | Ol içýär | يَشْرَبُ |
| Mustafa aýtsyn | لِيقُلْ مُصْطَفَي | Ol aglaýar | يَقُولُ |
| Sagdynlygyň üçin köp iýme | لاَ تَأْكُلْ كَثِيرًا لِصِحَّتِكَ | Iýýärsiň | تَأْكُلُ |

**“إِنْ”** Şert goşulmasy türkmen diline -sa, -se şertlik goşulmasynyň üsti bilen terjime edilýär.

| | |
|---|---|
| إِنْ تَقْرَأْ تَفْهَمْ. | Okasaň düşünersiň. |
| إِنْ يَكْتُبْ درسَهُ آخُذْ إِلَيْهِ زَهْرَةً. | Dersini ýazsa oňa güljagaz alaryn. |
| إِنْ تَعْجَلْ تَنْدَمْ. | Howluksaň puşman bolarsyň. |

**“مَنْ”** Şert goşulmasy türkmen diline kim -sa, -se, şertlik goşulmasynyň üsti bilen terjime edilýär.

| | |
|---|---|
| مَنْ يَقْرَأْ كَثِيراً يَنْجَحْ. | Kim köp okasa ökde bolar. |
| مَنْ يَكْتُبْ دَرْسَهُ أَذْهَبْ مَعَهُ إلى الحَدِيقةِ. | Kim dersini ýazsa onuň bilen parka giderin. |
| مَنْ صَبَرَ ظَفَرَ. | Kim sabyr etse ýeňiş gazanar (hadys). |
| مَنْ يَصْبِرْ يَظْفَرْ. | Kim sabyr etse ýeňiş gazanar. |

**“مَا”** Şert goşulmasy türkmen diline nähili, näme -sa, -se, şertlik goşulmasynyň üsti bilen terjime edilýär.

| | |
|---|---|
| ماَ تَفْعَلُوا مِنْ خَيْرٍ يَعْلَمْهُ النَّاسُ. | Nähili ýagşylyk etseňiz ynsanlar ony biler. |
| مَا يَكْتُبْ مِنْ دَرْسِهِ يَفْهَمْهُ جَيِّداً. | Dersinden nämäni ýazsa oňa mazaly düşüner. |

**“مَهْمَا”** Şert goşulmasy türkmen diline neneňsi, näme -sa, -se, nämedir bir... şertlik goşulmasynyň üsti bilen terjime edilýär.

| | |
|---|---|
| مَهْماَ تَفْعَلْ أَفْعَلْ. | Näme etseň şony ederin. |
| مَهْمَا تَكْتُبْ مِنْ دَرْسِك أَكْتُبْ أَنَا أَيْضاً. | Dersiňden nämäni ýazsaň men hem şony ýazaryn. |

**“ايُّ”** Şert goşulmasy türkmen diline haýsysyny, nämäni, kimi -sa, -se, şertlik goşulmasynyň üsti bilen terjime edilýär.

| | |
|---|---|
| أَياًّ تَحْتَرِمْ أَحْتَرِمْ. | Kimi sylasaň sylaryn. |
| أَياًّ تَكْتُبْ أَكْتُبْ. | Nämäni, haýsysyny ýazsaň ýazaryn. |

**“ايُّمَا”** Şert goşulmasy türkmen diline haýsysyny, nämäni, kimi -sa, -se, şertlik goşulmasynyň üsti bilen terjime edilýär.

| | |
|---|---|
| أَيُّمَا تَكْتُبْ إلى الْوَرَقَةِ أَقرَأْهُ. | Kagyza nämäni ýazsaň şony okaryn. |

**“أَيْنَمَا”**, **“أَيْنَ”** Şert goşulmasy türkmen diline nirede, nirä -sa, -se, şertlik goşulmasynyň üsti bilen terjime edilýär.

| | |
|---|---|
| أَيْنَمَا تَجْلِسُوا نَجْلِسْ هُنَاكَ. | Nirede otursaňyz şol ýerde oturarys. |
| تَذْهَبْ أَصْحَبْكَ. أَيْنَماَ (أَيْنَ) | Nirä gitseň saňa ýoldaş bolaryn. |

**“حَيْثُمَا”** Şert goşulmasy türkmen diline nirede, nirä -sa, -se, şertlik goşulmasynyň üsti bilen terjime edilýär.

| | |
|---|---|
| حَيْثُمَا يَنْزِلِ الْمطَرُ لاَ يُذْهَبْ هُناَكَ. | Nirä ýagmyr ýagsa şol ýere gidilmez. |
| حَيْثُمَا تَذْهَبْنَ أَحْضُرْ هُنَاكَ. | nirä gitrseňiz şol ýere gelerin. |

“**أَنَّي**” Şert goşulmasy türkmen diline nirä, nähili -sa, -se, şertlik goşulmasynyň üsti bilen terjime edilýär.

| | |
|---|---|
| أَنَّي تَذْهَبْ أَذْهَبْ. | Nirä (nähili) gitseň gideriň. |
| أَنَّى تَكْتُبْ أَكْتُبْ. | Nähili ýazsaň men (hem şeýdip) ýazaryn. |

“**إِذْمَا**”, “**إِذَامَا**” şert goşulmasy türkmen diline haçan, nä wagt -sa, -se, şertlik goşulmasynyň üsti bilen terjime edilýär.

| | |
|---|---|
| إِذْماَ تَذْهَبوُا نَذْهَبْ. | haçan gitseňiz gideris. |
| إذاَمَا تَكْتُبْ تَحْفَظْ. | haçan ýazsaň ýatlaryn. |

“مَتَي” şert goşulmasy türkmen diline haçan, näwagt -sa, -se, şertlik goşulmasynyň üsti bilen terjime edilýär.

| | |
|---|---|
| مَتَى تَكْذِبْ يُعْلَمْ. | Haçan ýalan sözleseň bilner. |
| مَتَى تَكْتُبْ أَقْرَأْ. | haçan ýazsaň okaryn. |

“**كَيْفَمَا**” şert goşulmasy türkmen diline nirede, nirä -sa, -se, şertlik goşulmasynyň üsti bilen terjime edilýär.

| | |
|---|---|
| كَيْفماَ تَضْرِبْ يَضْرِبْ. | Nähili ursaň şeýdip urar. |
| كَيْفَماَ تَتَكَلَّمْ أَتَكَلَّمْ | Sen nähili gürleseň şeýle gürlärin. |

Görnüşi ýaly şert goşulmasy häzirki zaman işligini säkine öwürýär (jezm edýär). Ýöne hemişe şert bildirmek üçin hökman häzirki zaman işligi bilen ulanylman biler. Ahyrky harpy säkinli (mahallen mejzum) görnüşde öten zaman işligi hem şert sözlemi bolup gelip biler. Ýöne öten zaman işliginiň öten zaman şekili ýöňkemde üýtgemeýändigi (mebni) sebäpli şert manysyny aňladyp gelýändigine garamazdan onuň ahyrky harpynyň hereketi hiç hili ýadaýda üýtgemeýär. Terjime edilende şert we jogap sözlemi öten zaman bolup gelýändigine garmazdan häzirki zaman işliginiň manysynda terjime edilýär.

إِنْ كَتَبْتَ إِلَيَّ كَتَبْتُ إِلَيْكَ.

Maňa hat ýazsaň saňa hat ýazaryn.

مَنْ قَرَأَ فَهِمَ.

Kim okasa düşüner.

إِذْماَ تَتَكَلَّمْ فَلاَ تَكْذِبْ.

Haçan-da gürleseň ýalan sözleme.

**Bellik:** Buýruk sözleminiň jogabynyň başynda “**فَ** ” harpyna gabat gelmek bolýar.

Edil şol formada jogap sözlemi hem öten zaman we häzirki zaman bilen başlanýan işlik sözlemi bilen bir hatarda buýruk, ýokluk, gadaganlyk, sorag we geljek zaman bildirýän işliklerde hem gabat gelmek bolýar. Kä halatlarda at sözlemi hökmünde-de gelip biler.

مَنْ يَطْلُبِ الْعِلْمَ لِلْخَيْرِ فَهُوَ عَالِمٌ فِي سَبِيلِ الحَقِّ.

Kim haýyr üçin ylmyň gözlegine çyksa ol hakykatyň ugrundaky alymdyr.

| | |
|---|---|
| مَنْ يَكْثُرْ مُزاَحُهُ فَهَلْ يَنْجَحُ فِي عَمَلِهِ؟ | Kimiň wäşiligi artsa işinde üstünlik gazanarmy? |
| أَنَّى تَعْمَلْ فَهُناَكَ السَّعاَدَةُ. | Nirede işleseň bagt şol ýerdedir. |

Jogap sözleminiň başy **“فَ ”** bilen bilelikde **“قَدْ”**, **“سَوْفَ”**, **“سَ”** goşulmalaryndan biri bilen başlanýan bolsa we jogap işligi **“لَنْ”**, **“ماَ”** ýokluk aňladýan görnüşde gelen bolsa ýa-da jogabyň başynda **“إِنَّماَ ”** (ýöne) goşulma harpy ýazylan bolsa jogabyň häzirki zaman işliginiň ahyrky harpy säkinli (jezimli) bolmaýar.

| | |
|---|---|
| إِنْ تَذْهَبْ فَسَتَنْدَمُ. | Gitseň yzyndan puşman bolarsyň. |
| مَنْ يَفْعَلْ شَراً فَقَدْ ظَلَمَ نَفْسَهُ. | Kim ýamanlyk etse özüne zulum etdigi bolar. |
| مَنْ يَقْتَصِدْ فَماَ يَفْتَقِرْ. | Kim tygşytlasa mätäç bolmaz. |
| إِنْ تَكْذِبْ فَلَنْ يُصَدِّقَكَ الناَّسُ. | Ýalan sözleseň ynsanlar saňa düýbünden ynanmaz. |
| إِنْ نُخْطِئْ فَإِنَّماَ خُلِقْناَ بَشَراً. | Hata edýän bolsa bu biziň ynsan bolup ýaradylanlygymyzdandyr. |

**Bellik:** Sözlemiň ahyrynda gelen “وَ إِنْ”, “-se hem”, “-sa hem” görnüşinde terjime edilýär. Onuň jogaby bolmaýar.

| | |
|---|---|
| إِذْهَبْ إِلَى واَلِدِكَ وَ إِنْ وَبَّخَكَ | Saňa käýýese hem kakaň ýanyna bargyn. |

Talap (buýruk, gadaganlyk, sorag) sözleminden soň jogap sözlemi bar bolsa we öňünde **“وَ”** we **“فَ”** getirilmedik bolsa jogap sözleminiň häzirki zaman işligi şert sözlemi bilen sazlaşykda säkin (mejzum) bolup gelýär.

| | |
|---|---|
| أُدْرُسْ إِنْ تَنْجَحْ = أُدْرُسْ تَنْجَحْ | Üstünlige ýetmek üçin oka (buýruk) . |
| هَلْ تَسْمَعُ أُخْبِرْكَ. | Diňleýäňmi? Saňa habar bereýin (sorag). |
| لاَ تَلْعَبْ بِالناَّرِ تَحْتَرِقْ (لاَ تَلْعَبْ بِالناَّرِ إِنْ تَحْتَرِقْ ) | Ody oýnama! Ýanarsyň (gadaganlyk). |

Iň köp ulanylýan şert goşulmalary **“مَنْ إِنْ ”**we **“ماَ”** goşulmalarydyr. Şertiň beýleki goşulmalary bu görnüşleri ýaly ýygy ulanylmaýar. Indiki bölümlerde seljeriljek sözlemler bilen bilelikde mesele has hem çuňlaýyn öwleşdiriljekdigi sebäpli bu ýerde gysgajyk gönükmeleri bermek bilen çäklenýäris.

**Talabyň netijesinde ýüze çykan säkin (jezmu bit-talap)**

Emir ýa-da nehiý lasy bilen gelýän talabyň jogabyň häzirki zaman we säkinli (mejzum) bolýar. Muňa **الجَزْمُ بِالطَلَبِ** (talap netijesinde emele gelen jezim) diýilýär. Talabyň jogabyna (ikinji sözleme) bolsa **جَوَابُ الطَلَبِ** diýilýär.

اِقْرَأْهُ مَرَّةً أُخْرَى تَفْهَمْهُ: Ony gaýtadan oka, düşünersiň. Edil şol manyny aňladýan sözlemi şu görnüşde beýan etmek bolar :إِنْ تَقْرَأْهُ مَرَّةً أُخْرَى تَفْهَمْهُ

لاَ تَكْسَلْ تَنْجَحْ: Ýaltalyk etmegin, şonda üstünlik gazanarsyň.

اِعْمَلْ عَمَلاً صَالِحاً تُصَاحِبْكَ نَجَاحُكَ: Haýyrly işi ýola goýsaň, üstünlik hemraň bolar.

اِجْلِسْ نَسْمَعْ الأَخْبَارَ: Otur, habar diňläliň.

اِنْ تَجْلِسْ نَسْمَعْ الأَخْبَارَ : Eger otursaň habarlary dinlärdik.

**Häzirki zaman işliginiň ahyrky harpyny üstüne öwürýän goşulmalar**
**Häzirki zaman işliginiň öňüne goşulyp gelýän goşulmalar**

**Häzirki zaman işliginiň ahyrky harpyny üstüne wöürbän goşulmalar “en” (أَنْ), “len” (لَنْ), “keý” (كَيْ), “izen” (إِذَنْ) degişlidir:** Aşakdaky goşulmalardan biri häzirki zaman işliginiň başynda gelse häzirki zaman işliginiň ahyryny üstüne öwürýär (fetha arkaly okalmagyny üpjün edýär). Aýal jynsynyň köplük ýöňkemesindäki nun harpyndan beýleki “ن” harplary düşürilip ýazylýar. Şol goşulmalar şulardan ybaratdyr: **“أَنْ”, “لَنْ”, “كَىْ”, “إِذَنْ”, “حَتَّى”, “لِ”, “اَلْفَاءُ السَّبَبِيَّةُ”**

| **Häzirki zaman işligininiň ahyrky harpynyň üstün okalmagyny üpjün edýän goşulmalar** | | | |
|---|---|---|---|
| **إِذَنْ** | **كَيْ** | **لَنْ** | **أَنْ** |
| Bu goşulmalar häzirki zaman işligininiň başynda ýazylýarlar, many we leksik taýdan üýtgeşmä sezewar edýärler. Bular başynda ýazylýan häzirki zaman işligininiň ahyrky harpyny üstüne öwürýärler. Bäş sany işligiň “gowşak” harplaryny düşürmek arkaly işligi üstünli okadýarlar. | | | |
| Çykmak isleýärin | أُرِيدُ أَنْ أَخْرُجَ | Çykýaryn | أَخْرُجُ |
| Dolanmak isleýärin | لَنْ أَرْجِعَ اليَوْمَ | Dolanýaryn | أَرْجِعُ |
| Öwrenmek üçin gidýärin | أَذْهَبُ لِكَيْ أَتَعَلَّمَ | Öwrenýärin | أَتَعَلَّمُ |
| Onda saňa hödür edýärin | إِذَنْ أُكْرِمُكَ | Hödürleýärin | أُكْرِمُ |

**1. “أَنْ ” –mak, -mek:**

Häzirki zaman işliginiň ahyrky harpyny üstüne öwürýän (nasp edýän) işligiň nämälim şekilini emele getirýär. Öten zaman işliginiň birinji harpynyň öňünde ýazylýar, ýöne öten zaman işliginiň ahyrky harpy üýtgemeýändigi (mebni bolandygy) sebäpli täsir etmeýär. **“أَنْ ” işlikleriň başynda** iň ýygy ulanylýan goşulmalaryň biridir.

| | |
|---|---|
| أُرِيدُ أَنْ أَكْتُبَ دَرْسِي. | Dersimi ýazmak isleýärin. |
| تُرِيدُ أَنْ تَشْرَبَ الشَّايَ. | Çaý içmek isleýärsiň. |
| تُرِيدِينَ أَنْ تَذْهَبِي إِلى الْبَيْتِ. | Öýe gitmek isleýärsiň. |
| نُرِيدُ أَنْ نَفْهَمَ الْقرْآنَ. | Kurany özleşdirmek isleýäris. |
| أَنْ تَصْبِرُوا خَيْرٌ لَكُمْ. | Sabyr etmegiňiz siziň üçin haýyrlydyr. |

**2. “لَنْ ” düýbünden –maz, -mez** (işligiň güýçlendirilen ýokluk şekili).

Geçilen temalarda beýan edilşi ýaly bu goşulma häzirki zaman işliginiň manysyny geljegiň ýoklugyna öwürýär.

| | |
|---|---|
| لَنْ أَذْهَبَ مَعَكَ إلى الْبَيْتِ. | Seniň bilen bile düýbünden öýe gitmerin. |
| إِنِّي لَنْ أَرْكَبَ الْحِمارَ. | Men eşege hiç haçan münmerin. |

**3. “كَيْ”-mak üçin, -mek üçin (**sebäp bildirip gelýän goşulma**).**

Edil bu goşulmanyň wezipesini ýerine ýetirýän “لِكَيْ ” görnüşli işligiň nämälim şekilini ýasamakda ulanylýan goşulma hem ulanylýar we diňe häzirki zaman işliginiň öňünden getirilýär.

| | |
|---|---|
| أَقْرَأُ دَرْسي كَيْ أَحْفَظَ. | Dersimi ýatlamak üçin okaýaryn. |
| يَجْتَهِدُ التَّلاَمِيذُ لِكَيْ يَنْجَحُوا. | Okuwçylar başarjaň bolmak üçin işleýärler. |

Bu ýerde meselem birinji sözlemde “أَقْرَأُ دَرْسِي” esasy sözlem, “كَيْ أَحْفَظَ” bolsa eýerjeňli goşma sözlemdir.

**4. “لِ” -mak üçin, -mek üçin, -syn diýip (**sebäp bildirip gelýän goşulma**).**

Arap dilinde bu goşulma “lamut-taglyl” (sebäp bildirýän lam) diýlip atlandyrylýar. Edil “**كَيْ**” ýaly sebäp bildirmek maksady bilen işligiň başynda ýazylýar. Edil şol manyny bildirmek üçin “**لأَنْ**” görnüşinde açyk ýazylýan ýagdaýyna hem duş gelmek bolýar. “Lamut-taglyldan” soň “**أَنْ**” gelmedik ýagdaýynda bu goşulmany işligiň başynda bar ýaly hasap edip, şol işligiň açyk ýazylmaýan (**أَنْ**) masdarlyk goşulmasy bilen üstün edilýändigi kabul edilýär.

| | |
|---|---|
| شَرَحْتُ الدَّرْسَ لأَنْ يَفْهَمَ. = شَرَحْتُ الدَّرْسَ لِيَفْهَمَ. | Düşünmegi üçin dersi düşündirdim. |
| سافَرَ الْفَنانُّ إِلَى الْعاصِمَةِ لأَنْ يَشْتَهِرَ = سافَرَ الْفَنانُّ إِلَى الْعاصِمَةِ لِيَشْتَهِرَ | Sungat işgäri meşhur bolmak üçin paýtagta gitdi |
| ذَهَبْتُ إِلَيْهِا لأَنْ آخُذَ الْكِتابَ. | Ol ýere (oňa) kitap almak üçin gitdim. |

“**لِ**” -den öň “**كانَ**” ýa-da ýaýrawlaryndan biri getirilse işligiň ýokluk derejesini güýçlendirýär we “lamul-juhud” (inkär lamy) diýen ada eýe bolýar. Ýokluk **“كانَ”** kem işliginiň habarynyň başyndaky häzirki zaman işligi bolsa üstüne öwürýär (nasp edýär).

| | |
|---|---|
| ماَ كانَ السُّلْطَانُ لِيَظْلِمَهُمْ. | Hökümdar olara asla zulum etmekçi däldir. |
| وَماَ كانَ السُّلْطَانُ لِيُطْلِعَكُمْ عَلَى الْغَيْبِ. | Hökümdar size gaýby bildirmekçi (aýtmakçy) däldir. |
| لَمْ يَكُنِ القَاضِي لِيَغْفِرَ لَهُمْ وَلاَ لِيَهْدِيَهُمْ سَبِيلاً. | Ikuçsyz kazy olary bagyşlamazam, dogry ýola ugrukdyrmazam. |

**5. “إِذاً= إِذَنْ” beýle bolsa, onda, şunlukda:**

Esasan-da geljegi bildirýän sözlemlere käte bolsa şert goşulmalaryna jogap bolup gelýär. “إِذَنْ” goşulmasynyň häzirki zaman işliginiň soňky harpynyň hereketini üstüne öwrüp bilmegi üçin ol jogap sözleminiň we häzirki zaman işliginiň gönümel öňünden gelmelidir.

| | |
|---|---|
| أَنا أَقْرَأُ كَثِيراً. إِذَنْ تَنْجَحَ. | Men köp okaýaryn. Şeýlelikde men başararsyň. |
| سَأَكْتُبُ واجِبِي لِلْغَدِ . إِذَنْ نَذْهَبَ إِلى الْبَيْتِ. | Ertirki ýumşy ýazaýyn. Onsoň öýe gideris. |
| أَنا أَجْتَهِدُ الْعَرَبِيَّةَ كَثِيراً . إِذاً أَفْهَمُ اللُّغَةَ العَرَبِيَّةَ. | Men arap dilini köp okaýaryn. Onda arap dilini öwrenerin. |

Eger häzirki zaman işliginden soň gelse işligiň ahyrky hereketinine täsir etmeýär.

| | |
|---|---|
| أَنا أَذْهَبُ إِذَنْ. | Beýle bolsa men giderin. |

Häzirki zaman işliginiň başynda getirilmedik ýagdaýynda-da, işlik bilen baglanyşyp gelmeýän sözlemlerde-de ulanylýar.

| | |
|---|---|
| إِذاً هَذاَ هُوَ لَصَحِيحٌ. | onda ol dogrudyr. |

**6. “حَتَّى” -ça çenli, -çe çenli, -e, -a çenli, tä, ahyry, -diýip, -mak üçin, -mek üçin ýaly manylary bildirýär.**

| | |
|---|---|
| أَكَلَ الأَطْفَالُ حَتَّى شَبِعُوا. | Çagalar doýýança (çenli) iýdiler. |
| رَكِبْتُ السَّيارَةَ حَتَّى أَحْضُرَ إِلَى الْمَدْرَسَةِ مُبَكِّراً. | Ulaga mündim, mekdebe irräk babarym ýaly (barmak üçin). |
| قَرَأْتُ الدَّرْسَ كَثِيراً حَتَّى أَنْجَحَ فِي الإِمْتِحانِ. | Synagda üstünlik gazanmak üçin (üstünlik gazanaýyn diýip, üstünlik gazanar ýaly) dersi köp okadym. |
| رَجَعْتُ إِلَى مَنْزِلِي مُبَكِّراً حَتَّى أَسْتَقْبِلَ ضُيُوفِي. | Myhmanlarymy (garşy almak üçin) garşy alaýyn diýip, irräkden öýüme dolandym. |

**7. “اَلْفاءُ السَّبَبِيَّةُ” hadysanyň sebäbini bildirmek üçin ulanylýar:**

Arap dilinde bu harpa iki sözi ýa-da sözlemi birek-birege baglanyşdyrýan goşulma manysyny bildirýän “atyf harpy” (**حرف العطف**) diýilýär. Bu harp sözlemiň birinji bölegi bilen yzyndaky böleginiň birek-birek bilen baglanyşmagyna hyzmat edýär. Birinjisi amala aşsa ikinji bölek hem amala aşýar. Sebäp bildirip gelýän häzirki zaman işligi açyk ýazylmaýan “أَنْ” goşulmasy bar ýaly kabul edilýär we işligiň ahyrky harpy üstün görnüşinde ýazylýar. Ýöne hökmany suratda özünden öňki söz ýokluk (**النفي**) ýa-da talap (buýruk, gadagançylyk, sorag, arzuw) bildirip gelmeli.

| | |
|---|---|
| لاَ أَعْرِفُ بَيْتَهُ فَأَزُورَهُ. | Öýüni bilmeýärin-ä, nädip görme-görşe |

| | |
|---|---|
| | gideýin. |
| أَدْرُسُوا دُرُوسَكُمْ فَتَنْجَحُوا فِي الإِمْتِحاَنِ. | Dersleriňizi işläň, şol ýagdaýda synagda üstünlik gazanarsyňyz. |
| لَمْ يُسْأَلْ فَيُجِيبَ. | Soralmady, ol nädip jogap bersin. |

**Mysallar:**

1. مَسَحْتُ السَّبُّورَةَ كَيْ يَكْتُبَ عَلَيْهاَ الْمُدَرِّسُ . إِعْمَلْ كَيْ تَخْدُمَ الْوَطَنَ .

2. سَأَجْتَهِدُ دُرُوسِي . إِذَنْ تَنْجَحَ فِي الإِمْتِحاَنِ. إِذَنْ يَضْعُفَ بَصَرُكَ.

3. اَلْوَقْتُ كَالسَّيْفِ إِنْ لَمْ تَقْطَعْهُ قَطَعَكَ . أُرِيدُ أَنْ أَقْرَاَ بَعْضَ الْكُتُبِ.

4. يُرِيدُ بَشِيرُ أَنْ يَكوُنَ طَبِيباً لِيُساَعِدَ الْمَرْضىَ في بَلَدِهِ.

5. تُحِبُّ فاَطِمَةُ أَنْ تَكوُنَ مُهَنْدِسَةً . تُفَضِّلُ عاَئِشَةُ أَنْ تَكوُنَ مُدَرِّسَةً . تُفَضِّلُ زَيْنَبُ أَنْ تَكوُنَ مُمَرِّضَةً . يُفَضِّلُ أَحْمَدُ أَنْ يَكوُنَ مُهَنْدِساً . يَتَمَنيَّ خاَلِدٌ أَنْ يَكوُنَ مُهَنْدِساً أَيْضاً.

6. ذَهَبَتِ الأُمُّ إِلَى السوُّقِ بالسَّياَّرَةِ لِتَشْتَرِيَ الْمَلاَبِسَ . هَلْ تَسْمَحُ ياَ واَلِدِي أَنْ آخُذَ الْمَصْرُوفَ؟

7. إِنَّهُ لاَ يَخْرُجُ إِلَيْناَ حَتَّى يَرْتَفِعَ النَّهاَرُ . تُرِيدُ فاَطِمَةُ أَنْ تَسْتَذْكِرَ دُرُوسَهاَ.

8. حَتَّى مَتَى إِنْتَظَرَتِ الأُمُّ ابْنَهاَ ؟ إِنْتَظَرَتِ الأُمُّ ابْنَهاَ حَتَّى وَصَلَ.

9. ذَهَبَ أَحْمَدُ إِلَى المكتبةِ في جَماَعَةٍ وَ يَدْرُسَ الْكِتاَبَةَ وَالْحَدِيثَ وَلِيُقاَبِلَ أَصْدِقاَئَهُ.

10. طَلَبَ الأَوْلاَدُ مِنْ واَلِدِهِمْ أَنْ ياَْخُذَهُمْ إِلَى الْعاَصِمَةِ.

11. كَيْفَ قَرَأَتِ التِّلْمِيذاَتُ القِصَّةَ ؟ قَرَأَتِ التِّلْمِيذاَتُ القِصَّةَ طَوِيلاً.

**Terjimesi**:

1. Mugallymyň ýazmagy üçin tagtany arassaladym. Watana hyzmat etmek üçin işle.
2. Derslerimi okajak. Beýle bolsa synagda üstünlik gazanarsyň. Beýle bolsa gözüň peseler.
3. Wagt gylyç ýalydyr. Sen ony kesmeseň ol seni keser. Bir näçe kitap okamak isleýärin.
4. Beşir ülkesindäki syrkawlara ýardam etmek üçin lukman bolmak isleýär.
5. Patma inžener bolmak isleýär (halaýar). Äşe mugallym bolmagy gowy görýär. Zeýnep şepagat uýasy bolmagy oňat görýär. Ahmet inžener bolmagy saýlaýar. Halyt hem inžener bolmagy arzuw edýär.
6. Ejesi egin-eşik satyn almak üçin ulag bilen bazara gitdi. Kakajan, ýol puly almaga rugsat edýäňmi?
7. Hakykatdan ol asman agarýança biziň ýanymyza gelmez. Patma derslerini maslahat etmek isleýär.
8. Haçana çenli ejesi ogluna garaşdy? Ejesi ogluna ol gelýänçä garaşdy.
9. Ahmet köpçülik bolup kitap okamak, dürs ýazuw öwrenmek we dostlary bilen duşuşmak üçin kitaphana gitdi.
10. Çagalar kakalaryndan paýtagta äkitmegini islediler.
11. Gyz okuwçylar rowaýaty nähili okadylar? Gyz okuwçylar rowaýaty uzak (wagtlap) okadylar.

**Häzirki zaman işliginiň ahyrky hereketine täsir etmeýän şert goşulmalary**

Şert manysyny bildirip gelýändigine garamazdan häzirki zaman işliginiň ahyryndaky herekete täsirini ýetirmýän goşulmalar bolup, olar umumy görnüşde şulardan ybaratdyr:

| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| عِنْدَماَ | كُلَّماَ | أَماَّ | إِذاَ | لَماَّ | لَوْماَ | لَوْلاَ | لَوْ |

Şert bildirýän goşulmalar öten zaman ýa-da häzirki zaman işlikleriniň öňünde getirilýärler. Şertiň jogap bölegi bolan jogap sözleminde bolsa işlik, häzirki zaman, öten zaman, säkinli (mejzum), buýruk formasynda ýa-da işlik ulanylmaýan sözlemiň agzasy bolup gelip biler. Indi bolsa şol şert goşulmalaryna we olaryň sözlemde ýerine ýetirýän wezipelerine seredip geçeliň.

**“لَوْ”: eger, eger-de, -bolsa, -sedi, -sady -hasap etdi, çaklady, -sa, -se, -myş bolsady** manylaryny bildirýär.

Işligiň başyna “**لَوْ** ” goşulmasy getirilse şert ýa-da arzuw (hyýal) aňladýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| لَوْكَتَبَ | (käşgä) ýazsa | لَوكَتَبْتُ | (käşgä) ýazsam |

**“لَوْ ” öert goşulmasyndan soň “كَانَ” kemlik işligi ulanylsa arzuw-isleg bildirip gelýär.**

| | |
|---|---|
| لَوْ كَانَ كَتَبَ | (käşgä) ýazsady |
| لَوْكُنْتُمْ كَتَبْتُمْ | (käşgä) ýazsadyňyz |
| لَوْكُنْتُ كَتَبْتُ | (käşgä) ýazsamdym |

**“لَوْ” sözleminden soňky jogap sözlemi “لَ ” bilen başlanýar:**

| | |
|---|---|
| لَوْ كَتَبْتُ دَرْسِي لَعَلِمْتُ دَرْسِي. | Men dersimi ýazsam bilerdim. |
| لَوْ كَانَ كَتَبَ دَرْسَهُ لَمَا كَانَ يَضْرِبُهُ الْمُعَلِّمُ. | Ol dersini ýazsady mugallym oňa käýemezdi. |

Görnüşi ýaly şert zözlemlerindäki şertler “**لَوْ** ” (eger) goşulmasy bilen we jogaplar bolsa (hemişe getirilmese-de) “ **لَ** ” harpy bilen beýan edilýär. Jogap barlygy bildirýän/oňaýly öten zaman bolup gelse jogap “lamy” aglaba ýagdaýda ulanylýar, emma ýokluk bildirip gelse seýrek ýazylýar. Sözlemiň iki bleginde-de umumy öten zaman ulanylýar. Jogap lamyndan soň gelen jogabyň başyndaky işlik häzirki zaman işligi bolup gelse öten zaman manysyny bildirip gelýär.

| | |
|---|---|
| لَوِ اجْتَهَدَ الطاَّلِبُ لَنَجَحَ. | Okuwçy okasady üstünlik gazanardy. |
| لَوِ اجْتَهَدْتَ تَنْجَحُ. | Okasadyň üstünlik gazanardyň. |
| لَوْ شاَءَ رَبُّك ماَ فَعَلُوهُ. | Eger Rebbiň islesedi muny edip bilmezlerdi (Enam, 137) |
| لَوْ شاَءَ رَبُّك لَماَ خَلَقَناَ. | Eger Rebbiň islän bolsady bizi ýaratmazdy. |
| لَوْ أَنَّك ناَجِحٌ لَكاَفَأْتُك. | Eger üstünlik gazansadyň seni |

| | |
|---|---|
| | sylaglardym. |

Jogap ýokluk aňladýan häzirki zaman işligi bolup gelse jogap “lamy” ulanylmaýar.

| | |
|---|---|
| لَوْ كُناَّ نَسْمَعُ ماَ كُناَّ كَذَلِكَ. | Eger diňlän bolsadyk bu ýagdaýa duçar bolmazdyk. |
| لَوِ اجْتَهَدْتَ لَمْ تَنْدَمْ. | Okasadyň puşman bolmazdyň. |

Bu görnüşli sözlemleri özleşdirmek üçin dürli gönükmeleri yzygider ýagdaýda seljermek zerur bolup durýär.

**Üns beriň!** “**لَو** ” goşulmasynyň başynda “waw” harpy ýazylan ýagdaýynda jogap sözlemine zerurlyk bolmaýar. “**وَلَوْ**” -sa-da, -se-de, -sa hem, -se hem, beýle bolsa hem diýen ýaly manylary bildirip gelýär.

| | |
|---|---|
| سَأُساَفِرُ إِلَى دهساتانَ وَلَوْ كاَنَتْ بَعِيدَةً. | Uzak bolsa hem Dehistana gitmekçi |

**“لَوْلاَ”: bolmadyk bolsa, bolmasady, -mesedi, -eger** diýen manylary bildirip gelýär. Aglaba ýagdaýda jogabyň başynda jogap lamy ulanylýar.

| | |
|---|---|
| لَوْلاَ مُحَمَّدٌ لَماَ نَجَحَ خاَلِدٌ. | Muhammet bolmasady Halyt üstünlik gazanmazdy. |
| لَوْلاَكَ لَوْلاَكَ لَماَ خَلَقْتُ الأَفْلاَكَ. | Sen bolmasadyň, sen bolmasadyň älemleri ýaratmazdym. |
| ثُمَّ تَوَلَّيْتُم مِنْ بَعْدِ ذَلِكَ فَلَوْلاَ فَضْلُ اللهِّ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ لَكُنْتُمْ مِنَ الْخَاسِرِينَ | Şondan soň beren sözüňizden dänipdiňiz. Eger size Allanyň ýagşylygy (yhsany) we rehmeti bolmasady, elbetde zyýana duçar bolanlardan bolardyňyz (Bakara, 64). |

**“لَوْماَ ” säkine öwürmeýän (jezm etmeýän) şert goşulmasy bolan “لَوْلاَ” bilen birmeňzeş manyda ulanylýar.**

| | |
|---|---|
| لَوْماَ أَخِي لَضَرَبْتُهُ. | Doganym bolmadyk bolsady ony urardym. |

“**لَماَّ** ” **-da, -de, -haçan-da, -bolanda, näwagt** diýen manylary aňladýar.
Sözleme eýelik-degişlilik aýyrgyç (muzaf) bolup hyzmat edýän wagt-orun doldurgyjyndan (zarflardan) we şert goşulmalaryndan (edatlardan) biri bolup, şerti we jogaby hemişe öten zaman formasynda ulanylýar.

**Üns beriň!** “**لَماَّ** ” goşulmasynyň getirilýän şert sözlemi kä halatlarda sözlemiň ahyrynda hem gelip biler.

| | |
|---|---|
| أَخَذَتْ فاَطِمَةُ الْكِتاَبَ لَماَّ ذَهَبَتْ اِلىَ الْمَكْتَبَةِ. | Patma kitaphana gidende ol kitaby aldy. |

“لَماَّ ” öten zaman işliginden öň gelse wagt-orun doldurgyjy (zarf) we şert goşulmasy häzirki zamandan öň gelse häzirki zamanyň ahyrky hereketini üstüne öwürýän goşulma (edat) bolup gelýändigine üns bermelidir. Ýöne bu ýagdaýda “لَماَّ ” goşulmasy öten zamanyň ýoklugy (jahdy-müstagrak) hökmünde ulanylýar.

| | |
|---|---|
| لَماَّ يَرْجِعْ واَلِدِي مِنَ السَّفَرِ. | Kakam häzire çenli iş saparyndan dolanmady. |

**Bellik: “لَماَّ”** goşulmasy kä halatlarda “إِلاَّ” manasynda tapawutlandyryjy modal söz (istisna harpy) hökmünde hem ulnylýar.

| | |
|---|---|
| إِنْ كُلُّ نَفْسٍ لَماَّ عَلَيْهاَ حاَفِظٌ. | Her bir ynsan öz psihologiýasynyň gözegçiligindedir. |

### Sözlemde eýelik-degişlilik aýyrgyjy (muzaf) bolup gelýän we şert bildirýän käbir wagt-orun doldurgyçlary (zarf)

إِذاَ : **haçan-da, eger, bolanda, bolsa, -da, -de, -sa, -se diýen** ýaly goşulmalar arkaly terjime edilýär. Sözleme eýelik-degişlilik aýyrgyjy (muzaf) bolan wagt-orun doldurgyjy (zaman zarfy) bolup gelýär. إِذاَ goşulmasyndan soňky sözlem إِذاَ goşulmasynyň wagt-orun doldurgyjy (zaman zarfy) bolup gelýändigi sebäpli eýelik düşümde (mahallen mejrur) eýelik-degişlilik aýyrgyjy (muzafun ileýh) bolup gelýär. إِذاَ goşulmasynyň şerti öten zaman işliginde onuň jogaby bolsa aglaba ýagdaýda häzirki zaman işliginde getirilýär. Öten zaman işligi häzirki zaman manysynda ulanylýar. إِذاَ işligiň ahyryny säkin (jezim) öwürmeýänligi bilen bir hatarda (إِنْ) goşulmasynyň hyzmatyny ýerine ýetirýär.

| | |
|---|---|
| إِذاَ جاَءَ الرَّبِيعُ نَذْهَبُ إِلَى الْحَدِيقَةِ | Bahar aýlary gelende seýilhäge gideris. |

**Bellik: (إِذاَ)** işlik sözleminden öň gelse şert goşulmasy bolup gelýär. Emma at sözleminden öň gelse manysy üýtgeýär we “garaşylmadyk ýagdaý” (**إِذاَ فُجاَئِيَّة**) diýlip atlandyrylýan harpyň ornuny eýeleýär. “Birden kä, bir seretdim welin” manysy berýär.

**Mysal üçn:**

| | |
|---|---|
| خَرَجْتُ مِنَ الْبَيْتِ فَإِذاَ وَلَدٌ فِي الطَّرِيقِ يَبْكِي | Öýden ýaňy çykypdym, bir seretsem ýolda bir çaga aglaýar. |
| فَتَحْتُ الْكِتاَبَ فِي الْإِمْتِحاَنِ فَإِذاَ الْمُعَلِّمُ واَقِفٌ أَماَمِي. | Synagda kitaby ýaňy açypdym, bir seretsem mugallym öňümde dur-a. |
| | |

(إِذاَ) goşulmasynyň jogap sözlemi iki sany häzirki zaman işliginiň soňuny säkine öwürýän jogap sözlemleri ýaly öten zaman, häzirki zaman, buýruk, geljek zaman, at sözlemi ýaly görnüşlerden ybarat bolup gelýär:

| | |
|---|---|
| إِذاَ صاَدَفْتَ صَدِيقَكَ فَسَلِّمْ عَلَيْهِ. | Torkeşýäniňe duşaňda oňa salam ber. |

(إِذاَ) goşulmasynyň şert manysyny bildirmän diňe wagt doldugyjyny tirkäp gelýän ýagdaýlary hem bolýar:

| | |
|---|---|
| وَ الَّيْلِ إِذاَ يَغْشَى وَالنَّهاَرِ إِذاَ تَجَلَّى. | Kasam bolsun, bürenen wagty garaňka! Ýagtylyp arassalanan wagty gündüze! (Leýl, 1,2) |

أَماَّ: **.barada aýdylsa, islendik halatda, -bolsa-da.**

Jogap bolup gelýän sözlemiň başynda hökmany suratda (فَ) goşulmasy ýanaşyp gelýär.

| | |
|---|---|
| فَأَماَّ الَّذِينَ آمَنُوا فَيَعْلَمُونَ أَنَّهُ الْحَقُّ مِنْ رَبِّهِمْ. | Iman edenler barada aýdylsa, onuň Reblerinden gelen hakykatdygyny bilýärler. |
| فَأَماَّ الْيَتِيمَ فَلاَ تَقْهَرْ. | Ýetim barada aýdylsa, hergiz ony gynandyrma. |

(أَماَّ) deňeşdirme derejesiniň wezipesini ýerine ýetirýär. Hutba okalanda we ynsanlara ýüzlenilende, galyberse-de salat we salamdan soň gürrüňe başlananda meselänýa-da söze girişmek maksady bilen bu goşulma giňden ulanylýar.

| | |
|---|---|
| اَلْحَمْدُ للهِّ وَ الصَّلاَةُ وَ السَّلاَمُ عَلَى رَسُولِ اللهِّ أَماَّ بَعْدُ.. | Allatagala hamdy-sena, Pygamberine salat we salamdan soň, mesele barada aýdylsa… |

**كُلَّماَ: haçan-da, her gezeginde, -da, -de, -dygyça, -digiçe** ýaly manylary bildirip gelýär. Öten zaman işlikleriniň başynda ulanylýar, jogaby hem öten zaman işliginiň ýöňkemeleriniň birinde getirilýär.

| | |
|---|---|
| كُلَّماَ رَأَيْتُ فَقِيراً عَطَفْتُ عَلَيْهِ. | Haçan-da bir mätäç görsem oňa merhemet edýärin. |
| كُلَّماَ دَخَلَ عَلَيْهاَ ذَكَرِياَّ الْمِحْراَبَ وَجَدَ عِنْدَهاَ رِزْقاً. | Zekeriýa mähraba her gezek giren wagty onuň ýanynda iýmit görerdi. |

**عِنْدَماَ –haçan-da, -da, -de, mahalaynda, wagtynda**

Wagt-orun doldurgyjy (zarf) bolan عِنْدَ bilen goşulşyp ýa-da işligiň nämälim formasy bolan ماَ goşulmasy bilen birleşmeginden emele gelýär. عِنْدَماَ goşulmasynyň şert öten zaman işligi ýa-da häzirki zaman işligi bilen gelmek bilen bir hatarda, sözlemiň ahyrynda hem gelip biler. إِذاَ we لَماَّ goşulmalarynyň ornunda ulanylýar.

| | |
|---|---|
| عِنْدَماَ نَجُوعُ نَذْهَبُ إِلَى الْمَطْعَمِ فِي الْمَحَطَّةِ. | Ajygan wagtymyz demirýol menzilindäki garbakhana gidýäris. |

Ýokarda sanalyp geçilen şert goşulmalaryndan daşary işlikleriň öňünde getirilýändiklerine we şertiň hyzmatyny ýerine ýetirýändiklerine garamazdan işligiň ahyrky hereketine täsir etmeýän görnüşlerini şu görnüşde sanamak bolar:

**حِينَماَ**: **haçan-da, bolanda, -da, -de** ýaly manylary aňladyp gelýär.

Wagt doldurgyjy **حِينَ** bilen **ما** goşulmasynyň birigmesinden emele gelýär.

| | |
|---|---|
| حِينَماَ عَلِمَ الأَبُ بِنَجاحِ وَلَدِهِ هَنَّأَهُ مَسْرُوراً. | Kakasy oglunyň üstünlikleri barasyndaky habary eşidende begenip ony gutlady. |

**بَيْناَ ... إِذْ: -kak, -käk, birden-kä, duýdansyz, garaşylmadyk ýagdaýda, -ip durkak.**

Wagt-orun doldurgyjy (zarf) bolan **بَيْنَ** bilen goşmaça elifiň birigmeginden emele gelýär. Özünden soň şert bolup gelen sözlem at sözleminde getirilýär we başynda duýdansyzlygy bildirip gelýän (**إِذْ**) harpy ulanylýar.

| | |
|---|---|
| بَيْناَ نَحْنُ جالِسُونَ فِي الْبَيْتِ إِذْ دَخَلَ عَلَيْناَ كَلْبٌ. | Biz öýde otyrkak, birden-kä ýanymyza bir it girdi. |

**بَيْنَماَ: -dy, -di**

Wagt-orun doldurgyjy (zarf) bolan **بَيْنَ** bilen goşmaça ýa-da işligiň nämälim formasy bolan (**ما**) goşulmasynyň birleşmeginden emele gelýär. Sözlemde ulanylyşy taýdan (**بَيْنا**) goşulmasyna meňzeýär.

| | |
|---|---|
| بَيْنَماَ الْجَوُّ حارٌّ إِذْ انْخَفَضَتْ دَرَجَةُ الْحَرارَةِ. | Howa maýyldy, ýöne birden-kä hawanyň temperaturasy peseldi. |

**Mysallar:**

1. كَيْفَ تَكُونُ الرِّحْلَةُ مُفِيدَةً فِي نَفْسِ الْوَقْتِ ؟ تَكُونُ الرِّحْلَةُ مُفِيدَةً إِذاَ تَعَلَّمَ مِنْهاَ التِّلْمِيذُ شَيْئاً جَدِيداً .
2. إِذاَ سَمِعْتَ ماَ سَمِعْناَهُ فَسَوْفَ تَعْلَمُ لِماَذاَ غَضِبْناَ . إِذاَ سَمِعْتَ الَّذِي سَمِعْناَهُ فَسَوْفَ تَعْلَمُ لِماَذاَ غَضِبْناَ .
3. شَعَرَتِ الأُمُّ بِالسَّعادَةِ عِنْدَماَ عادَ وَلَدُهاَ مِنَ الرِّحْلَةِ . أَصْبَحَتْ غُرْفَتِي جَمِيلَةً عِنْدَماَ طَلَيْتُهاَ بِاللَّوْنِ الأَزْرَقِ .
4. عِنْدَماَ نَجَحَتْ فاطِمَةُ فِي الاِمْتِحانِ حَصَلَتْ عَلَى جائِزَةٍ كَبِيرَةٍ . لَماَّ رَنَّ جَرَسُ الْمَدْرَسَةِ دَخَلَ التَّلاَمِيذُ الصَّفَّ.
5. لَماَّ نَجَحَتْ فاطِمَةُ حَصَلَتْ عَلَى هَدِيَّةٍ مِنْ والِدِهاَ . لَماَّ وَصَلَ الضَّيْفُ قَدَّمْتُ لَهُ الْحَلْوَى.
6. لَماَّ تَأَخَّرَتِ الْحافِلَةُ حَضَرْتُ بِالْقِطارِ.
7. عادَتِ الْبِنْتُ مُتَأَخِّرَةً . وَجَدَتِ الْبِنْتُ أُمَّهاَ نائِمَةً . وَجَدَتِ الْبِنْتُ أُمَّهاَ نائِمَةً لَماَّ عادَتْ مُتَأَخِّرَةً.
8. قابَلَ الْعامِلاَنِ الْمُدِيرَ . فَرِحَ الْعامِلاَنِ . فَرِحَ الْعامِلاَنِ لَماَّ قابَلاَ الْمُدِيرَ.
9. أَرادَتِ الأُمُّ النَّوْمَ . أَغْلَقَتِ الأُمُّ النافِذَةَ لَماَّ أَرادَتِ النَّوْمَ .
10. شاهَدَتِ الْمُدَرِّساتُ الْمَسْرَحِيَّةَ . ضَحِكَتِ الْمُدَرِّساتُ كَثِيراً . ضَحِكَتِ الْمُدَرِّساتُ كَثِيراً لَماَّ شاهَدْنَ الْمَسْرَحِيَّةَ .
11. إِذاَ أَذَّنَ الْمُعلِّمُ فَقَدْ وَجَبَتْ عَلَيْناَ أَنْ نَستمعَ أليْهِ . إِذاَ قَرُبَ الاِمْتِحانُ فَقَدْ وَجَبَ عَلَيْناَ أَنْ نَسْتَذْكِرَ .

12. إِذاَ حَضَرَ الضَّيْفُ فَقَدْ وَجَبَتْ عَلَيْناَ أَنْ نُكْرِمَهُ . عِنْدَماَ ساَفَرَ الزَّوْجُ كاَنَتْ زَوْجَتُهُ حاَمِلاً.

13. عِنْدَ وُقُوفِناَ فِي المِيناَءِ شاَهَدْناَ السُّفُنَ . عِنْدَماَ يُشاَهِدُ الإِنْساَنُ هَيْأَتَهُ يَشْعُرُ نَحْوَهُ بِالْحُبِّ.

14. عِنْدَماَ يَحْضُرُ إِلَى الْمَدْرَسَةِ يَذْهَبُ إِلَى الصَّفِّ مُباَشَرَةً . عِنْدَماَ أَسْتَيْقِظُ فيِ الصَّباَحِ أَغْسِلُ وَجْهِي جَيِّداً.

15. عِنْدَماَ يَغْلِي الْماَءُ تَصْنَعُ أُمِي الشاَّيَ . إِلَى أَيْنَ تَذْهَبُ إِذاَ حاَنَ الْفَجْرُ ؟ إِذاَ حاَنَ الْفَجْرُ أَذْهَبُ إِلَى الْمَسْجِدِ .

16. إِلَى أَيْنَ تَذْهَبُ إِذاَ حَضَرَ الأُسْتاَذُ؟ إِذاَ حَضَرَ الأُسْتاَذُ أَذْهَبُ إِلَى الْمَكْتَبَةِ.

17. إِلَى أَيْنَ تَذْهَبُ إِذاَ وَصَلَتِ الطاَّئِرَةُ ؟ إِذاَ وَصَلَتِ الطاَّئِرَةُ أَذْهَبُ إِلَى الْمَطاَرِ .

18. عِنْدَماَ يَعُودُ التَّلاَمِيذُ إِلَى بُيُوتِهِمْ يَجْتَهِدُونَ فِي أَداَءِ الْواَجِبِ . عِنْدَماَ تَرْجِعُ الأُمُّهاَتُ إِلَى بُيُوتِهِنَّ يَبْدَأْنَ فِي إِعْداَدِ الطَّعاَمِ .

19. مَنْ يُعاَقِبُ التَّلاَمِيذَ إِذاَ لَمْ يَعْمَلُوا الْواَجِبَ ؟ اَلْمُعَلِّمُ يُعاَقِبُ التَّلاَمِيذَ إِذاَ لَمْ يَعْمَلُوا الْواَجِبَ.

20. ماَذاَ يَفْعَلُ لَكَ الْمُعَلِّمُ عِنْدَماَ لاَ تَعْمَلُ الْواَجِبَ ؟ بِماَذاَ شَعَرْتَ عِنْدَماَ شاَهَدْتَ الْكَعْبَةَ؟

21. إِذاَ كاَنَتِ الْبُيُوتُ راَحَةَ الأَجْساَدِ فَإِنَّ الْمَساَجِدَ راَحَةُ الْقُلُوبِ . إِذاَ كاَنَتِ الأَنْهاَرُ سَبَبَ الْحَياَةِ فَإِنَّ نَهْرَ النِّيلِ سَبَبُ الْحَضاَرَةِ .

22. لَوْلاَ الْعِلْمُ لَماَ انْتَصَرَ النَّاسُ . لَوْلاَ الْكِتاَبُ لَماَ انْتَشَرَ النُّورُ فِي الْعاَلَمِ .

23. لَوْلاَ الصُّحُفُ لَماَ عَرَفْناَ الأَخْباَرَ . لَوْلاَ النَّظاَّرَةُ لَماَ رَأَيْتُ الْمَنْظَرَ جَيِّداً .

24. لَوْلاَ الْماَءُ ماَ عاَشَ عَلَى الأَرْضِ حَيَواَنٌ أَوْ نَباَتٌ . عِنْدَماَ أَذْهَبُ إِلَى الْحَدِيقَةِ أَتَناَوَلُ الْعَصِيرَ .

**Terjimesi**:

1. Şol bir wagtyň özünde gezelenç nähili peýdaly bolar? Gezelenç haçan-da okuwçy ondan täze zatlary öwrenende peýdaly bolar.
2. Biziň eşiden zatlarymyza gulak gabartsaň näme üçin biziň gaharlanýandygymyza göz ýetirersiň. (Yzyndaky sözlem birmeňzeş manyda).
3. Çaga gezelençden gaýdyp gelende ejesi şatlandy. Mawy reňk çalan wagtym otagym owadanlaşdy.
4. Patma synagda üstünlik gazananda uly serpaý aldy. Mekdebiň jaňy kakylan wagty okuwçylar synpa girdi.
5. Patma üstünlik gazananda kaksyndan sowat aldy. Myhman gelende oňa datly hödür etdim.
6. Awtobus gijä galandygy üçin otly bilen geldim.
7. Gyz giýç dolandy. Gyz ejesini uklap ýatyrka gördi. Gyz giýç (gijiräk) dolanan wagty ejesini uklap ýatyrka gördi.
8. Iki işçi müdir bilen duşuşdy. Iki işçi begendi. Müdir bilen duşuşan wagty iki işçi begendi.
9. Ejesi uklamak isledi. Uklamakçy bolanda ejesi penjijäni ýapdy.
10. Mugallymlar tiatrda oýuny tomaşa etdiler. Mugallymlar köp güldüler. Mugallymlar tiatrda oýun tomaşa edenlerinde köp güldüler.
11. Mugallym temany düşündiren wagty ony diňlemeli bolýar. Synag ýakynlaşan mahaly (dersleri) maslahat etmek zerurçylygy ýüze çykýar.
12. Myhman gelende oňa hödür-kerem etmeli. Adamsy sapara gidende aýaly hamylady.
13. Kenarda duran gämileri gördük. Ynsan öz şekilini görende oňa bolan buýsanjyny beýan edýär.

14. Ol mekdebe gelende gönümel synpa gidýär. Ir bilen oýanamda mazaly edip ýüzümi ýuwýaryn.
15. Suw gaýnanda ejem çaý taýýarlaýar. Säher wagty bolanda nirä gidýärsiň? Säher (daň wagty) bolanda metjide gidýärin.
16. Mugallym gelende nirä gidýärsiň? Mugallym gelende kitaphana gidýärin.
17. Uçar gelende nirä gidýärsiň? Uçar gelende howa mekzilinde gidýärin.
18. Okuwçylar öýlerine dolananlarynda ýumşy edýärler. Ejeler öýlerine dolananlarynda naharyň taýýarlygyna girişýärler.
19. Ýumuşlaryny etmedik wagtlary okuwçylara kim temmi berýär? Ýumuşlaryny etmedik waglary okuwçylara mugallym temmi berýär.
20. Ýumuşy etmedik wagtlary mugallym saňa näme edýär? Käbäni göreniňde nähili duýgyny başdan geçirdiň?
21. Öýler bedeniň mazasy üçin bolsa ikuçsyz metjitler ýüreklere aram berýär. Derýalar ýaşaýşyň sebäpkäri bolsa nil derýasy medeniýetin sebäpkäri.
22. Ylym bolmasady ynsanlar üstünlik gazanmazdy. Kitap bolmadyk bolsa bilim nury (ýagtylygy) dünýäde ýaýramazdy.
23. Gazetler bolmadyk bolsa habarlary bilmezdim. Gözlük bolmadyk bolsa töweregi görüp bilmezdim.
24. Suw bolmadyk bolsa dünýäde haýwan ýa-da ösümlik ýaşamazdy. Seýilgähe gidenimde miwe suwy içýärin.

## Başarjaňlyk bildirýän işlikler

### Arap dilinde başarjaňlyk aňladýan işlikleriň ýasalyşy

| | |
|---|---|
| اِسْتَطَاعَ يَسْتَطِيعُ | **-a bildi, -e bildi, -a biler, -e biler** |
| قَدَرَ يَقْدِرُ | **-a bildi, -e bildi, -a biler, -e biler (güýji ýeter)** |

**Üns beriň!** Başarjaňlygy aňladýan işlikleriň iň ýygy ulanylýany (اِسْتَطَاعَ) işligidir.

| | | | |
|---|---|---|---|
| اِسْتَطَاعَ أَنْ يَكْتُبَ | Ýazyp bildi | يَسْتطِيعُ أَنْ يَكْتُبَ | Ýazyp biler |

Arap dilinde öten zaman işliginiň başarjaňlyk bildirýän şekili ýasalanda **اِسْتَطَاعَ** işliginiň öten zaman formasy bilen bilelikde “**أَنْ يَكْتُبَ**” işligi ýöňkemede üýtgedilip ýasalýar ýa-da edil şol wezipäni ýerine ýetirýän işligiň nämälim formasy ulanylýar.

Öten zaman işliginiň başarjaňlyk bildirýän formasynyň ýöňkemede **üýtgeýşi**

| **Köplük** | **Ikilik** | **Täklik** | |
|---|---|---|---|
| اِسْتَطَاعُوا أَنْ يَكْتُبُوْا | اِسْتَطَاعَا أَنْ يَكْتُبَا | اِسْتَطَاعَ أَنْ يَكْتُبَ | III şahs |
| (olar) ýazyp bildiler | (ikisi) ýazyp bildi | (ol) ýazyp bildi | |
| اِسْتَطَعْنَ أَنْ يَكْتُبْنَ | اِسْتَطَاعَتاَ أَنْ تَكْتُبَا | اِسْتَطَاعَتْ أَنْ تَكْتُبَ | III şahs |
| (olar aýallar) ýazyp bildiler | (ikisi aýallar) ýazyp bildi | (ol aýal) ýazyp bildi | |
| اِسْتَطَعْتُمْ أَنْ تَكْتُبُوْا | اِسْتَطَعْتُمَا أَنْ تَكْتُبَا | اِسْتَطَعْتَ أَنْ تَكْتُبَ | II şahs |
| (siz) ýazyp bildiňiz | (ikiňiz) ýazyp | (sen) ýazyp bildiň | |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | bildiňiz | | |
| اِسْتَطَعْتُنَّ أَنْ تَكْتُبْنَ | اِسْتَطَعْتُمَا أَنْ تَكْتُبَا | اِسْتَطَعْتِ أَنْ تَكْتُبِي | II şahs |
| (siz aýallar) ýazyp bildiňiz | (ikiňiz aýallar) ýazyp bildiňiz | (sen aýal) ýazyp bildiň | |
| اِسْتَطَعْنَا أَنْ نَكْتُبَ | اِسْتَطَعْنَا أَنْ نَكْتُبَ | اِسْتَطَعْتُ أَنْ أَكْتُبَ | I şahs |
| (biz) ýazyp bildik | (ikimiz) ýazyp bildik | (men) ýazyp bildim | |

**Bellik:** Bu ýerde üns berilmeli zatlaryň biri uzadyp okalanda iki säkin (jezim) yzly-yzyna gelende gowşak harpyň düşürilýändigi bilen baglanyşykly kadadyr. Ýokardaky tablisada aýal jynsynda III şahsyň köplük bildirýän nununda uzadylyp okalýan elifden soň säkin (jezim) gelendigi sebäpli gowşak harpy düşürilýär we beýleki görnüşleri edil şol kada laýyklykda üýtgedilýär. Gowşak we goşma ýa-da düzme (mezit) işliklerde bu mesele bilen baglanyşykly köp sanly mysallar getiriler. Häzirlikçe (**اِسْتَطَاعَ**) işliginiň bu görnüşini özleşdireliň.

**Häzirki zaman işliginiň başarjaňlygy bildirýän şekilinde bolsa** (**يَسْتَطِيعُ** ) işliginiň häzirki zaman formasy bilen bilelikde **أَنْ يَكْتُبَ** işligi ýöňkemede üýtgedilip goşulýar ýa-da edil şol wezipäni ýerine ýetirýän işligiň nämälim formasy (masdar) ulanylýar. Türkmen dilinde terjimesi **–a biler, -e biler, -a bilýär** görnüşinde beýan edilýär.

| | | | |
|---|---|---|---|
| يَسْتَطِيعُ أَنْ يَكْتُبَ =يَسْتَطِيعُ الْكِتَابَةَ | | ýazyp biler, ýazyp bilýär | |
| يَسْتَطِيعَانِ أَنْ يَكْتُبَا | Ikisi ýazyp biler | يَسْتَطِيعُونَ أَنْ يَكْتُبُوا | Ýazyp bilýärler, ýazyp bilerler |

Häzirki zaman işliginiň başarjaňlyk bildirýän şekiliniň ýöňkemede üýtgeýşi

| **Köplük** | **Ikilik** | **Täklik** | |
|---|---|---|---|
| يَسْتَطِيعوُنَ أَنْ يَكْتُبُوا | يَسْتَطِيعَانِ أَنْ يَكْتُبَا | يَستطِيعُ أَنْ يَكْتُبَ | III şahs |
| (olar) ýazyp bilerler | (ikisi) ýazyp biler | (ol) ýazyp biler, ýazyp bilýär | |
| يَسْتَطِعْنَ أَنْ يَكْتُبْنَ | تَسْتَطِيعَانِ أَنْ تَكْتُبَا | تَسْتَطِيعُ أَنْ تَكْتُبَ | III şahs |
| (olar aýallar) ýazyp bilerler | (ikisi aýallar) ýazyp biler | (ol aýal) ýazyp biler, ýazyp bilýär | |
| تَسْتَطِيعوُنَ أَنْ تَكْتُبُوا | تَسْتَطِيعَانِ أَنْ تَكْتُبَا | تَسْتَطِيعُ أَنْ تَكْتُبَ | II şahs |
| (siz) ýazyp bilersiňiz | (ikiňiz) ýazyp bilersiňiz | (sen) ýazyp bilersiň | |
| تَسْتَطِعْنَ أَنْ تَكْتُبْنَ | تَسْتَطِيعَانِ أَنْ تَكْتُبَا | تَسْتَطِيعِينَ أَنْ تَكْتُبي | II şahs |
| (siz aýallar) ýazyp bilersiňiz | (ikiňiz aýallar) ýazyp bilersiňiz | (sen aýal) ýazyp bilersiň | |
| نَسْتَطِيعُ أَنْ نَكْتُبَ | نَسْتَطِيعُ أَنْ نَكْتُبَ | أَسْتَطِيعُ أَنْ أَكْتُبَ | I şahs |
| (biz) ýazyp bileris | (ikimiz) ýazyp bileris | (men) ýazyp bilerin | |

**Bellik:** Aýal jynsynda III şahs bilen II şahsyň köplügi uzadylyp okalýan harpdan soň säkin (jezm) bolup gelendigi sebäpli uzatmagy üpjün edýän “elif” gowşak harpy düşürilýär.

**Ýokluk formasy:**

| | |
|---|---|
| مَا اسْتَطَاعَ أَنْ يَكْتُبَ _ لَمْ يَسْتَطِعْ أَنْ يَكْتُبَ | Ýazyp bilmedi |
| لاَ يَسْتَطِيعُ أَنْ يَكْتُبَ | Ýazyp bilmeýär |
| لَنْ يَسْتَطِيعَ أَنْ يَكْتُبَ | Düýbünden ýazyp bilmez |
| لَمَّا يَسْتَطِعْ أَنْ يَكْتُبَ | Häzire çenli ýazyp bilmedi |

“**إِسْتَطَاعَ يَسْتَطِيعُ**” bilen sözlemde başarjaňlygy bildirip gelýän işlik “**قَدَرَ يَقْدِرُ**” (güýji ýetdi, edip bildi, hötdesinden geldi, başardy) arkaly sözlem düzmek bolýar. **إِسْتَطَاعَ يَسْتَطِيعُ** işliginiň deregine **قَدَرَ يَقْدِرُ** güýji ýetdi, edip bildi işligi we oňa eýerip gelýän işlikleriň ähli̇si ýöňkemede üýtgedilmek arkaly ulanylýar.

**Öten zaman işliginiň başarjaňlygy bildirýän şekiliniň ýöňkemede üýtgeýşi**

| **Köplük** | **Ikilik** | **Täklik** | |
|---|---|---|---|
| قَدَرُوْا أَنْ يَكْتُبُوا | قَدَرَا أَنْ يَكْتُباَ | قَدَرَ أَنْ يَكْتُبَ | III şahs |
| (olar) ýazyp bildiler | (Ikisi) ýazyp bildi | (ol) ýazyp bildi | |
| قَدَرْنَ أَنْ يَكْتُبْنَ | قَدَرَتاَ أَنْ تَكْتُباَ | قَدَرَتْ أَنْ تَكْتُبَ | III şahs |
| (olar) ýazyp bildiler | (Ikisi) ýazyp bildi | (ol) ýazyp bildi | |
| قَدَرْتُمْ أَنْ تَكْتُبُوا | قَدَرْتُمَا أَنْ تَكْتُبَا | قَدَرْتَ أَنْ تَكْتُبَ | II şahs |
| (siz) ýazyp bildiňiz | (ikiňiz) ýazyp bildiňiz | (sen) ýazyp bildiň | |
| قَدَرْتُنَّ أَنْ تَكْتُبْنَ | قَدَرْتُمَا أَنْ تَكْتُبَا | قَدَرْتِ أَنْ تَكْتُبِي | II şahs |
| (siz) ýazyp bildiňiz | (ikiňiz) ýazyp bildiňiz | (sen) ýazyp bildiň | |
| قَدَرْنَا أَنْ نَكْتُبَ | قَدَرْنَا أَنْ نَكْتُبَ | قَدَرْتُ أَنْ أَكْتُبَ | I şahs |
| (biz) ýazyp bildik | (ikimiz) ýazyp bildik | (men) ýazyp bildim | |

Häzirki zaman işliginiň başarjaňlygy bildirýän şekiliniň ýöňkemede üýtgeýşi

| **Köplük** | **Ikilik** | **Täklik** | |
|---|---|---|---|
| يَقدِروُنَ أَنْ يَكْتُبُوا | يَقدِرَانِ أَنْ يَكْتُباَ | يَقْدِرُ أَنْ يَكْتُبَ | III şahs |
| (olar) ýazyp bilerler | (ikisi) ýazyp biler | (ol)ýazyp biler, ýazyp bilýär | |
| يَقدِرْنَ أَنْ يَكْتُبْنَ | تَقْدِرَانِ أَنْ تَكْتُبَا | تَقْدِرُ أَنْ تَكْتُبَ | III şahs |
| (olar) ýazyp bilerler | (ikisi) ýazyp biler | (ol)ýazyp biler, ýazyp bilýär | |
| تَقْدِرُونَ أَنْ تَكْتُبُوا | تَقْدِرَانِ أَنْ تَكْتُبَا | تَقْدِرُ أَنْ تَكْتُبَ | II şahs |
| (siz) ýazyp | (ikiňiz) ýazyp | (sen) ýazyp bilersiň | |

| | | | |
|---|---|---|---|
| bilersiňiz | bilersiňiz | | |
| تَقْدِرْنَ أَنْ تَكْتُبْنَ | تَقْدِرَانِ أَنْ تَكْتُبَا | تَقْدِرِينَ أَنْ تَكْتُبِي | II şahs |
| (siz) ýazyp bilersiňiz | (ikiňiz) ýazyp bilersiňiz | (sen) ýazyp bilersiň | |
| نَقْدِرُ أَنْ نَكْتُبَ | نَقْدِرُ أَنْ نَكْتُبَ | أَقْدِرُ أَنْ أَكْتُبَ | I şahs |
| (biz) ýazyp bileris | (ikimiz) ýazyp bileris | (men) ýazyp bilerin | |

**Üns beriň!** Häzirki zaman işligi bolan "**يَقْدِرُ**" işliginiň başyna "**سَ**" ýa-da "**سَوْفَ** " getirilip geljek zaman ýasalýar:

| | |
|---|---|
| سَاَقْدِرُ أَنْ أَكْتُبَ. | Ýazyp bilerin, ýazmagy başararyn |
| سَوْفَ تَقْدِرُونَ أَنْ تَكْتُبُوا. | Ýazyp bilersiň, ýazmagy başararsyň |
| سَنَقْدِرُ أَنْ نَكْتُبَ دَرْسَنَا مَسَاءً. | Dersimizi agşam ýazyp bileriis. |
| يَقْدِرُ الأَطْفَالُ أَنْ يَكْسِرُوا الْكُرْسِيَّ. | Çagalar oturgyjy döwüp bilerler. |
| وَمَا قَدَرُوا اللّٰهَ حَقَّ قَدْرِهِ ... | Allanay özüne laýyk ýagdaýda tanap bilmediler…(Engam, 91) |
| ...لاَ يَقْدِرُونَ مِمَّا كَسَبُوا عَلَى شَيْءٍ ... | Gazananlaryndan hiç bir zady ele geçirip bilmezler… (Ybraýym, 18) |

**Bellik:** "**إِسْتَطَاعَ يَسْتَطِيعُ**" işliginiň deregine "**أَمْكَنَ يُمْكِنُ**" (mümkin, mümkin boldy) işligi getirilip "**استطاع**" işligine ýakyn manyny hasyl etmek bolýar. "**يُمْكِنُ**" işligi başga bir işlik bilen ýanaşyk getirilende ýöňkemede üýtgemeýär, ýöne bu işligiň soňuna degişli at çalyşmalary (zamirler) birikdirilmek, goşulmak arkaly ýöňkemede üýtgedilýär. Araplar edebi we gepleşik dilinde bu işligi juda ýygy ulanýarlar.

**Mysal üçin:**

| | |
|---|---|
| هَلْ تَسْتَطِيعُ أَنْ تَعْرِفَ السُّوقَ ؟ | Bazaryň (ýagdaýyny) bilip bilermiň? |
| نَعَمْ ، يُمْكِنُنِي أَنْ أَعْرِفَهاَ. | Hawa, ony bilmek mümkin. |
| هَلْ تَسْتَطِيعُونَ أَنْ تَأْخُذُوا هَذِهِ الْكُتُبَ مِنْ هُناَ؟ | Bu kitaplary bu ýerden alyp bilermisiňiz? |
| نَعَمْ ، يُمْكِنُناَ أَخْذُهاَ. | Hawa, olary almak mümkin. |
| هَلْ تَسْتَطِيعِينَ أَنْ تَحْفَظِي هَذاَ الْوَاجِبَ ؟ | Bu ýumuşy ýatlap bilermiň? |
| نَعَمْ ، يُمْكِنُنِي حِفْظُهُ. | Hawa, ony ýatlamak mümkin. |
| هَلْ تَسْتَطِيعاَنِ أَنْ تُشاَهِداَ هَذِهِ الصُّورَةَ ؟ | (Ikiňiz) bu suraty group bilermisiňiz? |
| نَعَمْ ، يُمْكِنُناَ مُشاَهَدَتُهاَ. | Hawa, ony görmek mümkin. |

**Mysallar**:

1. هَلِ اسْتَطاَعَ أَنْ يَفْتَحَ الْباَبَ ؟ نَعَمْ أَمْكَنَهُ فَتْحُهُ. هَلْ تَسْتَطِيعُ أَنْ تَفْتَحَ هَذِهِ الْخِزاَنَةَ؟
2. اِسْتَطاَعَ أَخِي حِفْظَ الْقُرْآنِ الْكَرِيمِ فِي سَنَتَيْنِ . اِسْتَطاَعَ الصَّدِيقاَنِ أَنْ يُشاَهِداَ تِلْكَ الأَماَكِنَ الْبَعِيدَةَ بِالْمِنْظاَرِ .
3. آسِفٌ ياَ صَدِيقِي ، لاَ أَسْتَطِيعُ أَنْ آكُلَ مَعكَ الْعَشاَءَ لأَنَّ وَالِدِي مَرِيضٌ وَ يَجِبُ أَنْ أَذْهَبَ مَعَهُ إِلَى الطَّبِيبِ .
4. اِسْتَطاَعَ خاَلِدٌ أَنْ يُنْقِذَ الْوَلَدَ مِنَ الْغَرَقِ . هَلْ يَسْتَطِعْنَ أَنْ يَكْتُبْنَ الرَّساَئِلَ ؟ نَعَمْ يُمْكِنُهُنَّ كِتاَبَتُهاَ.

5. هَلْ يَسْتَطِيعُونَ أَنْ يُشاهِدُوا الْوَزِيرَ ؟ نَعَمْ ، يُمْكِنُهُمْ مُشاهَدَتُهُ .
6. قالَ مُحَمَّدٌ : ياَ والِدي لاَ أَسْتَطِيعُ النَّوْمَ وَ لاَ أَسْتَطِيعُ الْقِراءَةَ .
7. إِنَّهاَ تَسْتَطِيعُ أَنْ تُساعِدَ عائِلَتَها . أَسْتَطِيعُ الآنَ أَنْ أُساعِدَ أَخَواتِي .
8. ماذاَ اسْتَطاعَ التاَّجِرُ أَنْ يَفْعَلَ ؟ إِسْتَطاعَ التاَّجِرُ أَنْ يَبِيعَ عَدَداً كَبِيراً مِنَ الدَّراَّجاتِ . هَلْ باعَ كُلَّ الدَّراَّجاتِ ؟ لاَ، باعَ عَدَداً كَبِيراً مِنْهاَ . لَقَدْ باَعَ دَراَّجاتٍ كَثِيرَةً .
9. ماذاَ اسْتَطاعَ الْمُهَنْدِسُ أَنْ يَفْعَلَ ؟ إِسْتَطاعَ الْمُهَنْدِسُ أَنْ يَبْنِيَ عَدَداً كَبِيراً مِنَ المَناَزِلِ. هَلْ بَنَى كُلَّ المَناَزِلِ ؟ لاَ ، بَنَى عَدَداً كَبِيراً مِنْهاَ . لَقَدْ بَنَى مَناَزِلَ كَثِيرَةً.

**Terjimesi:**

1. Gapyny açyp bildimi? Hawa, açmaga mümkinçiligi boldy. Bu şkafy açyp bilersiňmi?
2. Doganym iki ýylda Kurany Kerimi ýat tutdy. Iki ýoldaş ol uzak ýerleri dürgi bilen görüp bildi.
3. Gynanýan eý, dostum! Agşam naharyny seniň bilen bilelikde iýip bilmerin. Çünki kakam syrkaw we onuň bilen bilelikde doktora gitmeli.
4. Halyt çagany gark bolmakdan halas etmegi başardy. Hatlary ýazyp bilerlermi? Hawa, (aýallaryň) olary ýazmaga mümkinçilikleri (bolar).
5. Ministri görüp bilerlermi? Hawa, olaryň ony görmegi mümkin.
6. Muhammet şeýleräk diýdi: “Kakajan! Uklap bilmeýärin we okap bilmeýärin.
7. Elbetde ol maşgalasyna ýardam berip biler. Indi bolsa aýal doganyma ýardam berip bilerin.
8. Tüjjar näme edip bildi? Tüjjar köp sanly welosipeti satmagy başardy. Ähli welosipetleri satdymy? Ýok, olaryň aglabasyny satdy. Hakykatdan-da ol welosipetiň köpüsini satdy.
9. Inžener näme edip bildi? Inžener köp sanly öýi gurmagy (başardy). Ähli öýleri gurup bildimi? Ýok, olaryň aglabasyny gurdy. Hakykatdan-da ol köp sanly öýi gurdy.

## Işligiň hökmanlyk formasy
## (افعال الوجوب)

Türkmen dilindäki ýaz-maly, gel-meli işliklerindäki -maly, -meli işlik ýasaýjy goşulmalary arlaky beýan edilýän işligiň bu formasy arap dilinde özüne mahsus “predlog” (jer) harpy bilen bilelikde aşakdaky işliklerden biri bilen ulanylýar.

| | |
|---|---|
| **يَجِبُ عَلَى** | -maly, -meli, gerekli, hökman |
| **يَنْبَغِي لَ..** | ýerlikli bolar, gowy bolar, ýerine düşer |
| **يَجِبُ عَلَيْهِ أَنْ يَكْتُبَ** | hökman ýazmaly (ýazmaly), ýazaýmaly |
| **يَنْبَغِي لَهُ أَنْ يَكْتُبَ** | ýazmaly bolar (ýazmaly) |

Bulardan iň ýygy ulanylýany “**يَجِبُ عَلَى**” işligidir. Işlik bilen baglanyşyp gelýän “**يَجِبُ عَلَى** ” we **“يَنْبَغِي لَ-”** işlikleri hemişe erkek jynsa degişli III şahsyň täklik galypynda duş gelýär. Şahslara görä ýöňkemede üýtgände predlogdan (jer

harpyndan) soň gelýän at çalyşmalary (zamirler) bilen sazlaşykda ulanylýar. Asyl işlikden öň “أَنْ” masdarlyk goşulmasy getirilýär.

**“يَجِبُ عَلَى” işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi**

| Köplük | Ikilik | Täklik | |
|---|---|---|---|
| يَجِبُ عَلَيْهِمْ أَنْ يَكْتُبُوا | يَجِبُ عَلَيْهِماَ أَنْ يَكْتُبَا | يَجِبُ عَلَيْهِ أَنْ يَكْتُبَ | III şahs |
| (olar) ýazmaly (hökman ýazmaly) | (ol ikisi) ýazmaly (hökman ýazmaly) | (ol) ýazmaly (hökman ýazmaly) | |
| يَجِبُ عَلَيْهِنَّ أَنْ يَكْتُبْنَ | يَجِبُ عَلَيْهِمَا أَنْ تَكْتُباَ | يَجِبُ عَلَيْهاَ أَنْ تَكْتُبَ | III şahs |
| (olar) ýazmaly (hökman ýazmaly) | (ol ikisi) ýazmaly (hökman ýazmaly) | (ol) ýazmaly (hökman ýazmaly) | |
| يَجِبُ عَلَيْكُمْ أَنْ تَكْتُبُوْا | يَجِبُ عَلَيْكُمَا أَنْ تَكْتُبَا | يَجِبُ عَلَيْكَ أَنْ تَكْتُبَ | II şahs |
| (siz) ýazmaly (hökman ýazmaly) | (ikiňiz) ýazmaly (hökman ýazmaly) | (sen) ýazmaly (hökman ýazmaly) | |
| يَجِبُ عَلَيْكُنَّ أَنْ تَكْتُبْنَ | يَجِبُ عَلَيْكُمَا أَنْ تَكْتُبَا | يَجِبُ عَلَيْكِ أَنْ تَكْتُبِي | II şahs |
| (siz) ýazmaly (hökman ýazmaly) | (ikiňiz) ýazmaly (hökman ýazmaly) | (sen) ýazmaly (hökman ýazmaly) | |
| يَجِبُ عَلَيْنَا أَنْ نَكْتُبَ | يَجِبُ عَلَيْنَا أَنْ نَكْتُبَ | يَجِبُ عَلَيَّ أَنْ أَكْتُبَ | I şahs |
| (biz) ýazmaly (hökman ýazmaly) | (ikimiz) ýazmaly (hökman ýazmaly) | (men) ýazmaly (ýazmagym zerur) | |

**“يَنْبَغِي لَهُ” işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi**

| Köplük | Ikilik | Täklik | |
|---|---|---|---|
| يَنْبَغِي لَهُمْ أَن يَكْتُبُوا | يَنبَغِي لَهُمَا أَنْ يَكْتُبَا | يَنْبَغِي لَهُ أَنْ يَكْتُبَ | III şahs |
| (olaryň) ýazmagy ýerlikli bolar | (ol ikisiniň) ýazmagy ýerlikli bolar | (Onuň) ýazmagy ýerlikli bolar (ýazmaly) | |
| يَنْبَغِي لَهُنَّ أَنْ يَكْتُبْنَ | يَنْبَغِي لَهُمَا أَنْ تَكْتُبَا | يَنْبَغِي لَهاَ أَنْ تَكْتُبَ | III şahs |
| (olaryň) ýazmagy ýerlikli bolar | (ol ikisiniň) ýazmagy ýerlikli bolar | (Onuň) ýazmagy ýerlikli bolar (ýazmaly) | |
| يَنْبَغِي لَكُمْ أَنْ تَكْتُبُوا | يَنْبَغِي لَكُماَ أَنْ تَكْتُبا | يَنبَغِي لَكَ أَنْ تَكْتُبَ | II şahs |
| (siziň) ýazmagyňyz ýerlikli bolar | (ikiňiziň) ýazmagy ýerlikli bolar | (seniň) ýazmagyň ýerlikli bolar | |
| يَنْبَغِي لَكُنَّ أَنْ تَكْتُبْنَ | يَنبَغِي لَكُماَ أَنْ تَكْتُباَ | يَنبَغِي لَكِ أنْ تَكْتُبِي | II şahs |

| | | | |
|---|---|---|---|
| (siziň) ýazmagyňyz ýerlikli bolar | (ikiňiziň) ýazmagy ýerlikli bolar | (seniň) ýazmagyň ýerlikli bolar | |
| يَنْبَغِي لَنَا أَنْ نَكْتُبَ | يَنْبَغِي لَنَا أَنْ نَكْتُبَ | يَنْبَغِي لِي أَنْ أَكْتُبَ | I şahs |
| (biziň) ýazmagymyz ýerlikli bolar | (ikimiziň) ýazmagy ýerlikli bolar | (meniň) ýazmagym ýerlikli bolar | |

**“يَجِبُ عَلَى” işliginiň ýokluk formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi**

| | |
|---|---|
| يَجِبُ عَلَيْهِ أَنْ لاَ يَكْتُبَ | يَنْبَغِي لَهُ أَنْ لاَ يَكْتُبَ |
| ýazmaly däl, ýazmagy hökman däl | ýazmasa ýerlikli bolar, ýazmaly däl |
| لا يَجِبُ عَلَيْهِ أَنْ يَكْتُبَ | لاَ يَنْبَغِي لَهُ أَنْ يَكْتُبَ |
| ýazmagy hökman däl | ýazmagy ýerlikli bolmaz |

Işligiň başyna ýöňkemede üýtgeýän “كَانَ” kem işligini getirmek bolar. Türkmen diline -dy, -di habarlyk goşulmalarynyň kömegi bilen ýa-da eken kem işligi arkaly terjime dilýär.

| | |
|---|---|
| كَانَ يَجِبُ عَلَيْهِ أَنْ يَكْتُبَ | hökman ýazmalydy, ýazmaly ekeni |
| كَانَ يَجِبُ عَلَيْهِمْ أَنْ يَكْتُبُوا | hökman ýazmalydy, ýazmaly ekeniler |

**“مَا كَانَ يَجِبُ” işliginiň ýokluk formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi:**

| | |
|---|---|
| مَا كَانَ يَجِبُ عَلَيْهِ أَنْ يَكْتُبَ | مَا كَانَ يَجِبُ عَلَيْهاَ أَنْ تَكْتُبَ |
| ýazmagy hökman däldi, ýazmaly däldi (III şahs erkek üçin) | ýazmagy hökman däldi, ýazmaly däldi (III şahs aýal üçin) |

**Mysallar:**

| | |
|---|---|
| وَمَا يَنْبَغِي لِلرَّحْمَنِ أَنْ يَتَّخِذَ وَلَدًا. | Ýöne) çaga edinmek Rahmanyň şanyna mynasyp däldir. (Merýem, 92) |
| قَالُوا سُبْحَانَكَ مَا كَانَ يَنْبَغِي لَنَا أَنْ نَتَّخِذَ مِنْ دُونِكَ مِنْ أَوْلِيَاءَ ... | Olar: “Seni päkleýäris. Seni taşlap başga dostlary edinmek bize ýaraşmaýar..” diýdiler… (Furkan, 18) |
| لاَ الشَّمْسُ يَنْبَغِي لَهَا أَنْ تُدْرِكَ الْقَمَرَ وَلاَ اللَّيْلُ سَابِقُ النَّهَارِ وَكُلٌّ فِي فَلَكٍ يَسْبَحُونَ. | Ne güneş aýa dalaş edip biler, ne-de gije gündüzi kowup ýetip biler. Her haýsysy belli bir ugurda ýüzerler. (Ýasyn, 40) |

**“يَجِبُ”** işligi “**hökmany, zerur**” diýlip terjime edilse has takyk bolar. **“يَجِبُ ”** we **“يَنْبَغِي ”** işlikleri sözlemde ulanylmadyk halatynda-da predlog (jer harpy) bilen utgaşyp gelýän sözlem birmeňzeş manyny aňladýar.

**“عَلَيْهِ” we “لَهُ” goşulmalarynyň ýöňkemede zýtgeýşi**

| | | | |
|---|---|---|---|
| عَلَيْهِ أَنْ يَكْتُبَ | ýazmaly, hökman ýazmaly | لَهُ أَنْ يَكْتُبَ | ýazmaly, ýazmagy ýerlikli bolar |

| | | | |
|---|---|---|---|
| عَلَيَّ أَنْ أَكْتُبَ | ýazmaly, ýazaýmaly | لِي أَنْ أَكْتُبَ | ýazmagym ýerlikli bolar |

**“عَلَيْهِ” we “لَهُ” goşulmalarynyň ýöňkemede üýtgeýşiniň ýokluk formasy**

| | | | |
|---|---|---|---|
| عَلَيَّ أَنْ لاَ أَكْتُبَ | Men ýazmaly däl | لِي أَنْ لاَ أَكْتُبَ | Meniň ýazmagym ýerlikli bolmaz |

**Mysallar**:

1. يَجِبُ عَلَيَّ أَنْ أَدْرُسَ وَ أَنْجَحَ دائِماً.

2. يَجِبُ عَلَى كُلِّ طَالِبٍ أَنْ يَعْرِفَ دَرْسَهُ جَيِّداً . يَجِبُ أَنْ تَعْلَمُوا مُنْذُ الآنَ .

3. يَجِبُ أَنْ تَعْلَمْنَ مُنْذُ الآنَ . يَجِبُ أَنْ يَذْهَباَ مُنْذُ الآنَ.

4. ماذاَ يَجِبُ عَلَيْكَ أَنْ تَفْعَلَ الآنَ لِيَكُونَ مُسْتَقْبَلُكَ عَظِيماً ؟

5. يَجِبُ أَنْ يَكُونَ الأولادُ صادِقاً وَ أَمِيناً دائِماً.

6. مَتَى يَجِبُ الْغُسْلُ ؟ . يَجِبُ أَنْ يَحْتَرِمَ الصَّغِيرُ الْكَبِيرَ .

7. يَجِبُ عَلَى الأَوْلاَدِ طاَعَةُ الْوالِدَيْنِ.

8. أُمِّي مَرِيضَةٌ وَ يَجِبُ اَنْ أُساعِدَهاَ . يَجِبُ أَنْ أُقاَبِلَهاَ.

9. يَجِبُ أَنْ أَسْأَلَهُمْ . يَجِبُ أَنْ أَسْتَقْبِلَهُمْ .

**Terjimesi**:

1. Hemişe meniň okamagym we üstünlik gazanmagym zerur.
2. Her talybyň derslerini oňat bilmegi zerur. Şu pursatdan başlap bilmegimiz zerur.
3. Şu pursatdan başlap bilmegimiz zerur (aýal). Şu pursatdan başlap ikisiniň gitmeleri zerur.
4. Geljegiň ägirt bolmagy üçin şundan eýläk näme etmegim zerur?
5. Perzentleriň hemişe sadyk we ynamdar bolmagy zerur.
6. Gusul ýuwunmak wajyb bolýar (zerur)? Kiçiniň ula hormat etmegi zerur.
7. Çagalaryň ene-atasyna gulak asmagy zerur.
8. Ejem syrkaw we oňa kömek etmegim zerur. Onuň bilen duşuşmaly.
9. Olardan soramamaly. Men olary garşy almaly.

**(اقسام السبعة)**

**Dogry we kadaly işlikler**

**Işligiň ýedi görnüşi (aksamy sebga):** Arap dilinde işlikler düzüminde gowşak harpy (و ي ا) getirililip-getirilmeýändigi taýdan iki topara bölünýär. Olar “dogry” (sahyh - asly üç harpdan ybarat bolup, gowşak harplardan hiç birini düzüminde jemlemeýän işlik) işlikler we “gowşak” (asly üç harpldan ybarat bolup, “elif”, “waw” we “ýa” harplaryndan birini düzüminde jemleýän) işlikler.

Dogry işlikler üç görnüşe bölünýär.

**a. Salim (abat).**

**b. Mehmuz (hemzeli).**

**ç. Muzagaf (goşalandyrylan).**

Gowşak işlikler dört topara bölünýär.

**a. Mysal (dogra meňzeş işlik).**

**b. Ejwef (içi boş).**

**ç. Nakys (kem).**

**d. Lefif (goşa gowşak harply).**

Işlikler simwol hökmünde üç harply **“فَعَلَ”** işliginiň kömegi bilen alamatlandyrylýar. Işligiň birinji harpy bu simwoldan ugur alnyp, “faul-gyfyl” diýlip atlandyrylýar. Ortadaky **“ع”** harpy işligiň ikinji harpyny alamatlandyrýar we “aýnul-fygyl” diýlip atlandyrylýar. **“ل”** harpy bolsa işligiň üçünji harpyny alamatlandyrýar we “lamul-fygyl” diýlip atlandyrylýar. Öňümizdäki temalarda bu adalgalar ýygy-ýygydan ulanylar. Indi bolsa bu işlikleri we olaryň formalaryny jime-jik seljereliň.

**Dogry işlikler (الفعل الصحيح)**

**a. Sälim işlik (الفعل السالم)**

Işlik ýasalanda gowşak harp diýlip atlandyrylýan **“ي-و- ا”** harplardan biri getirilmedik bolsa ýa-da şol bir jynsdan iki harp (şeddeli bolup) yzly-yzyna tirkeşip gelmedik bolsa ýa-da harplarynyň düzüminde hemze **“ أ -ء”** ýok bolsa şol işlige “**sälim**” işlik diýilýär. **Mysal üçin**: “**جَلَسَ , كَتَبَ, فَتَحَ , عَلِمَ**” işlikleri ýaly.

Sälim işlikleriň ýöňkemede üýtgeýişlerini öňki temalarymyzda gysgajyk görnüşde seljeripdik. Bu ýerde şol işlikleriň ýene-de käbirlerini gaýtalamak arkaly berkideliň.

**Mysallary**:

| | |
|---|---|
| جَلَسَ الأَوْلاَدُ فِي الْحَدِيقَةِ. | Çagalar howluda oturdylar. |
| اَلأَوْلاَدُ جَلَسُوا فِي الْحَدِيقَةِ. | Çagalar howluda oturdylar. |

**Ýedi görnüşli işligiň (aksamy sebganyň) hemzeli (mehmuz) formasy**

**b. Mehmuz işlik**

Düzüminde hemze “ ء أ ” getirilýän işlik mehmuz işlik diýlip atlandyrylýar. Hemze işligiň başynda (ýagny faul-fygylda) bolsa **“mehmuzul-fa”**, **“أَكَلَ ”** iýdi, “**أَخَذَ**” aldy ýaly işlikleri mysal getirmek bolar.

Hemze işligiň ortasynda (ýagny aýnul-fygylynda) bolsa **“mehmuzul-aýn”**, “**سَأَلَ** ” sorady ýaly işlikleri mysal getirmek bolar.

Hemze işligiň ahyrynda (ýagny “lamul-fygylynda) bolsa **“mehmuzul-lam”** diýlip atlandyrylýar. “**قَرَأَ** ” okady ýaly işlikleri mysal getirmek bolar. Mehmuz işlikler, esasan-da, I we III bapda-görnüşde gabat gelýär.

**1. Mehmuzul-fa (مهموز الفاء)**

| **Häzirki zamanyň gaýdym derejesi** | **Häzirki zaman işligi** | **Öten zamanyň gaýdym derejesi** | **Öten zaman işligi** | |
|---|---|---|---|---|
| يُؤْكَلُ | يَأْكُلُ | أُكِلَ | أَكَلَ | I bap-görnüş |
| iýiler | iýer | iýildi | iýdi | |
| يُؤْذَنُ | يَأْذَنُ | أُذِنَ | أَذِنَ | VI bap-görnüş |
| rugsat berdiler | rugsat berýär | rugsat berildi | rugsat berdi | |

| **Buýrugy** | **Ortak işligiň gaýdymy** | **Ortak işligi** |
|---|---|---|
| “يَأْكُلُ” işliginden كُلْ (iý) | “أَكَلَ” işliginden “مَأْكُولٌ” (iýilen) | “أَكَلَ” işliginden “آكِلٌ” (iýiji) |
| “يَأْذَنْ” işliginden “إِيذَنْ ” (rugsat ber) | “أَذِنَ” işliginden “مَأْذُونٌ” (rugsat berilen) | “أَذِنَ” işliginden “آذِنٌ” (rugsat berýän) |

Hemzeli işlikleriň öten zaman, geljek zaman we olaryň gaýdym derejeleriniň ýöňkemede üýtgeýşine degişli mysallary öňki derslerimizde gysgajyk görnüşde seljeripdik. Olar dogry (sahyh) işliklerden düýpli tapawutlanmaýarlar. Mysalda getirilen ortak işliklere we ortak işligiň gaýdymyna “taýy-merbuta” (sözüň ahrynda getirilen te “ة” harpy) goşulsa olaryň aýal jynsy gelip çykýar. **Mysal üçin:** “ **آكِلٌ-آكِلَةٌ**”, “ **مَأْكُولٌ-مَأْكُولَةٌ** ” ýaly. Bu mysallarda diňe erkek jynsynyň täklik galyplary ulanyldy.

Üns berilmeli meseleleriň ýene-de birini şeýle beýan edeliň:

a. Häzirki zaman işliginiň erkek jynsyna degişli I şahsyň täkligi “**يَأْكُلُ**” işliginden “**أَأْكُلُ**” däl-de, iki hemzäniň yzly-yzyna gelendigi sebäpli “**آكُلُ**” (men iýýärin) görnüşinde aýdylýar.

b. Buýrugy “**أُأْكُلْ**” görnüşinde aýdylmaýar. Iki hemzäniň yzly-yzyna okalanda kynçylyk döreýändigi sebäpli hemzeli bölegi aýyrmaly bolýar. Galan bölegi ýöňkemede üýtgetmek arkaly ýasalýar.

Geçilen temalardan mälim bolşy ýaly häzirki zaman işliginde ýa-da buýrugynda işligiň ahyrky harpynda hereket taýdan üýtgeşmeler bolup geçýär. Säkin (jezim) getirilmekçi bolan ýagdaýynda işligiň ýöňkemede üýtgedilmeginde hyzmat edýän “**nun**” harplar (aýal jynsyň III hem-de II şahslarynyň ahyryndaky “nun” harplardan başgalary) düşürilýär:

**“أَمكَلَ” işliginiň buýrugynyň ýöňkemede üýtgeýşi:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| كُلوُا | كُلاَ | كُلْ | مخاطب |
| كُلْنَ | كُلاَ | كُلِي | محاطبة |
| siz iýiň | ikiňiz iýiň | sen iý | |

“**يَأْذَنُ**” işliginden “**إِيذَنْ** ” (rugsat ber) galypynda bolsa, görnüşi ýaly buýruk “**إِأْذَنْ**” görnüşinde ýasalýar. Aýdylanda kynçylyk döredýändigi sebäpli wagtyň geçmegi bilen “**إِيذَنْ**” şekiline öwrülipdir.

“أَذِنَ” işliginiň buýrugynyň ýöňkemede üýtgeýşi şeýle beýan edilýär:

| | | | |
|---|---|---|---|
| جمع | تثنية | مفرد | |
| إِيذَنُوا | إِيذَناَ | إِيذَنْ | مخاطب |
| إِيذَنَّ | إِيذَناَ | إِيذَنِي | محاطبة |
| siz rugsat beriň | ikiňiz rugsat beriň | sen rugsat ber | |

**2. Mehmuzul-aýn (مهموز العين)**

Mehmuzul-aýn diýlip ortanjy harpy hemzeli “ء أ” bolan işlige aýdylýar.

| **Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi** | **Häzirki zaman işligi** | **Öten zamanyň işliginiň gaýdym derejesi** | **Öten zaman işligi** |
|---|---|---|---|
| يُسْئَلُ | يَسْأَلُ | سُئِلَ | سَأَلَ |
| soralar | sorar | soraldy | sorady, isledi |

| **Buýrugy** | **Ortak işligiň gaýdymy** | **Ortak işligi** |
|---|---|---|
| “يَسْأَلُ” dan “إِسْأَلْ” (ýa-da gysgaça) “سَلْ”<br>sora | “مَسْؤُولٌ - مَسْؤُولَةٌ”<br>soralan, islenen | “سَائِلٌ - سائِلَةٌ”<br>isleýji, soraýjy |

**“سَأَلَ” işliginiň buýrugynyň ýöňkemede üýtgeýşi:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| جمع | تثنية | مفرد | |
| اِسْأَلُوا | اِسْأَلاَ | اِسْأَلْ | |
| اِسْأَلْنَ | اِسْأَلاَ | اِسْأَلِي | محاطبة |
| soraň | ikiňiz soraň | sora | |

**3. Mehmuzul-lam (مهموز اللام)**

Mehmuzul-lam diýlip ahyrky harpy hemzeli “أ ء” bolan işliklere aýdylýar.

| Häzirki zamanyň işliginiň gaýdym derejesi | Häzirki zaman işliginiň işligi | Öten zamanyň işliginiň gaýdym derejesi | Öten zaman işligi |
|---|---|---|---|
| يُقْرَأُ | يَقْرَأُ | قُرِئَ | قَرَأَ |
| okalýar | okaýar | okaldy | okady |

| Buýrugy | Ortak işligiň gaýdymy | Ortak işligi |
|---|---|---|
| إقْرَأْ dan يَقْرَأُ | مَقْرُوءٌ | قَارِئٌ قَرَأَ |
| oka | okalan | okaýan, okyjy |

**“قَرَأَ” işliginiň buýrugynyň ýökemede üýtgeýşi:**

| | | |
|---|---|---|
| جمع | تثنية | مفرد |
| إقْرَأُوا | إقْرَآ | إقْرَأْ |
| إقْرأْنَ | إقْرَآ | إقْرَئِي |
| siz okaň | ikiňiz okaň | oka |

**Mysallar:**

1. وَالِدَتي تَأْكُلُ السَّمَكَ كَثيراً . سَأَلَكَ الْمُدَرِّسُ لأَنَّكَ قَرَأْتَ الدَّرْسَ جَيِّداً.

2. اِنْتَظَرْتُكَ طَوِيلاً لأنَّكَ تَأَخَّرْتَ كَثيراً . سَتَبْدَأُ الْعُطْلَةُ في الأُسْبوُعِ الْقادِمِ .

3. اَلتِّلْميذَةُ قَرَأَتْ قَليلاً . هُوَ يأْخُذُ مِنْ والِدِهِ رِيالاً كُلَّ يَوْمٍ وَ يَشْتَرِي كِتابَاً جَدِيداً كُلَّ أُسْبوُعٍ.

4. هَلْ تَقْرَأُ الْعَرَبِيَّةَ جَيِّداً ؟ نَعَمْ ، أَقْرَأُ الْعَرَبِيَّةَ جَيِّداً .

5. ماذاَ تَفْعَلُ الْمُمَرِّضاَتُ كُلَّ صَباحٍ؟ يَبْدأْنَ عَمَلَهُنَّ. كَيْفَ تَبْدَأُ الْمُمَرِّضاتُ عَمَلَهُنَّ ؟ تَبْدَأُ الْمُمَرِّضاَتُ عَمَلَهُنَّ فِي نَشاَطٍ.
أَلاَ تَبْدَأُ الْمُمَرِّضاَتُ عَمَلَهُنَّ فِي نَشاَطٍ؟ بَلَى، تَبْدَأُ عَمَلَهُنَّ فِي نَشاطٍ .

6. هَلْ تَبْدَأُ عَمَلَكَ فِي نَشاَطٍ ؟ نَعَمْ ، أَبْدَأُ عَمَلِي فِي نَشاَطٍ .

7. سَيَقْرَؤُونَ شَيْئاً مِنَ الْقُرْآنِ . سَأَذْهَبُ إِلَى الْمَكْتَبَةِ لِقِراءَةِ الْكِتابِ .

8. لِماذاَ سَأَلَ عَنْ ذَلِكَ ؟ . عَلَى الْمُحسنِ أَنْ يَأْمُرَ بِالْمَعْرُوفِ وَ يَنْهَى عَنِ الْمُنْكَرِ.

9. تَسْتَمِرُّ الرِّحْلَةُ مِنْ مَكَّةَ إِلَى الْمَدِينَةِ ساعَتاَنِ . تَبْدَأُ الْحِصَّةُ الأُولَى فِي السأَبِعَةِ صَباَحاً.

**Terjimesi:**

1. Ejem balygy ýygy iýýär. Dersi oňat okanlygyň üçin mugallym senden sorady.
2. Juda gijä galandygyň üçin saňa uzak (wagtlap) garaşdym. Geljek hepde rugsat berilýär.
3. Okuwçy azrak okady. Ol her gün kakasyndan bir riýal alýar we her hepde täze kitap satyn alýar.
4. Arap dilinden oňat okaýarmyň? Hawa, arap dilinden oňat okaýaryn.
5. Şepagat uýalary ir bilen näme edýärler? Işlerine başlaýarlar. Şepagat uýalary işlerine nähili başlaýarlar? Şepagat uýalary işlerine höwes bilen başlaýarlar. Şepagat

uýalary işlerine höwes bilen başlamaýarlarmy? Tersine, işlerine höwes bilen başlaýarlar.
6. Işiňe höwes bilen başlarmyň? Hawa, işime hyjuw bilen başlaýaryn.
7. Olar Kurandan bir zatlar okamakçy. Kitap okamak üçin kitaphana gitmekçi.
8. Näme üçin ol barada sorady? Haýyrly adam ýagşylygy endik etmeli, ýamanlykdan saklamaly.
9. Mekkeden Medinä gitmek üçin iki sagat gerek. Ilkinji ders ir sagat ýedide başlaýar.

## Dogry we kadaly işlikleriň ýöňkemde üýtgeýşi
## (goşalandyrylan işlikler)
## (الفعل المضعف)

**Dogry işligiň goşalandyrylan görnüşi (muzagaf işlik):** “Muzagaf” şeddeli, şeddelenen (teşditli) işlik diýmekligi aňladýar. Ýagny işligiň ahyrky iki harpy (bolan “aýnul-fygyl” bilen “lamul-fygyl) birmeňzeş jynsdan bolup, olar şeddeli ýa-da şeddelenip okalýar.
“**مَدَّ--يَمُدُّ** ” uzatdy (asly I bap-görnüş: “**مَدَدَ--يَمْدُدُ**”), “**فَرَّ--يَفِرُّ** ” gaçdy (asly II bap-görnüş: “**فَرَرَ--يَفْرِرُ** ”)

Arap dilinde iki harp yzly-yzyna ýanaşyp gelende olary birek-birege goşup aýtmaklyk “idgam” diýlip atlandyrylýar.

| **Häzirki zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi** | **Öten zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi** |
|---|---|
| يَمُدُّ uzadýar | مَدَّ uzatdy |
| يَمُدُّ يَمُدَّانِ يَمُدُّونَ | مَدَّ مَدَّا مَدُّوا |
| تَمُدُّ تَمُدَّانِ يَمْدُدْنَ | مَدَّتْ مَدَّتَا مَدَدْنَ |
| تَمُدُّ ... ... | مَدَدْتَ ... ... |

Görnüşi ýaly muzagaf işlikleriň idgamy (şeddesi) aýal jynsyň öten zamanynda III şahsyň köplüginden başlap çözülýär, ýagny şedde açylyp ýazylýar. Beýleki görnüşinde-de aýal jynsynyň III şahsyň köplüginden başlap “**فَرَرْنَ**” görnüşinde birikdirilýär. Häzirki zaman işliklerinde, meselem aýal jynsynyň III şahsyň köplüginiň “**يَمْدُدْنَ**” we “**يَفْرِرْنَ**” görnüşinde şeddesi açylyp ýazylýar.

**Gaýdym derejesi:** “**يَمُدُّ**” işliginden “**يُمَدُّ**” uzadylyýar, “**مَدَّ**” işliginden “**مُدَّ**” uzadyldy.

| **Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi** | **Öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi** |
|---|---|
| يُمَدُّ يُمَدَّانِ يُمَدُّونَ | مُدَّ مُدَّا مُدُّوا |
| تُمَدُّ تُمَدَّانِ يُمْدَدْنَ | مُدَّتْ مُدَّتَا مُدِدْنَ |
| تُمَدُّ ... ... | مُدِدْتَ ... ... |

“يَفِرُّ” işliginden “يُفَرُّ” gaçylýar, “فَرَرَ” işliginden “فُرَّ” gaçyldy.

**Aýal jynsynyň III şahsyň köplügi häzirki zaman işliginde “يُفْرَرْنَ”, öten zamanda “فُرِرْنَ” görnüşinde ýazylýar.**

| | |
|---|---|
| **Buýrugy:** | “ يَمُدُّ ” işliginden “مُدِّ”, “مُدَّ” ýa-da “أَمْدُدْ” (uzat)<br>“يَفِرُّ” işliginden “فِرِّ”, “فِرَّ” ýa-da “إِفْرِرْ” (gaç) |

Görnüşi ýaly şeddeli işlikleriň buýruklaryny işligiň şeddeleriniň açylyp, yzyndanam ahyrky harpynyň säkin edilmegi bilen ýasamak bolýar. Has aňsady bolsa şeddäniň kömegi bilen ýasalmagydyr. Ahyrky hereketiň üstün bilen ýa-da astyn bilen ýasalýandygyna üns berilmelidir. II şahsyň ýöňkemesinde üýtgände “أُمْدُدْ” adaty şekilinden tapawudynyň ýokdugy üçin aşakda II şahsyň ýöňkemede üýtgeýşi getirildi.

**Buýrugyň ýöňkemede üýtgeýşi:**

| | | |
|---|---|---|
| مُدُّوا | مُدَّا | مُدَّ |
| أُمْدُدْنَ | مُدَّا | مُدِّي |
| فِرُّوا | فِرَّاَ | فِرَّ (فِرِّ-إِفْرِرْ) |
| إِفْرِرْنَ | فِرَّاَ | فِرِّي |

| | |
|---|---|
| **Ortak işligi** | “مَدَّ” işliginden مَادٌّ (uzadyjy), “فَرَّ” işliginden (فَارٌّ) (gaçýan, gaçgak) |
| **Ortak işligiň gaýdymy** | “مَدَّ” işliginden مَمْدُودٌ (uzadylan), “فَرَّ” işliginden (مَفْرُورٌ) (gaçylýan) |

**Muzagaf işlikleriň ortak işliklerine degişli mysallar:**

“دَلَّ” işliginden “دالٌّ ج دالُّونَ” delalat edýän, ýol görkezýän

“ضَلَّ” işliginden “ضَالٌّ ج ضَالُّونَ” azan, azaşan

“مَرَّ” işliginden “مارٌّ ج مارُّونَ” geçen, geçip barýan

**Muzagaf işlikleriň ortak işlikleriniň gadymyna degişli mysallar:**

“دَلَّ” işliginden مَدْلُولٌ delalat edilen, ýol görkezilen

“عَدَّ” işliginden مَعْدُودٌ sanalan, hasaplanan

**Mysallar:**

1. ظَنَنْتُ النَّجاحَ سَهْلاً . قَصَصْناَ عَلَيْهِمُ الْحِكايَةَ.
2. اَلرَّجُلاَنِ يَمُراَّنِ بِالْحَدِيقَةِ . هُمْ مَرُّوا بِالسُّوقِ.
3. دُقِّي الْبابَ ياَ عائِشَةُ . قُصاَّ الْحِكاَيَةَ عَلَى صاحِبِكُماَ.
4. أَنْتَ مَرَرْتَ بِالسُّوقِ . مَرَّ الْأَوْلاَدُ بِالْحَدِيقَةِ . اَلْأَوْلاَدُ مَرُّوا بِالْحَدِيقَةِ.
5. أَنْتِ صَبَبْتِ الْماَءَ . هُنَّ صَبَبْنَ الْماَءَ.
6. حَثَّ الْأَباَءُ أَوْلاَدَهُمْ عَلَى الْاِجْتِهادِ . اَلْأَباَءُ حَثُّوا أَوْلاَدَهُمْ عَلَى الْاِجْتِهادِ.
7. تَقُصُّ الْمُدَرِّساَتُ بَعْضَ الْقَصَصِ عَلَى التِّلْمِيذاَتِ . اَلْمُدَرِّساَتُ يَقْصُصْنَ بَعْضَ الْقَصَصِ عَلَى التِّلْمِيذاَتِ.

8. صَبَّ الْوَلَدَانِ الْمَاءَ عَلَى الْأَرْضِ . اَلْوَلَدَانِ صَبَّا الْمَاءَ عَلَى الْأَرْضِ.
9. شَكَّ الْمُدَرِّسُونَ فِي الْأَمْرِ . اَلْمُدَرِّسُونَ شَكُّوا فِي الْأَمْرِ.
10. لاَ تَأْكُلْ كَثِيراً فَالأَكْلُ الْكَثِيرُ يَضُرُّ الْمَعِدَةَ . ظَنَنْتُكَ إِيَّاهُ.
11. لاَ تَمُرَّ بَعْدَ هَذاَ الْخَطِّ.

**Terjimesi:**

1. Üstünlige ýetmegi ýeňilmikä öýtdüm. Olara hekaýany gürrüň berdim.
2. Iki adam parkdan geçýär. Olar bazara bardylar.
3. Äşe, papyny kak! Ikiňiz hekaýany dostuňyza düşündiriň.
4. Sen bazara bardyň. Çagalar seýigähe bardy. (Birmeňzeş manyny aňladýan at sözlemi)
5. Suwy sen dökdüň. Suwy olar (aýallar) dökdüler.
6. Kakalar çagalaryny işlemäge höweslendirdi. (Birmeňzeş manyny aňladýan at sözlemi).
7. Mugallymlar okuwçylara käbir hekaýalary gürrüň berýär. (Birmeňzeş manyny bildirýän at sözlemi).
8. Iki çaga suwy ýere dökdi.
9. Mugallymlar mesele barasynda şüphä düşdüler.
10. Köp iýme, köp iýmek aşgazana zyýan berýär. Seni başgasymyka öýtdüm.
11. Bu çyzykdan aňyryk geçme.

## Gowşak işlikler
## (الافعال المعتلة)

**Gowşak işlikleriň görnüşleri (mugtel işlikler)**

Arap dilinde düzüminde gowşak harp bolan işliklere **gowşak işlik** manysyny bildirýän “**mugtel işlik”** diýilýär. Başgaça aýdylanda asyl harplaryndan biri ýa-da ikisi gowşak harp bolan işlige aýdylýar.

**Gowşak işlikler dört topara bölünýär**

**Mysal işligi (الفعل المثال)**

Asyl harplaryndan birinjisi “waw” (و) ýa-da “ýa” (ي) bolan işlige mysal işlik diýilýär. Mysal işligiň birinji harpynda “waw” harpy getirilen bolsa “wawly mysal” (el-misalul-wawy - **المثال الواوي**) işligi diýilýär. **وَهَبَ, وَقَفَ, وَرِثَ**

Birinji harpynda “ýa” (ي) harpy getirilen bolsa “ýaly mysal” (el-misalul-ýaýy - **المثال اليائي**) diýilýär. **يَتُمَ, يَقِظَ , يَبِسَ**

**Ejwef işligi (الفعل الأجوف)**

Gowşak harplardan biri işligiň ortasynda gelen işlige ejwef işlik diýilýär. مَوْتٌ – مَاتَ, طَيْرٌ – طَارَ

**Nakys işlik (الفعل الناقص)**

Gowşak harplardan biri işligiň ahyrynda gelen işlige ejwef işlik diýilýär. تَلْوٌ – تَلَى, مَشْيٌ – مَشَي

**Lefif işlik (الفعل اللفيف)**

Üç harpdan ybarat bolan işligiň iki sanysy gowşak bolan işlik iki topara bölünýär:

**Lefifi-makrun:** (**اللفيف المقرون**) gowşak harplary tirkeşik gelen lefif işligi. شَوَى, رَوَى, حَيِيَ

**Lefifi-mefruk:** (**اللفيف المفروق**) gowşak harplary aýratyn gelen lefif işligi. وَقَي, وَلِيَ, وَفَى

**Mysal işlikleriň görnüşleri we olaryň aýratynlygy**

**Gowşak işlikler we mysal işligi**

Kök harplaryndan biri ýa-da iki sanysy gowşak harplardan biri getirilen işlige **gowşak işlik diýilýär**.

Gowşak işlikler dört topara bölünýär. Olar: 1. Mysal işlik. 2. Ejwef işlik. 3. Nakys işlik. 4. Lefif işlik.

Indi bolsa yzygider ýagdaýda şol işlik toparyny seljereliň:

Kök harplaryndan birinjisi gowşak harp bolan işlige **mysal işlik** diýilýär. “Elif, waw, ýa” gowşak harplary düzýärler. Gowşak harplar met (harpyň uzadylyp okalmagyna hyzmat edýän “ ~, ـٰـ ” görnüşindäki alamatlar) harplary bilen birmeňzeş bolup görünýändigine garamazdan olaryň arasyndaky tapawudy şeýle düşündirmek bolar. Met harplary hereketsiz görnüşde ulanylýar, gowşak harplaryň hereketsiz bolup gelmegi bolsa şert diýlip kabul edilmeýär. Elif harpyndan başgasy, hereketli ýa-da hereketsiz bolup gelip biler.

**Mysal işlik iki görnüşden ybarat bolup,** birinji harpy “waw” bolup gelse “mysaly-wawy” diýilýär. Birinji harpy “ýa” bolup gelene bolsa “mysaly-ýaýy” diýilýär.

Üns berilmeli meseleleriň ýene-de biri elif bilen hemze şekil we sözüň düzüminde ýerine ýetirýän wezipesi taýdan birek-birekden tapawutlanýarlar. Elif harpy hereketsiz bolup gelýär. Elif harpy hereketli bolup gelen halatynda hemze (الهمزة) diýlip atlandyrylýar. Şol sebäpden işlikleriň “elif” harpy bilen başlanýan görnüşine gabat gelmek bolmaýar. Şoňa görä mysal işligi “waw” ýa-da “ýa” harpy bilen başlanýar. Waw bilen başlaýan görnüşine “mysaly-wawy”, “ýa” harpy bilen başlaýan görnüşine bolsa “mysaly-ýaýy” diýilýär.

Mysaly wawy görnüşiniň umumy alamaty häzirki zaman ýöňkemesinde we buýruk formasynda “waw” harpy düşürilip ýazylýar. **Mysal üçin**: **وَصَلَ** işliginiň häzirki zaman şekili **يَصِلُ** görnüşinde ýasalýar. Buýruk şekili bolsa “**صِلْ**” görnüşinde ýasalýar.

**وَجَدَ** işliginiň häzirki zaman şekili “**يَجِدُ**” görnüşinde ýazylýar. Buýruk şekili bolsa “**جِدْ**” görnüşinde ýasalýar.

**وَهَبَ** işliginiň häzirki zaman şekili **يَهَبُ** görnüşinde ýasalýar. Häzirki zaman işlikleriniň esasy böleginde “waw” düşürilip ýasalyşy ýaly bu ýerde hem şol kada eýerilipdir. Buýruk şekili bolsa “**هَبْ**” görnüşinde ýasalýar. Öten zaman şekilindäki “waw” harpy bu ýerde hem düşürilip ýasalypdyr.

**Aşakdaky tablisada mysal işliginiň iki görnüşine degişli mysallar getirilýär**

| | | |
|---|---|---|
| جِبْ | يَجِبُ | وَجَبَ |
| قَعْ | يَقَعُ | وَقَعَ |
| وَدُّ ، وَدَّ ، وَدِّ | يَوَدُّ | وَدَّ |
| اِيْئَسْ | يَيْئَسُ | يَئِسَ |
| اِيْسَرْ | يَيْسَرُ | يَسِرَ |

Mysal işligiň wawlysynyň I babyna gabat gelýän diňe bir işlik bar. Onuň beýleki baplarda juda köp mukdarda görnüşi bolýar. Wawly işligiň I babynda ulanylýan şol ýekeje işlik “**وَجَدَ يَجُدُ**” görnüşinde ýazylýar.

II bapdan hemişe “**فَعَلَ - يَعِلُ**” formasynda duş gelýär. “**وَصَفَ - يَصِفُ**” ýaly.

III bapdan hemişe “**فَعَلَ - يَعَلُ**” formasynda duş gelýär. “**وَهَبَ - يَهَبُ**” ýaly.

IV bapdan hemişe sahyh ýaly “**فَعِلَ - يَفْعَلُ**” formasynda duş gelýär. **وَجِلَ - يَوْجَلُ**” ýaly.

V bapdan sahyh ýaly “**فَعُلَ - يَفْعُلُ**” formasynda duş gelýär. “**وَقُرَ - يَوْقُرُ**” ýaly.

VI bapdan hemişe “**فَعِلَ - يَعِلُ**” formasynda bolýar. “**وَمِقَ - يَمِقُ**” ýaly.

**Öten zaman işligi we öten zaman işliginiň gaýdym derejesi**

Mysaly wawylaryň öten zamany we gaýdym derejesi dogry işlikler ýaly ýöňkemede üýtgeýär.

**Häzirki zaman işligi**

II we VI babyň häzirki zamany hemişe “**يَعِلُ**” formasynda gelýär.

III babyňky bolsa hemişe “**يَعَلُ**” formasynda ýazylýar.

IV baba gabat gelýän wawly işlikleriň diňe iki sanysyndan başgasy “**يَفْعَلُ**” formasynda ýazylýar.

V babyňky hemişe “**يَفْعُلُ**” formasynda ulanylýar.

Eger häzirki zaman işligi “**يَفْعَلُ**” ýa-da “**يَفْعُلُ**” formasynda gelse bular dogry işlikler ýaly ýöňkemede üýtgeýär.

Ýokarda aýdylanlardan daşary “**يَوْجَلُ**” işligi “**يَعْلَمُ**” ýaly, “**يَوْقُرُ**” işligi “**يَحْسُنُ**” ýaly ýöňkemede üýtgeýär. “**يَعَلُ**” ýa-da “**يَعِلُ**” formasynda ulanylýan häzirki zaman işlikleri bolsa dogry işliklerde eýerilýän kada laýyklykda ýöňkemede üýtgedilýär. Ýöne ikinji harpyň hereketi hemişe ýazylmalydyr.

**Häzirki zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi:**

“**يَصِفُ**” mysal (wawly) häzirki zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
| يَصِفُونَ | يَصِفَانِ | يَصِفُ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| يَصِفْنَ | تَصِفَانِ | تَصِفُ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| تَصِفُونَ | تَصِفَانِ | تَصِفُ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| تَصِفْنَ | تَصِفَانِ | تَصِفِينَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نَصِفُ | | اَصِفُ | | مُتَكَلِّمٌ |

“**يَعِقُ**” mysal (ýaýy) häzirki zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| يَعِقُونَ | يَعِقَانِ | يَعِقُ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| يَعِقْنَ | تَعِقَانِ | تَعِقُ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| تَعِقُونَ | تَعِقَانِ | تَعِقُ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| تَعِقْنَ | تَعِقَانِ | تَعِيقِينَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نَعِقُ | | اَعِقُ | | مُتَكَلِّمٌ |

“**يَهَبُ**” mysal (ýaýy) häzirki zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| يَهَبُونَ | يَهَبَانِ | يَهَبُ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| يَهَبْنَ | تَهَبَانِ | تَهَبُ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| تَهَبُونَ | تَهَبَانِ | تَهَبُ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| تَهَبْنَ | تَهَبَانِ | تَهَبِينَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نَهَبُ | | اَهَبُ | | مُتَكَلِّمٌ |

“**يَسَعُ** ” mysal (ýaýy) häzirki zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| يَسَعُونَ | يَسَعَانِ | يَسَعُ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| يَسَعْنَ | تَسَعَانِ | تَسَعُ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| تَسَعُونَ | تَسَعَانِ | تَسَعُ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| تَسَعْنَ | تَسَعَانِ | تَسَعِينَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نَسَعُ | | اَسَعُ | | مُتَكَلِّمٌ |

“**يَطَأُ** ” mysal (ýaýy) häzirki zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| يَطَئُونَ | يَطَئَانِ | يَطَأُ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| يَطَئْنَ | تَطَئَانِ | تَطَأُ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| تَطَئُونَ | تَطَئَانِ | تَطَأُ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| تَطَئْنَ | تَطَئَانِ | تَطَئِينَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نَطَأُ | | اَطَأُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**Mysal işlikleriň gaýdym derejeleriniň ýöňkemede üýtgeýşi**

“**يُوسَعُ**” mysal (wawy) häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi.

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| يُوسَعُونَ | يُوسَعَانِ | يُوسَعُ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| يُوسَعْنَ | تُوسَعَانِ | تُوسَعُ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| تُوسَعُونَ | تُوسَعَانِ | تُوسَعُ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| تُوسَعْنَ | تُوسَعَانِ | تُوسَعِينَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نُوسَعُ | | أُوسَعُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**Mysal işliginiň häzirki zaman formasynyň ahyrky hereketiniň üstünlisiniň we ýokluk bildirýän formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi.**

“**يَصِفُ - لَنْ يَصِفَ**” häzirki zaman mysal işliginiň ahyrky harpynyň üstünlisiniň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| لَنْ يَصِفُوا | لَنْ يَصِفَا | لَنْ يَصِفَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| لَنْ يَصِفْنَ | لَنْ تَصِفَا | لَنْ تَصِفَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| الَنْ تَصِفُو | لَنْ تَصِفَا | لَنْ تَصِفَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| لَنْ تَصِفْنَ | لَنْ تَصِفَا | لَنْ تَصِفِي | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَنْ نَصِفَ | | لَنْ اَصِفَ | | مُتَكَلِّمٌ |

“**يَهَبُ - لَنْ يَهَبَ** ” häzirki zaman mysal işliginiň ahyrky harpynyň üstünlisiniň we ýokluk bildirýän formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| لَنْ يَهَبُوا | لَنْ يَهَبَا | لَنْ يَهَبَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| لَنْ يَهَبْنَ | لَنْ تَهَبَا | لَنْ تَهَبَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَنْ تَهَبُوا | لَنْ تَهَبَا | لَنْ تَهَبَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| لَنْ تَهَبْنَ | لَنْ تَهَبَا | لَنْ تَهَبِي | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَنْ نَهَبَ | | لَنْ اَهَبَ | | مُتَكَلِّمٌ |

“**يَوْجَلُ - لَنْ يَوْجَلَ** ” häzirki zaman mysal işliginiň ahyrky harpynyň üstünlisiniň we ýokluk formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| لَنْ يَوْجَلُوا | لَنْ يَوْجَلاَ | لَنْ يَوْجَلَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| لَنْ يَوْجَلْنَ | لَنْ تَوْجَلاَ | لَنْ تَوْجَلَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَنْ تَوْجَلُوا | لَنْ تَوْجَلاَ | لَنْ تَوْجَلَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| لَنْ تَوْجَلْنَ | لَنْ تَوْجَلاَ | لَنْ تَوْجَلِي | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَنْ نَوْجَلَ | | لَنْ اَوْجَلَ | | مُتَكَلِّمٌ |

“**يَوْقُرُ - لَنْ يَوْقُرَ**” häzirki zaman mysal işliginiň ahyrky harpynyň üstünlisiniň we ýokluk formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| لَنْ يَوْقُرُوا | لَنْ يَوْقُرَا | لَنْ يَوْقُرَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| لَنْ يَوْقُرْنَ | الَنْ تَوْقُرَ | لَنْ تَوْقُرَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَنْ تَوْقُرُوا | الَنْ تَوْقُرَ | لَنْ تَوْقُرَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| لَنْ تَوْقُرْنَ | الَنْ تَوْقُرَ | لَنْ تَوْقُرِي | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَنْ نَوْقُرَ | | لَنْ اَوْقُرَ | | مُتَكَلِّمٌ |

“**يُوصَفُ - لَنْ يُوصَفَ**” öten zaman mysal işliginiň ahyrky harpynyň üstünlisiniň we ýokluk formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| لَنْ يُوصَفُوا | لَنْ يُوصَفَا | لَنْ يُوصَفَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| لَنْ يُوصَفْنَ | لَنْ تُوصَفَا | لَنْ تُوصَفَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَنْ تُوصَفُوا | لَنْ تُوصَفَا | لَنْ تُوصَفَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| لَنْ تُوصَفْنَ | لَنْ تُوصَفَا | لَنْ تُوصَفِي | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَنْ نُوصَفَ | | لَنْ أُوصَفَ | | مُتَكَلِّمٌ |

**Häzirki zaman işliginiň ahyrky harpynyň säkinli (mejzum) görnüşiniň ýoklugynyň ýöňkemede üýtgeýşi:**

“**يَصِفُ - لَمْ يَصِفْ**” öten zaman mysal işliginiň ahyrky harpynyň säkinlisiniň (mejzum) ýokluk görnüşiniň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| لَمْ يَصِفُوا | لَمْ يَصِفَا | لَمْ يَصِفْ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| لَمْ يَصِفْنَ | لَمْ تَصِفَا | لَمْ تَصِفْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَمْ تَصِفُوا | لَمْ تَصِفَا | لَمْ تَصِفْ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| لَمْ تَصِفْنَ | لَمْ تَصِفَا | لَمْ تَصِفِي | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَمْ نَصِفْ | | لَمْ اَصِفْ | | مُتَكَلِّمٌ |

“**يَهَبُ - لَمْ يَهَبْ**” häzirki zaman mysal işliginiň ahyrky harpynyň säkinlisiniň (mejzum) görnüşiniň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| لَمْ يَهَبُوا | لَمْ يَهَبَا | لَمْ يَهَبْ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| لَمْ يَهَبْنَ | لَمْ تَهَبَا | لَمْ تَهَبْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| لَمْ تَهَبُوا | لَمْ تَهَبَا | لَمْ تَهَبْ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| لَمْ تَهَبْنَ | لَمْ تَهَبَا | لَمْ تَهَبِي | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَمْ نَهَبْ | | لَمْ اَهَبْ | | مُتَكَلِّمٌ |

**“يَوْجَلُ - لَمْ يَوْجَلْ ”** öten zaman mysal işliginiň ahyrky harpynyň säkinlisiniň (mejzum) ýoklugynyň görnüşiniň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| لَمْ يَوْجَلُوا | لَمْ يَوْجَلاَ | لَمْ يَوْجَلْ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| لَمْ يَوْجَلْنَ | لَمْ تَوْجَلاَ | لَمْ تَوْجَلْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَمْ تَوْجَلُوا | لَمْ تَوْجَلاَ | لَمْ تَوْجَلْ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| لَمْ تَوْجَلْنَ | لَمْ تَوْجَلاَ | لَمْ تَوْجَلِي | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَمْ نَوْجَلْ | | لَمْ اَوْجَلْ | | مُتَكَلِّمٌ |

**“يَوْقُرُ - لَمْ يَوْقُرْ ”** Mysal zaman işliginiň ahyrky harpynyň säkinli (mejzum) ýoklugynyň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| لَمْ يَوْقُرُوا | لَمْ يَوْقُرَا | لَمْ يَوْقُرْ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| لَمْ يَوْقُرْنَ | لَمْ تَوْقُرَا | لَمْ تَوْقُرْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَمْ تَوْقُرُوا | لَمْ تَوْقُرَا | لَمْ تَوْقُرْ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| لَمْ تَوْقُرْنَ | لَمْ تَوْقُرَا | لَمْ تَوْقُرِي | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَمْ نَوْقُرْ | | لَمْ اَوْقُرْ | | مُتَكَلِّمٌ |

**“يُوصَفُ - لَمْ يُوصَفْ ”** häzirki zaman mysal işliginiň ahyrky harpynyň säkinlisiniň (mejzum) ýokluk bildirýän görnüşiniň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| لَمْ يُوصَفُوا | لَمْ يُوصَفَا | لَمْ يُوصَفْ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| لَمْ يُوصَفْنَ | لَمْ تُوصَفَا | لَمْ تُوصَفْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَمْ تُوصَفُوا | لَمْ تُوصَفَا | لَمْ تُوصَفْ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| لَمْ تُوصَفْنَ | لَمْ تُوصَفَا | لَمْ تُوصَفِي | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَمْ نُوصَفْ | | لَمْ أُوصَفْ | | مُتَكَلِّمٌ |

**“Waw” (و) harpy bilen başlanýan mysal işliginiň buýrugy**

Wawly mysalyň buýrugy jemi dört görnüşde ýasalýar:

**1. عِلْ**

**2. عَلْ**

**3. اِيعَلْ**

**4. أُوعُلْ**

“**صِفْ**” Mysal işliginiň buýruk formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| صِفُوا | صِفَا | صِفْ | مُذَكَّرٌ | مُخَاطَبٌ |
| صِفْنَ | صِفَا | صِفِي | مُؤَنَّثٌ | مُخَاطَبَة |

“**مِقْ** ” Mysal işliginiň buýruk formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| مِقُوا | مِقَا | مِقْ | مُذَكَّرٌ | مُخَاطَبٌ |
| مِقْنَ | مِقَا | مِقِي | مُؤَنَّثٌ | مُخَاطَبَة |

“**هَبْ** ” Mysal işliginiň buýruk formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| هَبُوا | هَبَا | هَبْ | مُذَكَّرٌ | مُخَاطَبٌ |
| مَقْنَ | هَبَا | هَبِي | مُؤَنَّثٌ | مُخَاطَبٌ |

“**طَأْ** ” Mysal işliginiň buýruk formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| طَؤُوا | طَئَا | طَأْ | مُذَكَّرٌ | مُخَاطَبٌ |
| طَئْنَ | طَئَا | طَئِي | مُؤَنَّثٌ | مُخَاطَبَة |

“**سَعْ** ” Mysal işliginiň buýruk formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| سَعُوا | سَعَا | سَعْ | مُذَكَّرٌ | مُخَاطَبٌ |
| سَعْنَ | سَعَا | سَعِي | مُؤَنَّثٌ | مُخَاطَبٌ |

“**اِيجَلْ** ” Mysal işliginiň buýruk formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| اِيجَلُوا | اِيجَلاَ | اِيجَلْ | مُذَكَّرٌ | مُخَاطَبٌ |
| اِيجَلْنَ | اِيجَلاَ | اِيجَلِي | مُؤَنَّثٌ | مُخَاطَبٌ |

“**أُوقُرْ** ” Mysal işliginiň buýruk formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| أُوقُرُوا | أُوقُرَا | أُوقُرْ | مُذَكَّرٌ | مُخَاطَبٌ |
| أُوقُرْنَ | أُوقُرَا | أُوقُرِي | مُؤَنَّثٌ | مُخَاطَبٌ |

### “Ýa” (ي) harpy bilen başlanýan mysal işligi

Wawly mysal işligi ýaly adatça I bapdan daşary beýleki bäş bapdan gelýär.

**Mysal üçin:**

II bapdan **فَعَلَ - يَفْعِلُ** formasynda **يَسَرَ - يَيْسِرُ**

III bapdan **فَعَلَ - يَفْعَلُ** formasynda **فَتَحَ - يَفْتَحُ**

IV bapdan **فَعِلَ - يَفْعَلُ** formasynda **يَقِنَ - يَيْقَنُ**

V bapdan **فَعُلَ - يَفْعُلُ** formasynda **يَقُظَ - يَيْقُظُ**

VI bapdan **فَعِلَ - يَفْعِلُ** formasynda **يَبِسَ - يَيْبِسُ** gabat gelmek bolýar.

**Öten zaman işligi**

Mysal işliginiň ýaýy formasynyň öten zaman işliginiň we gaýdym derejesiniň ähli görnüşi dogry işlikleriňki ýaly ýazylýar.

**Häzirki zaman işligi**

Mysal işliginiň “ýaýy” görnüşi häzirki zaman işliginiň ähli formasynda dogry işlikleriňki ýaly ýöňkemede üýtgeýär.

**Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi**

Mysal işliginiň “ýaýy” görnüşi häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi ýöňkemde üýtgände dogry işlikleriňden tapawutly bolmaýar we ählisi “**يُوعَلُ**” formasynda ýasalýar. **Mysal üçin**: “**يَيْسِرُ**” işliginiň gaýdym derejesi “**يُوسَرُ**”, “**يَيْفَعُ**” işliginiň gaýdym derejesi “**يُوفَعُ**”, “**يَيْقَنُ**” işliginiň gaýdym derejesi “**يُوقَنُ**” görnüşinde ýazylýar.

Mysal işliginiň ýaýy görnüşi häzirki zaman gaýdym derejesinde ýöňkemde üýtgedilende şekil taýdan dogry işlikleriň häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesinden azda-kände tapawutlanýan-da bolsa dogry işligiň häzirki zaman gaýdym derejesi ýaly ýöňkemede üýtgeýär.

**Mysal üçin:**

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| يُوسَرُونَ | يُوسَرَانِ | يُوسَرُ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| يُوسَرْنَ | تُوسَرَانِ | تُوسَرُ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| تُوسَرُونَ | تُوسَرَانِ | تُوسَرُ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| تُوسَرْنَ | تُوسَرَانِ | تُوسَرِينَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نُوسَرُ | | أُوسَرُ | | مُتَكَلِّمٌ |

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| يُوفَعُونَ | يُوفَعَانِ | يُوفَعُ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| يُوفَعْنَ | تُفَعَانِ | تُوفَعُ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| تُوفَعُونَ | تُفَعَانِ | تُوفَعُ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| تُوفَعْنَ | تُفَعَانِ | تُوفَعِينَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نُوفَعُ | | أُوفَعُ | | مُتَكَلِّمٌ |

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| يُوقَنُونَ | يُوقَنَانِ | يُوقَنُ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| يُوقَنْنَ | تُوقَنَانِ | تُوقَنُ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| تُوقَنُونَ | تُوقَنَانِ | تُوقَنُ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| تُوقَنَّ | تُوقَنَانِ | تُوقَنِينَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نُوقَوْ | | اُوقَوْ | | مُتَكَلِّمٌ |

**1. Häzirki zaman işliginiň ahyrky harpynyň üstünli (mansup) bolup gelmegi**

**2. Häzirki zaman işliginiň ahyrky harpynyň säkinli (mejzum) bolup gelmegi**

Mysal işliginiň “ýaýy” görnüşiniň ahyrky harpy üstünli (mansup) we häzirki zaman işliginiň ahyrky harpy säkinli (mejzum) şekili dogry işlikleriňki ýaly ýasalýar.

**Buýruk şekili**

Buýrugy üç görnüşde ýasalýar:

II we VI baplarda “**اِيعِلْ**” formasyna laýyklykda ýazylýar. “**اِيبِسْ**” we “**اِيسِرْ**” ýaly.

III we IV baplarda “**اِيعَلْ**” formasynda ýazylýar. “**اِيفَعْ**” we “**اِيقَنْ**” ýaly.

V bapda “**اُوعُلْ**” formasynda getirilýär. **Mysal üçin** “**اُوقُظْ**” işligi ýaly.

Ýöne haýsy forma laýyklykda gelýändigine garamazdan dogry işlikleriň kadasyna görä ýöňkemede üýtgeýär.

**II bapdan gelýän görnüşi:**

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| اِيسِرُوا | اِيسِرَا | اِيسِرْ | مُذَكَّرٌ | مُخَاطَبٌ |
| اِيسَرْنَ | اِيسِرَا | اِيسِرِى | مُؤَنَّثٌ | مُخَاطَبٌ |

**VI bapdan gelýän görnüşi:**

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| اِيبِسُوا | اِيبِسَا | اِيبِسْ | مُذَكَّرٌ | مُخَاطَبٌ |
| اِيبَسْنَ | اِيبِسَا | اِيبِسِى | مُؤَنَّثٌ | مُخَاطَبٌ |

**III bapdan gelýän görnüşi:**

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| اِيفَعُوا | اِيفَعَا | اِيفَعْ | مُذَكَّرٌ | مُخَاطَبٌ |
| اِيفَعْنَ | اِيفَعَا | اِيفَعِى | مُؤَنَّثٌ | مُخَاطَبٌ |

**IV bapdan gelýän görnüşi:**

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| اِيقَنُوا | اِيقَنَا | اِيقَنْ | مُذَكَّرٌ | مُخَاطَبٌ |
| اِيقَنَّ ، اِيقَنْنَ | اِيقَنَا | اِيقَنِى | مُؤَنَّثٌ | مُخَاطَبٌ |

**V bapdan gelýän görnüşi:**

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| اُوقُظُوا | اُوقُظَا | اُوقُظْ | مُذَكَّرٌ | مُخَاطَبٌ |
| اُوقُظْنَ | اُوقُظَا | اُوقُظِى | مُؤَنَّثٌ | مُخَاطَبٌ |

**Üns beriň:** Öten zaman işliginiň ýoklugynyň we gaýdym derejesiniň ähli formalarynda “لَمْ” goşulmasynyň ornuna “**لَمَّا**” getirilip, häzire çenli amala aşmadyk zady aňladýan (jahdy mustagrak) şekili ýasalýar. III şahsyň ýöňkemesiniň aktiw we gaýdym derejesinde “**لَمْ**” ýokluk goşulmasynyň ornuna “**لِ**” goşulmasy getirilip III şahsyň buýrugy, “**لاَ**” gadagan ediji goşulma getirilip bolsa III şahsyň ýoklugy ýasalýar.

Ýöne II şahsyň ýöňkemesiniň gaýdym derejesinde “لَمْ” ýokluk goşulmasynyň deregine “لِ” getirilse buýrugyň gaýdym derejesi ýasalýar.

II şahsyň ýöňkemesiniň düýp we gaýdym derejesinde “لَمْ” ýokluk goşulmasynyň deregine “لاَ” gadaganlyk goşulmasy getirilse häzirki zaman işliginiň ýoklugy ýasalýar.

I şahs ýöňekemsiniň düýp we gaýdym derejesinde “لَمْ” ýokluk goşulmasynyň ornuna “لِ” getirilse I şahsyň buýrugy, “لاَ” getirilse bolsa ýokluk we gadaganlyk formasy ýasalýar.

## Mysal işligiň gowşak harplarynyň ýazylyşy we olaryň şekil aýratynlyklary

**Mysal işligi**

Başdaky harpy gowşak harplardan “و” ýa-da “ي” bilen başlanýan işlige mysal işlik diýilýär. Işligiň başynda waw “و” getirilen bolsa “**mysaly-wawy**” diýlip atlandyrylýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| وَجَدَ | tapdy | وَضَعَ | Goýdy,ýeleşdirdi |
| وَهَبَ | Bagyş etdi, berdi | وَعَدَ | Wada berdi |
| وَدَعَ | taşlady, aýryldy | وَقَعَ | Ýüze çykdy |

Işligiň başynda “ي” harpy getirilen bolsa “**mysaly-ýaýy**” diýlip atlandyrylýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| يَبِسَ | gurady | يَقِظَ | oýandy |
| يَسُرَ | aňsatlaşdy | | |

Mysaly-wawy bolan “وَجَدَ” we mysaly-ýaýy bolan “يَسُرَ ” işlikleriň öten zamanynyň ýöňkemde üýtgeýşi edil dogry-kadaly (sahyh) işlikleriň ýöňkemede üýtgeýşi ýaly ýasalýar.

**Mysaly-wawylara häzirki zamanlygyny** (muzaragat) bildirýän harp goşulşyp gelende başyndaky “وَ” harpy düşürilýär. **Meselem**: “**وَجَدَ**” işligi “**يَجِدُ**” görnüşinde ýasalýar. Edil şol formada bu “waw” harplary masdaryndan hem düşürilýär:

| | |
|---|---|
| وَعَدَ يَعِدُ عِدَةٌ | wada berdi, söz berdi |
| وَعَظَ يَعِظُ عِظَةٌ | wagyz berdi, nesihat etdi |

Öten zaman işliginiň gaýdym derejesi we onuň ýöňkemede üýtgeýşi edil beýleki işlikler ýaly amala aşyrylýar. Mysal üçin: “**وَجَدَ**” tapdy, “**وُجِدَ**” tapyldy.

Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesinde bolsa düşürilen “و” harpy gaýdyp gelýär. Aýdylanda ýeňil bolar ýaly jezimi ýazylmaýar. **Meselem** “**يَجِدُ**” tapar, “**يُوجَدُ**” tapylar işliklerinde bolşy ýaly. Öten zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi dogry (sahyh) işliklerden tapawutlanmaýan bu işligiň häzirki zaman formalaryna seredip geçeliň.

| **Mysaly-wawynyň häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi** | **Mysaly-wawynyň häzirki zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi** |
|---|---|
| يُوجَدُ يُوجَدانِ يُوجَدُونَ | يَجِدُ يَجِدَانِ يَجِدُونَ |
| تُوجَدُ تُوجَدَانِ يُوجَدْنَ | تَجِدُ تَجِدَانِ يَجِدْنَ |
| تُوجَدُ تُوجَدَانِ تُوجَدوُنَ | تَجِدُ تَجِدَانِ تَجِدُونَ |
| تُوجَدِينَ تُوجَدَانِ تُوجَدْنَ | تَجِدِينَ تَجِدَانِ تَجِدْنَ |
| أُوجَدُ نُوجَدُ نُوجَدُ | أَجِدُ نَجِدُ نَجِدُ |

**Bellik**: “و” bilen başlanýan mysal işlikleriň “aýnul-fygyly” häzirki zaman formasynda astyn bolup gelse, ýöne haçan-da ol häzirki zamana öwrülende “و” harpy düşürilýär. “Aýnul-fygyl” häzirki zamanda üstünli ýa-da oturly bolsa düşmeýär.

| | | | |
|---|---|---|---|
| وَهِمَ يَوْهَمُ | wehim etdi | وَجُهَ يَوْجُهُ | şanly, abraýly boldy |

**Mysal işlikleriniň ýöňkemede sälim işliginiň formasyna laýyklykda ýasalmagy.**

**Mysaly-ýaýylar** häzirki zaman işliginde ýöňkemede üýtgedilende sözlemiň başyndaky “ي” harpy düşürilmeýär. Bu işlik edil dogry-kadaly (sahyh) işlikler ýaly ýöňkemede üýtgeýär.

| | | | |
|---|---|---|---|
| يَسُرَ | aňsatlaşdy (öten zaman) | يَيْسُرُ | aňsatlaşar (häzirki zaman) |

Işligiň gaýdym derejesinde bolsa sözüň aslynda bar bolan “ي” harpy häzirki zmanlygy bildirýän (muzaragat) harpynyň otur okalýandygy sebäpli (aýdylanda aňsat bolmagy üçin) “و” harpyna öwrülýär.

| | | | |
|---|---|---|---|
| يُوسَرُ | aňsatlaşar (häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi) | يَيْسُرُ | aňsat bolar (häzirki zaman işligi) |

| Mysaly-ýaýynyň häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi | Mysaly-ýaýynyň häzirki zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi |
|---|---|
| يُوسَرُ يُوسَراَنِ يُوسَرُوْنَ | يَيْسُرُ يَيْسُراَنِ يَيْسُرُوْنَ |
| تُوسَرُ تُوسَراَنِ يُوسَرْنَ | تَيْسُرُ تَيْسُرَانِ يَيْسُرْنَ |
| تُوسَرُ تُوسَرَانِ تُوسَرُوْنَ | تَيْسُرُ تَيْسُراَنِ تَيْسُرُوْنَ |
| تُوسَرِينَ توسَرَانِ تُوسَرْنَ | تَيْسُرِينَ تَيْسُراَنِ تَيْسُرْنَ |
| اوُسَرُ نُوسَرُ نُوسَرُ | اَيْسُرُ نَيْسُرُ نَيْسُرُ |

**Mysaly-wawylaryň buýrugy** häzirki zamany bildirip gelýän harp düşürilýär, ahyryna bolsa säkin (jezim) getirilýär. Säkin (jezim) getirilen ýagdaýynda beýleki işliklerdäki ýaly “ن” harpy düşürilýär. Häzirki zamany bildirýän (muzaragat) harpdan soňky harp hereketli bolandygy üçin başa hemze getirilmeýär. Ony okalmak üçin hemzä zerurlyk bolmaýar.

**Buýrugyň ýöňkemede üýtgeýşi**

| | | | |
|---|---|---|---|
| يَجِدُ | tapar | جِدْ | tap |
| | جِدُوا | جِداَ | جِدْ |
| | جِدْنَ | جِداَ | جِدِي |

**Mysaly-ýaýylaryň buýrugynda** bolsa häzirki zamany bildirýän harpdan soňky harpyň hereketi säkinli (jezimli) bolandygy üçin ony okalap bolar ýaly ýagdaýda getirmek üçin işligiň birinji harpy oturly “أُ” hemze bilen ýazylýar, “يَيْسُرُ ” işliginde görnüşi ýaly “أُيْسُرْ ” şekili gelip çykýar.  Okalan ýagdaýynda kynçylyk döredýändigi sebäpli “ي” harpy “و” harpyna çalşylýar.  Şeýlelikde işlik “أُوسُرْ” formasyna eýe bolýar. **Mysal üçin**: “يَيْسُرُ ” (aňsat bolar) işliginden “أُوسُرْ ” formasy ýasalýar, aýdylanda kynçylyk ýüze çykýandygy sebäpli ol hem  “أُيْسُرْ ” (aňsat bol) görnüşinde buýruk formasyna eýe bolýar.

**Ortak işligi** “وَجَدَ” işliginden “واَجِدٌ” (tapyjy, tapýan) “يَسُرَ” işliginden “يَاسِرٌ” (aňsatlaşan, aňsat).

**Ortak işligiň gaýdymy “وَجَدَ” işliginden** “مَوْجوُدٌ”  görnüşinde ýasalyp, “barlyk” diýen manyny bildirip gelýär. “يَسُرَ” işliginden “مَيْسوُرٌ” (aňsatlaşdyrylan, ýeňilleşdirilen) manysyny aňladýan formasy gelip çykýar.

**Mysallar:**

1. وَعَدْتُ بِفِعْلِ الْخَيْرِ . وَعَدْناَ بِفِعْلِ الْخَيْرِ .

2. أَعِدُ بِفِعْلِ الْخَيْرِ . نَعِدُ بِفِعْلِ الْخَيْرِ .
3. وَعَدَتِ الْبِنْتَانِ بِفِعْلِ الْخَيْرِ . اَلْبِنْتَانِ وَعَدَتَا بِفِعْلِ الْخَيْرِ.
4. تَعِدُ الْبِنْتَانِ بِفِعْلِ الْخَيْرِ . اَلْبِنْتَانِ تَعِدَانِ بِفِعْلِ الْخَيْرِ.
5. وَعَدَ الأَغْنِيَاءُ بِفِعْلِ الْخَيْرِ . الأَغْنِيَاءُ وَعَدُوا بِفِعْلِ الْخَيْرِ.
6. يَعِدُ الأَغْنِيَاءُ بِفِعْلِ الْخَيْرِ . اَلأَغْنِيَاءُ يَعِدُونَ بِفِعْلِ الْخَيْرِ.
7. وَعَدَتِ الْغَنِيَّاتُ بِفِعْلِ الْخَيْرِ . اَلْغَنِيَّاتُ وَعَدْنَ بِفِعْلِ الْخَيْرِ .
8. تَعِدُ الْغَنِيَّاتُ بِفِعْلِ الْخَيْرِ . اَلْغَنِيَّاتُ يَعِدْنَ بِفِعْلِ الْخَيْرِ .
9. لاَ أَسْتَطِيعُ أَنْ أَجِدَ حَقِيبَتِي . رُبَّمَا تَجِدُ حَقِيبَتَكَ فِي الْمَكْتَبَةِ.
10. لاَ تَقِفْ وَسَطَ هَذَا الشَّارِعِ الْمُزْدَحِمِ بِالسَّيَّارَاتِ . صِفْ مَا شَاهَدْتَ فِي دَقِيقَتَيْنِ.
11. مَهْمَا تَفْعَلْ تَجِدْ ثَوَابَهُ عِنْدَ النَّاسِ . أَجْلِسُ فِي الْمَقْعَدِ الَّذِي أَجِدُهُ خَالِياً .
12. يَجْلِسُونَ فِي الْمَقْعَدِ الَّذِي يَجِدُونَهُ خَالِياً . يَجْلِسُونَ فِي الْغُرْفَةِ الَّتِي يَجِدُونَهَا خَالِيَةً.

**Terjimesi:**

1. Haýyrly işi etmäge söz berdim. Haýyrly işi etmäge söz berdik.
2. Haýyrly işi etmäge söz berýärin. Haýyrly işi etmäge söz berýäris.
3. Iki gyz haýyrly iş (üçin) söz berdi. (Birmeňzeş manyda at sözlemi).
4. Iki gyz haýyrly işi etmäge söz berýär. (Birmeňzeş manyda at sözlemi).
5. Baýlar haýyr-sahabat etjekdiklerine söz berdiler.
6. Baýlar haýyr-sahabat etjekdiklerine söz berýärler.
7. Baý (aýallar) haýyr-sahabat işini etjekdiklerine söz berdiler.
8. Baý (aýallar) haýyr-sahabat etjekdiklerine söz berýär.
9. El goşumy tapyp bilemok. El goşuňy belkäm kitaphanada tapyp bilersiň.
10. Ulagdan doly bu köçäniň ortasynda durma. Görýän zatlaryňy iki minutda suratlandyr (beýan et).
11. Haýyrly näme etseň onuň hözürini hökman görersiň. Boş oturgyja oturýaryn.
12. Boş oturgyja oturýarlar. Boş otagda oturýarlar.

## ALTYNJY BÖLÜM
## KEM IŞLIKLER

(أفعال النواقص)

## Nakys işlikleriň ýasalyşy we olaryň görnüşleri

Nakys işlik diňe VI bapdan ýasalmaýar. I bapdan ýasalýan nakys işlikler **فَعَا، يَفْعُو** görnüşinde bolýar. **Mysal üçin:** **دَعَا، يَدْعُو** ýaly.

II ýasalýan nakys işlikler **فَعَى، يَفْعِي** görnüşinde bolýar. **Mysal üçin:** **حَمَى، يَحْمِي** ýaly.

III ýasalýan nakys işlikler käte **فَعَى، يَفْعَى** görnüşinde bolýar. **Mysal üçin:** **رَعَى، يَرْعَى** ýaly. Käte **فَعَا، يَفْعَى** görnüşinde bolýar. **صَعَا، يَصْعَى** we **ذَحَا، يَذْحَى** we **طَهَا، يَطْهَى** ýaly.

IV ýasalýan nakys işlikler **فَعِيَ، يَفْعَى** görnüşinde bolýar. **Mysal üçin:** **نَسِيَ، يَنْسَى** ýaly.

V ýasalýan nakys işlikler **فَعُوَ، يَفْعُو** görnüşinde bolýar. **Mysal üçin:** **نَهُوَ، يَنْهُو** ýaly.

**Nakys işlikleriň öten zaman şekili**

I bapda: **فَعَا** görnüşinde gabat gelýär.

II bapda: **فَعَى** görnüşinde gabat gelýär.

III bapda: **فَعَا** ýa-da **فَعَى** görnüşinde gabat gelýär.

IV bapda: **فَعِيَ** görnüşinde gabat gelýär.

V bapda: **فَعُوَ** görnüşinde gabat gelýär.

**I bapdan ýasalýanlar:**

| جَمْعٌ | تَثْنِيَةٌ | مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| فَعَوْا | فَعَوَا | فَعَا | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| فَعَوْنَ | فَعَتَا | فَعَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| فَعَوْتُمْ | فَعَوْتُمَا | فَعَوْتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| فَعَوْتُنَّ | فَعَوْتُمَا | فَعَوْتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| فَعَوْنَا | | فَعَوْتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**I bapdan ýasalýanlar:**

| جَمْعٌ | تَثْنِيَةٌ | مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| دَعَوْا | دَعَوَا | دَعَا | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| دَعَوْنَ | دَعَتَا | دَعَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| دَعَوْتُمْ | دَعَوْتُمَا | دَعَوْتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| دَعَوْتُنَّ | دَعَوْتُمَا | دَعَوْتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| دَعَوْنَا | | دَعَوْتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**II bapdan ýasalýanlar:**

| جَمْعٌ | تَثْنِيَةٌ | مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| فَعَوْا | فَعَيَا | فَعَى | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| فَعَيْنَ | فَعَتَا | فَعَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| فَعَيْتُمْ | فَعَيْتُمَا | فَعَيْتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| فَعَيْتُنَّ | فَعَيْتُمَا | فَعَيْتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| فَعَيْنَا | | فَعَيْتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**II bapdan ýasalýanlar:**

| جَمْعٌ | تَثْنِيَةٌ | مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| حَمَوْا | حَمَيَا | حَمَى | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| حَمَيْنَ | حَمَتَا | حَمَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| حَمَيْتُمْ | حَمَيْتُمَا | حَمَيْتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| حَمَيْتُنَّ | حَمَيْتُمَا | حَمَيْتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| حَمَيْنَا | | حَمَيْتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**III bapdan ýasalýanlar:**

| جَمْعٌ | تَثْنِيَةٌ | مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| رَعَوْا | رَعَيَا | رَعَى | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| رَعَيْنَ | رَعَتَا | رَعَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| رَعَيْتُمْ | رَعَيْتُمَا | رَعَيْتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| رَعَيْتُنَّ | رَعَيْتُمَا | رَعَيْتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| رَعَيْنَا | | رَعَيْتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**IV bapdan ýasalýanlar:**

| جَمْعٌ | تَثْنِيَةٌ | مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| فَعُوا | فَعِيَا | فَعِىَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| فَعِينَ | فَعِيَتَا | فَعِيَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| فَعِيتُمْ | فَعِيتُمَا | فَعِيتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| فَعِيتُنَّ | فَعِيتُمَا | فَعِيتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| فَعِينَا | | فَعِيتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**IV bapdan ýasalýanlar:**

| جَمْعٌ | تَثْنِيَةٌ | مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| نَسُوا | نَسِيَا | نَسِىَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| نَسِينَ | نَسِيَتَا | نَسِيَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نَسِيتُمْ | نَسِيتُمَا | نَسِيتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| نَسِيتُنَّ | نَسِيتُمَا | نَسِيتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| نَسِينَا | | نَسِيتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**V bapdan ýasalýanlar:**

| جَمْعٌ | تَثْنِيَةٌ | مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| فَعُوا | فَعُوَا | فَعُوَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| فَعُونَ | فَعُوَتَا | فَعُوَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| فَعُوتُمْ | فَعُوتُمَا | فَعُوتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| فَعُوتُنَّ | فَعُوتُمَا | فَعُوتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| فَعُونَا | | فَعُوتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**VI bapdan ýasalýanlar:**

| جَمْعٌ | تَثْنِيَةٌ | مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| نَهُوا | نَهُوَا | نَهُوَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| نَهُونَ | نَهُوَتَا | نَهُوَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نَهُوتُمْ | نَهُوتُمَا | نَهُوتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| نَهُوتُنَّ | نَهُوتُمَا | نَهُوتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نَهُونَا | | نَهُوتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**Öten zaman işliginiň gaýdym derejesi**

Öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň diňe bir görnüşi bar, ol hem **فُعِيَ** görnüşinde ulanylýar. **Mysal üçin**: **دُعِيَ، حُمِيَ، رُعِيَ، نُسِيَ** ýaly.

Öten zaman işiginiň gaýdym derejesi:

| جَمْعٌ | تَثْنِيَةٌ | مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| فُعُوا | فُعِيَا | فُعِيَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| فُعِينَ | فُعِيَتَا | فُعِيَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| فُعِيتُمْ | فُعِيتُمَا | فُعِيتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| فُعِيتُنَّ | فُعِيتُمَا | فُعِيتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| فُعِينَا | | فُعِيتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

Öten zaman işliginiň gaýdym derejesi:

| جَمْعٌ | تَثْنِيَةٌ | مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| دُعُوا | دُعِيَا | دُعِيَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| دُعِينَ | دُعِيَتَا | دُعِيَتْ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| دُعِيتُمْ | دُعِيتُمَا | دُعِيتَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| دُعِيتُنَّ | دُعِيتُمَا | دُعِيتِ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| دُعِينَا | | دُعِيتُ | | مُتَكَلِّمٌ |

**Häzirki zaman işligi**
Häzirki zaman işliginiň üç görnüşi bar:
I we V baplarda **يَفْعُو** görnüşinde ýasalýar.
II bapda **يَفْعِى** görnüşinde ýasalýar.
III we IV baplarda **يَفْعَى** görnüşinde ýasalýar.

**I we V baplardan gelip çykan işliklere mysallar.**

| جَمْعٌ | تَثْنِيَةٌ | مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| يَفْعُونَ | يَفْعُوَانِ | يَفْعُو | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| يَفْعُونَ | تَفْعُوَانِ | تَفْعُو | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| تَفْعُونَ | تَفْعُوَانِ | تَفْعُو | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| تَفْعُونَ | تَفْعُوَانِ | تَفْعِينَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نَفْعُو | | اَفْعُو | | مُتَكَلِّمٌ |

**I bapdan gelip çykan işliklere mysallar.**

| جَمْعٌ | تَثْنِيَةٌ | مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| يَدْعُونَ | يَدْعُوَانِ | يَدْعُو | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| يَدْعُونَ | تَدْعُوَانِ | تَدْعُو | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| تَدْعُونَ | تَدْعُوَانِ | تَدْعُو | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| تَدْعُونَ | تَدْعُوَانِ | تَدْعِينَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نَدْعُو | | اَدْعُو | | مُتَكَلِّمٌ |

**V bapdan gelip çykan işliklere mysallar.**

| جَمْعٌ | تَثْنِيَةٌ | مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| يَنْهُونَ | يَنْهُوَانِ | يَنْهُو | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| يَنْهُونَ | تَنْهُوَانِ | تَنْهُو | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| تَنْهُونَ | تَنْهُوَانِ | تَنْهُو | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| تَنْهُونَ | تَنْهُوَانِ | تَنْهِينَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نَنْهُو | | اَنْهُو | | مُتَكَلِّمٌ |

**II bapdan gelip çykan işliklere mysallar.**

| جَمْعٌ | تَثْنِيَةٌ | مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| يَحْمُونَ | يَحْمِيَانِ | يَحْمِى | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| يَحْمِينَ | تَحْمِيَانِ | تَحْمِى | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| تَحْمُونَ | تَحْمِيَانِ | تَحْمِى | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| تَحْمِينَ | تَحْمِيَانِ | تَحْمِينَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نَحْمِى | | اَحْمِى | | مُتَكَلِّمٌ |

**III we IV baplardan gelip çykan işliklere mysallar.**

| جَمْعٌ | تَثْنِيَةٌ | مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| يَفْعَوْنَ | يَفْعَيَانِ | يَفْعَى | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| يَفْعَيْنَ | تَفْعَيَانِ | تَفْعَى | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| تَفْعَوْنَ | تَفْعَيَانِ | تَفْعَى | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| تَفْعَيْنَ | تَفْعَيَانِ | تَفْعَيْنَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نَفْعَى | | اَفْعَى | | مُتَكَلِّمٌ |

**III bapdan gelip çykan işliklere mysallar.**

| جَمْعٌ | تَثْنِيَةٌ | مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| يَرْعَوْنَ | يَرْعَيَانِ | يَرْعَى | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| يَرْعَيْنَ | تَرْعَيَانِ | تَرْعَى | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| تَرْعَوْنَ | تَرْعَيَانِ | تَرْعَى | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| تَرْعَيْنَ | تَرْعَيَانِ | تَرْعَيْنَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نَرْعَى | | اَرْعَى | | مُتَكَلِّمٌ |

**IV bapdan gelip çykan işliklere mysallar.**

| جَمْعٌ | تَثْنِيَةٌ | مُفْرَدٌ | | |
|---|---|---|---|---|
| يَنْسَوْنَ | يَنْسَيَانِ | يَنْسَى | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| يَنْسَيْنَ | تَنْسَيَانِ | تَنْسَى | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| تَنْسَوْنَ | تَنْسَيَانِ | تَنْسَى | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| تَنْسَيْنَ | تَنْسَيَانِ | تَنْسَيْنَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نَنْسَى | | اَنْسَى | | مُتَكَلِّمٌ |

**Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi**

Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi diňe **يُفْعَى** görnüşinde ýasalýar.

Şu ýagdaýda:

**يَدْعُو** işliginiň gaýdym derejesi **يُدْعَى** bolýar.

**يَحْمِى** işliginiň gaýdym derejesi **يُحْمَى** bolýar.

**يَرْعَى** işliginiň gaýdym derejesi **يُرْعَى** bolýar.

**يَنْسَى** işliginiň gaýdym derejesi **يُنْسَى** bolýar.

Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi şu görnüşde ýöňkemede üýtgeýär:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| يُدْعَوْنَ | يُدْعَيَانِ | يُدْعَى | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| يُدْعَيْنَ | تُدْعَيَانِ | تُدْعَى | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| تُدْعَوْنَ | تُدْعَيَانِ | تُدْعَى | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| تُدْعَيْنَ | تُدْعَيَانِ | تُدْعَيْنَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| نُدْعَى | | أُدْعَى | | مُتَكَلِّمٌ |

**Häzirki zaman işliginiň ahyrky harpynyň üstün bolup gelmegi:** Nakys işliginiň häzirki zaman ahyrky harpy üstünli (ن) harply ýöňkemede dogry işliklerde kada laýyklykda ýasalýar. (ن) harpsy bäşinji ýöňkemde üýtgedilende eger soňky harpy (و ) ýa-da (ى ) bolsa bu harplar üstün okalýar. Eger soňky harp “الف ” bolsa ýolşy ýaly ýzylýar. **Mysal üçin**: لَنْ يَدْعُوَ، لَنْ يَحْمِيَ، لَنْ يَنْهُوَ، لَنْ يَرْعَى، لَنْ يَنْسَى ýaly ýasalýar. Gaýdym derejesi bolsa: لَنْ يُدْعَى، لَنْ يُحْمَى، لَنْ يُرْعَى، لَنْ يُنْسَى ýaly ýasalýar.

Häzirki zaman işliginiň ahyrky harpy üstünli I bapdan:

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| لَنْ يَدْعُوا | لَنْ يَدْعُوَا | لَنْ يَدْعُوَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| لَنْ يَدْعُونَ | لَنْ تَدْعُوَا | لَنْ تَدْعُوَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَنْ تَدْعُوا | لَنْ تَدْعُوَا | لَنْ تَدْعُوَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| لَنْ تَدْعُونَ | لَنْ تَدْعُوَا | لَنْ تَدْعِى | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَنْ نَدْعُوَ | | لَنْ اَدْعُوَ | | مُتَكَلِّمٌ |

Häzirki zaman işliginiň ahyrky harpy üstünlisi III bapdan gelip çykan işliklere mysallar.

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| لَنْ يَنْهُوا | لَنْ يَنْهُوَا | لَنْ يَنْهُوَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| لَنْ تَنْهُونَ | لَنْ تَنْهُوَا | لَنْ تَنْهُوَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَنْ تَنْهُوا | لَنْ تَنْهُوَا | لَنْ تَنْهُوَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| لَنْ تَنْهُونَ | لَنْ تَنْهُوَا | لَنْ تَنْهِى | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَنْ نَنْهُوَ | | لَنْ اَنْهُوَ | | مُتَكَلِّمٌ |

Häzirki zaman işliginiň ahyrky harpy üstünlisi II bapdan gelip çykan işliklere mysallar.

| جَمْعٌ köplük | تَثْنِيَةٌ ikilik | مُفْرَدٌ täklik | | |
|---|---|---|---|---|
| لَنْ يَحْمُوا | لَنْ يَحْمِيَا | لَنْ يَحْمِيَ | مُذَكَّرٌ erkek | غَائِبٌ |
| لَنْ يَحْمِينَ | لَنْ تَحْمِيَا | لَنْ تَحْمِيَ | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَنْ تَحْمُوا | لَنْ تَحْمِيَا | لَنْ تَحْمِيَ | مُذَكَّرٌ erkek | مُخَاطَبٌ |
| لَنْ تَحْمِينَ | لَنْ تَحْمِيَا | لَنْ تَحْمِى | مُؤَنَّثٌ aýal | |
| لَنْ نَحْمِيَ | | لَنْ اَحْمِيَ | | مُتَكَلِّمٌ |

Häzirki zaman ahyrky harpy üstünlisi III bapdan gelip çykan işliklere mysallar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| | ... | أَخْرَجْتَ | II şahs |

**Häzirki zaman işligininň ýöňkemede üýtgeýşi**

| | | | |
|---|---|---|---|
| يُخْرِجُونَ | يُخْرِجَانِ | يُخْرِجُ | III şahs |
| يُخْرِجْنَ | تُخْرِجَانِ | تُخرِجُ | III şahs |
| | ... | تُخْرِجُ | II şahs |

**Işligiň gaýdym derejesini ýasamak üçin** öten zaman işligininň hemzesi otur, soňky harpdan ikinjisi astyn edilip ýazylýar. "أُخْرِجَ " (çykaryldy). Häzirki zaman işligininň gaýdym derejesi bolsa häzirki zamanlyk goşulmasyny bildirýän harpy otur, ahyrky harpdan öňki bolsa üstün edilip ýazylýar. "يُخْرَجُ" (çykarylýar)

**Öten zaman işligininň gaýdym derejesi**

| | | | |
|---|---|---|---|
| أُخْرِجُوا | أُخْرِجَا | أُخْرِجَ | III şahs |
| أُخْرِجْنَ | أُخْرِجَتَا | أُخْرِجَتْ | III şahs |
| | ... | أُخْرِجْتَ | II şahs |

**Häzirki zaman işligininň gaýdym derejesi**

| | | | |
|---|---|---|---|
| يُخْرَجُونَ | يُخْرَجَانِ | يُخْرَجُ | III şahs |
| يُخْرَجْنَ | تُخْرَجَانِ | تُخْرَجُ | III şahs |
| | ... | تُخْرَجُ | II şahs |

Ifgal babynyň buýrugynyň ýasalyşy. Goşma ýa-da düzme (mezit) işlikleriň içinde diňe ifgal babynyň buýrugyndaky hemze üstün edilip ýazylýar. **Mysal üçin: (أً+خْ+رِ+جْ) görnüşinde ýasalýar**

| | | | |
|---|---|---|---|
| يُخْرِجُ | dan | أَخْرِجْ | çykar |
| يُرْسِلُ | dan | أَرْسِلْ | ugrat |

Buýrugyň ýöňkemede üýtgeýşi

| | |
|---|---|
| أَخْرِجْ أَخْرِجَا أَخْرِجُوا | II şahs |
| أَخْرِجِي أَخْرِجَا أَخْرِجْنَ | II şahs |

**Ortak işligininň ýasalyşy**: Häzirki zaman işligininň "يُ" harpyny "مُ" harpyna öwürmek arkaly hasyl edilýär. Mysal üçin: (مُ+خْ+رِ+جٌ) görnüşde ýazylýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| يُخْرِجُ | dan | مُخْرِجٌ | çykaran |
| يُرْسِلُ | dan | مُرْسِلٌ | ugradan |

**Ortak işligiň gaýdymynyň ýasalyşy**: Ortak işligiň ahyrky harpyndan öňki harpyň üstün edilmegi bilen ýasalýar. Mysal üçin: (مُ+خْ+رَ+جٌ)

| | | | |
|---|---|---|---|
| مُخْرِجٌ | çykaran | مُخْرَجٌ | çykarylan |
| مُرْسِلٌ | gönderen | مُرْسَلٌ | gönderilen |

**Bellik:** Ifgal babyndaky işlikleriň öten zaman işligindäki, buýrugyndaky we masdarlaryndaky hemzeler beýleki işlikleriň tersine okalanda üýtgemeýär (katg hemzesi bolup gelýändigi sebäpli) we geçiş ýagdaýynda düşürilmeýär, şol sebäpden ähli ýagdaýda okalýar.
“وَأَرْسَلَ – وَأَكْرَمَ – فَأَخْرِجْ – وَإِخْرَاجُهُ”

Goşma ýa-da düzme (mezit) işlikler hem beýleki üç harply işlikler ýaly şeddeli harpy, hemzäni we gowşak harpy düzüminde jemleýärler.

| **Ifgal babynyň muzagaf görnüşiniň ýöňkemede üýtgeýşi:** | | **Ifgal babynyň mehmuz görnüşiniň ýöňkemede üýtgeýşi:** | |
|---|---|---|---|
| تَمَّ (tamam boldy) أَتَمَّ (tamamlady) | | أَمِنَ (arkaýyn boldy) آمَنَ (iman etdi, ynandy) | |
| Öten zaman | أَتَمَّ | Öten zaman işligi | آمَنَ |
| Häzirki zaman | يُتِمُّ | Häzirki zaman işligi | يُؤْمِنُ |
| Ahyrky harpyň üstünli formasy (mansup) | يُتِمَّ | Buýrugy | آمِنْ |
| Ahyrky harpyň säkinli formasy (mejzum) | يُتِمَّ – يُتْمِمْ | Ortak işligi | مُؤْمِنٌ |
| Buýrugy | أَتِمَّ | Ortak işligiň gaýdymy | مُؤْمَنٌ |
| Ortak işligi | مُتِمٌّ | Işligiň nämälim formasy | إِيمَانٌ |
| Ortak işligiň gaýdymy | مُتَمٌّ | Öten zaman işliginiň gaýdym derejesi | أُومِنَ |
| Işligiň nämälim formasy | إِتْمَامٌ | Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi | يُؤْمَنُ |
| Öten zaman işliginiň gaýdym derejesi | أُتِمَّ | | |
| Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi | يُتَمُّ | | |

**Bellik:** Görnüşi ýaly (آمَنَ) işliginiň öten zaman işligi we gaýdym derejesi ýöňkemede birinji kök harpyna ifgal babyny ýasamakda ulanylýan elif getirilende

uzadylyp aýdylýar. Mysal üçin: “أَمِنَ” işliginde آمَنَ (iman etdi – آ+مَ+نَ), gaýdym derejesinde أُومِنَ (iman edildi - أُ+وْ+مِ+نَ) görnüşinde ýazylýar.

Häzirki zaman I şahs we buýrukda hem edil şol görnüşde uzadylyp ýazylýar. آمِنْ (iman et - آ+مِ+نْ) أُومِنُ (iman edýärin – أُ+وْ+مِ+نُ) görnüşlerinde ýasalýar.

Masdarynda-da edil şol görnüşde ses taýdan uzadylyp ýazylýar. Mysal üçin: “إِيمَانٌ” – “imanun” (iman etmek - إِ+يْ+مَ+ا+نٌ) ýaly ýasalýar.

**Ygfal babynyň mysal görnüşiniň ýöňkemede üýtgeýşi:**

| وَرَثَ – أَوْرَثَ (mirasdar etdi) | | يَقِنَ – أَيْقَنَ (magat bildi) | |
|---|---|---|---|
| Öten zaman işligi | أَوْرَثَ | Öten zaman işligi | أَيْقَنَ |
| Häzirki zaman işligi | يُورِثُ | Häzirki zaman işligi | يُوقِنُ |
| Buýruk | أَوْرِثْ | Buýrugy | أَيْقِنْ |
| Ortak işlik | مُورِثٌ | Ortak işligi | مُوقِنٍ |
| Ortak işligiň gaýdymy | مُورَثٌ | Ortak işliginiň gaýdymy | مُوقاً |
| Işligiň nämälim formasy | إِيرَاثاً | Işligiň nämälim formasy | إِيقاناً |
| Öten zaman işliginiň gaýdym derejesi | أُورِثَ | Öten zaman işliginiň gaýdym derejesi | أُوقِنَ |
| Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi | يُورَثُ | Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi | يُوقَنُ |

| **Ifgal babynyň kem (nakys) işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi:** | | **Ifgal babynyň ejwef işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi:** | |
|---|---|---|---|
| أَلْقَى (atty) | | أَمَاتَ (öldürdi) | |
| Öten zaman işligi | أَلْقَى | Öten zaman işligi | أَمَاتَ |
| Häzirki zaman işligi | يُلْقِي | Häzirki zaman işligi | يُمِيتُ |
| Buýrugy | أَلْقِ | Buýrugy | أَمِتْ |
| Ortak işligi | مُلْقٍ | Ortak işligi | مُمِيتٌ |
| Ortak işligiň gaýdymy | مُلْقىً | Ortak işligiň gaýdymy | مُمَاتٌ |
| Işligiň nämälim formasy | إِلْقاءً | Işligiň nämälim formasy | إِمَاتَةٌ |
| Öten zaman işliginiň gaýdym derejesi | أُلْقِيَ | | |
| Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi | يُلْقَى | | |
| Ahyrky harpynyň sütünli (mansup) görnüşiniň gaýdym derejesi | يُلْقَى | | |

| | | | |
|---|---|---|---|
| Ahyrky harpynyň sütünli (mejzum) görnüşiniň gaýdym derejesi | يُلْقَ | | |

**Bellik:** Üçünji harpy ýa-da yzyndakysy gowşak harp bolan goşma ýa-da düzme (mezit) işlikleriň nämälim formalary "aýlawly te harpy" (التاء المربوطة ة - = taýy-merbuta) arkaly ýazylýar.

Juda ýygy ulanylýan işliklerden biri bolan أَرَى (görkezdi) işligininiň ýöňkemede üýtgeýşi, aslyýetinde, kem (nakys) işligiň kadasyna laýyklykda ýasalýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| Öten zaman işligi | أَرَى | Işligiň nämälim formasy | إِرَاَءَةٌ |
| Häzirki zaman işligi | يُرِي | Öten zaman işligininiň gaýdym derejesi | أُرِيَ |
| Buýrugy | أَرِ | Häzirki zaman işligininiň gaýdym derejesi | يُرَى |
| Ortak işlik | مُرٍ | Gaýdym derejesi ahyrky harpy üstünli (mansup) görnüşi | يُرَى |
| Ortak işligiň gaýdymy | مُرىً | Gaýdym derejesiniň ahyrky harpy säkinli (mejzum) görnüşi | يُرَ |

**Üç harply (süläsi) goşma ýa-da düzme (mezit) işlikler we olaryň many taýdan özgermeleri**

**"إفعال " Ifgal baby**

Üç harply (süläsi) işligiň başyna işlik ýasaýjy fethaly hemze (أ) getirilip ýasalýar. Mysal üçin: "**أَفْعَلَ - يُفْعِلُ - إِفْعَالٌ**"

**Üns beriň!** Arap dilinde täsirini geçirýän we geçirmeýän işlikler diýlip atlandyrylýan iki topara işlik bolýar. Türkmen dilinde işligiň ýükletme derejesine gabat gelýär. Ýükletme dereje asyl we ýasama işlikleriň yzyna -t,-z, -dyr/-dir/-yr/-ir goşulmalarynyň goşulmagy bilen ýasalýar. Munda gymyldy-hereketi sözlemiň hakyky eýesi däl-de, onuň tabşyrmagy bilen başga biri tarapyndan edilendigi (edilýändigi, edilmelidigi) bildirilýär. Meselem: oka-okat-, gül-güldür, ýaz-ýazdyr-, gutar-gutart-...

Ýükletme derejesiniň goşulmalary täsirini geçirmeýän işliklere goşulanda, olar täsirini geçirýän işliklere öwrülýärler. Meselem: tur-turuz-, ýat-ýatyr-, otur-oturt-...

**Many aýratynlyklary:**

**1.** Täsirini geçirmeýän (lazym) işligi täsirini geçirýän (müteaddy) işlige öwürýär. Işlik eger täsirini geçirýän bolsa goşa täsirini geçirýän (iki doldurgyç kabul edýän) işlige öwrülýär. Mysal üçin: قَرُبَ (ýakynlaşdy) - اَقْرَبَ (ýakynlaşdyrdy) رَكِبَ (mündi) - أَرْكَبَ (mündürdi).

**2.** "Bolmak", "emele gelmek", "aşa bolmak/etmek", "hödürlemek", "bir zadyň wagty gelmek" ýaly manylary bildirýär. Mysal üçin: أَحْصَدَ الزَّرْعُ (ekini ormagyň wagty, orum wagty geldi) أَشْغَلْتُهُ (onuň bilen gereginden artyk meşgullandym), أَباعَ العَبْدَ (guly satmak üçin hödürledi).

**Tefgyl baby** “**تفعيل** ”

Süläsi işligiň ortanjy harpynyň şeddelenmegi bilen ýasalýar. **Mysal üçin**: “**فَعَّلَ ـ يُفَعِّلُ ـ تَفْعِيلٌ**”

**Many aýratynlyklary:**

1. Täsirini geçirmeýän (lazym) işligi täsirini geçirýän (müteaddy) işlige öwürýär. Täsirini geçirýän işligi iki doldurgyç kabul edýän galyba öwürýär (goşa täsirini geçirýän işligiň manysny bildirip gelýär). Mysal üçin: فَرِحَ (begendi) - فَرَّحَ (begendirdi) عَلِمَ (bildi) - عَلَّمَ (bildirdi/öwretdi)

2. Bir işiň köp, aşa ýa-da çenden-aşa güýç sarp edilip edilendigini bildirýär. Mysal üçin: ضَرَبَ (urdy) - ضَرَّبَ (köp urdy) مَزَقَ (ýyrtdy)- مَزَّقَ (bölekledi, parçalady).

**Mufagala baby** “**مفاعلة** ”

Üç harply işligiň (süläsiniň) birinji harpy bilen ikinji harpynyň arasyna elif getirilmek arkaly ýasalýar. Mysal üçin: “فَاعَلَ ـ يُفَاعِلُ ـ مُفَاعَلَةٌ” (فَ+ا+عَ+لَ)

**Many aýratynlyklary:**

1. Şäriklik (bir işi/amaly şäriklik arkaly, şärikleşe etmekligi bildirýär, işligiň şäriklik derejesini aňladýar). Mysal üçin: ضَرَبَ (urdy) - ضارَبَ (uruşdy) كَتَبَ (ýazdy) - كاتَبَ (ýazyşdy)

Türkmen dilinde bu işligiň ornuny işligiň şäriklik derejesi tutýar. Türkmen dilinde işligiň şäriklik derejesi diýlip, düýp işlikleriň yzyna –yş/-iş/-uş/-üş/-ş goşulmalary goşulyp ýasalýar. Many taýyndan gymyldy-hereketiň birnäçe şahs tarapyndan bilelikde – şärikli ýerine ýetirilendigini, kömek bermegi, güýç synanyşmagy aňladýar.

**Meselem:** Ol özüniň diýjek zatlaryny Şiriniň kakasy bilen gepleşipdi. Düýn men oňa odun ýygnaşdym.

2. Bir işi ýerine ýetirmekde zähmet, janypkeşlik we yzygiderlik sarp etmekligi bildirýär. Mysal üçin: طَلَبَ (isledi) - طالَبَ (yzygider isledi) - سَبَقَ ( geçdi) - سابَقَ (geçmek işledi)

**Infigal baby “إنفعال ”**

Üç harply (süläsi) işligiň başyna astynly “elif” we “säkin nun” harpyny getirmek arkaly ýasalýar. Mysal üçin: “إِنْفَعَلَ ـ يَنْفَعِلُ ـ إِنْفِعَالٌ” (إِ+نْ+فَ+عَ+لَ)

**Many aýratynlyklary:**

1. Işligiň gaýdym ýa-da özlük derejesi (mutawagat) bildirýär. Mysal üçin: كَسَرَ (döwdi) - إِنْكَسَرَ (döwüldi) (**إِ+نْ+فَ+عَ+لَ**)

Türkmen dilinde bu işligiň beýan etmekde işligiň özlük ýa-da gaýdym derejesi ulanylýar. Türkmen dilinde işligiň özlük derejesi diýlip, geçirýän işliklere **–yn/-in/-n; -yl/-il/-l** goşulmalary goşulyp ýazylýar. Bu goşulma köplenç täsirini geçirýän işliklere goşulýar. Özlük dereje diýilmeginiň sebäbi bu goşulmany kabul eden işliklerde iş-hereket subýektiň hut özi tarapyndan, özi üçin ýerine ýetirilýär. **Meselem:** Maral geýindi we nahar edindi

2. Täsirini geçirmeýän (lazym) işligiň manysyny bildirýär. Mysal üçin: قَطَعَ (kesdi) - إِنْقَطَعَ (kesildi).

**Iftigal baby “إفتعال ”**

Işligiň başyna astynly “elif”, ikinji harpyndan öň “fethaly te” harpy getirilip ýasalýar. Mysal üçin: “إِفْتَعَلَ - يَفْتَعِلُ - إِفْتِعَالٌ” **(إ+فْ+تَ+عَ+لَ)**

**Many aýratynlyklary:**

1. Işligiň gaýdym we özlük derejesini (mutawagat) bildirýär. Mysal üçin: جَمَعَ (jemledi) - إِجْتَمَعَ (jemlendi) نَشَرَ (ýaýratdy) - إِنْتَشَرَ (ýaýratdy).

2. Sözlemde eýäniň, subýektiň, iş-hereketi ýerine ýetirýäniň aladasyny, işeňňirligini aňladýar. Mysal üçin: جَهَدَ (işledi) - إِجْتَهَدَ (köp alada etdi, jäht etdi).

3. Işligiň şäriklik derejesini (müşareket) bildirýär. Mysal üçin: خَصَمَ (duşman boldy) - إِخْتَصَمَ (jedel/galmagal etdi).

**Ifgylal baby “إفعلال ”**

Işligiň başyna “astynly elif” getirilýär we ahyrky harp şeddelenýär. Mysal üçin: “إِفْعَلَّ - يَفْعَلُّ - إِفْعِلاَلٌ” **(إ+فْ+عَ+لَّ)**

**Many aýratynlyklary:**

1. Reňk arkaly beýan edilýän kemçilikleri/özgermeleri görkezýär. Mysal üçin: أَصْفَرُ (sary) - إِصْفَرَّ (sarardy) أَسْوَدُ (gara) - إِسْوَدَّ (garardy).

2. Ten ýetmezçilikleri/özgermeleri beýan etmekde ulanylýar. Mysal üçin: أَحْدَبُ (küýki) - إِحْدَبَّ (küýkermek).

**Ýatda saklaň: Bu babyň gaýdym derejesi ulanylmaýar.**

**Tefaggul baby “تَفَعُّلٌ ”**

Işligiň başyna fethaly “te” harpy getirilip, orta harpy bolsa şeddelenmek arkaly ýasalýar. Mysal üçin: “تَفَعَّلَ - يَتَفَعَّلُ - تَفَعُّلٌ” **(تَ+فَ+عَّ+لَ)**

**Many aýratynlyklary:**

1. Kynçylyk bilen amala aşmagy/etmegi (tekellüf) bildirýär. Mysal üçin: كَبُرَ (ulaldy) - تَكَبَّرَ (ulumsy boldy, gopbardy), شَجَعَ (batyrgaý çemeleşdi) - تَشَجَّعَ (gahyrmanlyk görkezdi, gahrymansyrady).

2. Tefgyl babynda gelýän käbir işlikleri täsirini geçirmeýän forma öwürýär. Mysal üçin: كَسَّرَ (döwdi) - تَكَسَّرَ (döwüldi).

**Tefagul baby “تَفَاعُلٌ ”**

Işligiň başyna üstünli “te” harpy getirilip, ikinji harpdan öň “elif” goşulýar. Mysal üçin: تَفَاعَلَ - يَتَفَاعَلُ - تَفَاعُلٌ **(تَ+فَ+ا+عَ+لَ)**

**Many aýratynlyklary:**

1. Şäriklik (müşareket) bildirýär. Mysal üçin: تَكَالَمَ ( ikitaraplaýyn gürleşdi) تَضَارَبَ (ikitaraplaýyn uruşdy/birek-biregi urdy).

2. Bir işi edýän ýaly bolup görünmgi ýa-da özünde bolmaýan bir zady bar ýaly görkezmegi bildirýär. Mysal üçin: تَمَارَضَ (özüni syrkaw ýaly alyp bardy) تَبَاكَى (ýalandan aglady) تَنَاوَمَ (uklan ýaly boldy).

**Istifgal baby "إِسْتِفْعَالٌ"**

Üç harply (sülăsi) işligiň başyna astynly "elif", säkin "sin" we üstünli "te" getirilip ýasalýar. Mysal üçin: "إِسْتَفْعَلَ - يَسْتَفْعِلُ - إِسْتِفْعَالٌ" **(إ+سْ+تَ+فْ+عَ+لَ)**

**Many aýratynlyklary:**

**1. Talap/isleg bildirýär.** Mysal üçin: إِسْتَأْذَنَ (rugsat isledi) إِسْتَرْحَمَ (merhemet diledi) إِسْتَغْفَرَ (bagyşlanmagyny sorady).

**2. Tapmak, hasap etmek, saýmak manylaryny aňladýar.** Mysal üçin: إِسْتَحَلَّ (halal hasap etdi, çaklady) إِسْتَخَفَّ (ýeňil hasaplady) إِسْتَقْبَحَ (halamady).

**3. Özgermäni beýan edýär**: Mysal üçin: حَجَر (daş) - إِسْتَحْجَرَ (daşlaşty, daşa öwrüldi)

**Mysallar:**

1. وَقَفَ الرَّجُلُ
2. أَوْقَفَ الرَّجُلُ السَّيارَّةَ
3. دَخَلَ الْوَلَدُ فِي الْغُرْفَةِ
4. أَدْخَلَ الْوَلَدُ الْحَقِيبَةَ فِي الْغُرْفَةِ.
5. غَضِبَتْ لَيْلَى أَمْسِ.
6. أَغْضَبَتْ لَيْلَى أُخْتَهاَ أَمْسِ
7. فَرِحَتِ الأُمُّ بِزِيارَةِ الْكَعْبَةِ.
8. أَفْرَحَتِ الأُمُّ بِنْتَهاَ بِزِيارَةِ الْكَعْبَةِ .
9. أَغْلَقَ الأَوْلاَدُ النأَّفِذَةَ
10. أُغْلِقَتِ النَّوافِذُ
11. كاَنَ الرَّجُلُ كَثِيرَ السُّؤاَلِ وَلَكِنَّ أَحَداً لَمْ يُعْطِهِ شَيْئاً.
12. يُقِيمُ بَيْنَ أَهْلِهِ .
13. هو يَعِيشُ سَعِيداً .
14. مَنْ يُقِمْ بَيْنَ أَهْلِهِ يَعِشْ سَعِيداً
15. من يُعِينُ مُحْتَاجًا يُعِينُهُ اللهُّ .
16. مَنْ يُعِنْ مُحتاجاً يُعِنْهُ اللهُّ.
17. اَلأَئِمَّةُ الأَرْبَعَةُ الَّذِينَ أَنْشَأُوا الْمَذاَهِبَ الْفِقْهِيَّةَ هُمْ : أَبُو حَنِيفَةَ وَ ماَلِكٌ وَ الشاَّفِعِيُّ وَ ابْنُ حَنْبَلٍ.
18. شَهْرِ رَمَضاَنَ شَهْرُ صَوْمٍ. وَ شهرُ رمضانَ الذي يَصُومُ النَّاسُ فِيهِ

19. يُرْسِلُ بَعْضُ الْآبَاءِ أَوْلاَدَهُمْ لِدِراَسَةِ الطِّبِّ
20. مِنَ الْآبَاءِ مَنْ يُرْسِلُ أَوْلاَدَهُ لِدِراَسَةِ الطِّبِّ .
21. أَ كُنَّ يُرِدْنَ أَنْ يَكْتُبْنَ الرَّسَائِلَ ؟ لاَ ، لَمْ تَكُنْ يُرِدْنَ كِتاَبَتَهاَ.
22. أَ كاَنَ يُرِيدُ أَنْ يَشْتَرِيَ السَّياَّرَةَ ؟ لاَ ، لَمْ يَكُنْ يُرِيدُ شِراَءَهاَ
23. هَلْ أَعْجَبَتْكَ تِلْكَ الْحِكاَيَةُ ؟
24. هَلْ أَعاَنَ الرَّجُلُ عَدُوَّهُ ؟ لاَ ، لَمْ يُعِنْ.
25. أَعْطَى سَلِيمٌ الْفُقَراَءَ مِماَّ أَعْطاَهُ أَبُوهُ
26. إِذاَ وَجَدَ الْمُحسنُ أَذىً فِي الطَّرِيقِ أَزاَلَهُ.
27. قَتَلَ الطاَّلِبُ الْوَقْتَ فِيماَ لاَ يُفِيدُ
28. أَجاَبَ أَحْمَدُ عَنْ كُلِّ الْأَسْئِلَةِ الصَّعْبَةِ .
29. كاَنَ يُثِيرُ الْفُقَراَءَ عَلَى الْأَغْنِياَءِ
30. أَكْمَلَ أَحْمَدُ الْمَدْرَسَةَ
31. أَتْقَنَ أَحْمَدُ اللُّغَتَيْنِ الْعَرَبِيَّةَ وَ الْفاَرِسِيَّةَ.
32. هَذِهِ رِحْلَةٌ طَوِيلَةٌ وَ أَخْشَى أَنْ تَكُونَ مُتْعِبَةً وَ مُمِلَّةً . بِالْعَكْسِ سَتَكُونُ رِحْلَةً مُمْتِعَةً.
33. أَلْقاَهُ فِي النَّهْرِ وَ غاَصَ فِي الْماَءِ.
34. هَلْ أُغْلِقَ باَبُ الْمَلْعَبِ ؟ نَعَمْ ، أَغْلَقَ الْمُشْرِفُونَ باَبَ الْمَلْعَبِ.
35. عَبْدُ اللهِّ مُؤْمِنٌ بِالحقيقةِ
36. ماَزاَلَ عَبْدُ اللهِّ مُؤْمِناً بِالعدالةِ
37. أَنْتِ تُطِيعِينَ واَلِدَيْكِ
38. أَسْرَعْتُ إِلَى رَجُلٍ يَطْلُبُ الْمُساَعَدَةَ .
39. لاَ يُحِبُّ أَبُوكِ إِلاَّ إِياَّكِ ياَ زَيْنَبُ
40. أَعْطِهِمُ الطَّعاَمَ
41. كاَنَتْ واَلِدَتِي تُعِدُّ طَعاَمَ الْفَطُوْرِ.
42. أَخْرَجَ الْمُدَرِّسُ الدَّفْتَرَ
43. أَخْرَجَ التِّلْمِيذُ دَفْتَرَ الْحِساَبِ
44. لِيُعْطِكَ كُتُبِي.
45. أَراَنِي الشُّرْطِيُّ إِياَّهُ.
46. أَنْتَ سَتُعِدُّ الْعَشاَءَ
47. أَحْضَرَتْ عاَئِشَةُ الدَّواَءَ واَلْماَءَ
48. سَأَذْهَبُ إِلَى الْمَطْبَخِ وَ أُعِدُّ الطَّعاَمَ سَرِيعاً.
49. لِماَذاَ ذَهَبَتِ الْبِنْتُ إِلَى الْمَطْبَخِ ؟ ذَهَبَتِ الْبِنْتُ إِلَى الْمَطْبَخِ لِتُعِدَّ الطَّعاَمَ
50. أَحْضَرَ الْأَبُ سَحُوْرَ الْأُسْرَةِ.
51. أَلاَ يُجِيبُ أَحْمَدُ عَنِ الْأَسْئِلَةِ فِي سُرْعَةٍ ؟ بَلَى ، يُجِيبُ عَنِ الْأَسْئِلَةِ فِي سُرْعَةٍ .
52. هَلْ لاَ تُجِيبُ عَنِ الْأَسْئِلَةِ فِي سُرْعَةٍ ؟ بَلَى ، أُجِيبُ عَنِ الْأَسْئِلَةِ فِي سُرْعَةٍ .

**Terjimesi:**

1. Ol adam saklandy.

2. Ol adam ulagy saklady.
3. Çaga otaga girdi.
4. Çaga päpgäni otaga saldy.
5. Düýn Leýla gaharlandy.
6. Düýn Leýla gyz doganyny gaharlandyrdy/gaharyny getirdi.
7. Ejesi kabäni zyýarat edeni üçin begendi.
8. Ejesi gyzyny Kabäni  zyýarat edip begendirdi.
9. Çagalar penjiräni ýapdy.
10. Penjereler ýapyldy.
11. Ol adamyň köp islegi bardy ýöne hiç kim oňa zat bermedi.
12. Ol Maşgalasynyň arasynda ýaşaýar.
13. Ol bagtyýar ýaşaýar.
14. Kim maşgalasynyň arasynda ýaşasa bagtyýar ýaşar.
15. Mätäje ýardam berene, Alla hem ýardam berýär.
16. Kim mätäje ýardam berse Alla hem oňa ýardam berer.
17. Fykyh mezheplerini esaslandyran dört alym Ebu Hanyfa, Mälik, Şafygy we Ibn Hanbel ýaly alymlardyr.
18. Remezan aýy oraza aýydyr we remezan aýy agyz beklenýän aýdyr.
19. Käbir ene-ata çagalaryny lukmançylygy okamak üçin okuwa ugradýarlar.
20. Lukmançylykda okatmak üçin çagalaryny okuwa ugradýan ene-atalar bar.
21. Hatlary ýazmak isleýärdilermi? Ýok, olary ýazmak islemeýärdiler.
22. Ulagy satyn almak isleýärdimi? Ýok, ony satyn almak islemeýärdi.
23. Ol hekaýany haladyňmy?
24. Ol adam duşmanyna ýardam berdimi? Ýok, ol ýardam bermedi.
25. Selim kakasynyň özüne berenlerinden pukaralara-da berdi.
26. Ýagşylyk edýän kişi ýolda päsgelçilik görende ony aradan aýyrýar.
27. Okuwçy özüne peýda bermeýän zatlara wagtyny ulandy.
28. Ahmet ähli kyn sowallara jogap berdi.
29. Ol pukaralary baýlara garşy küşgürýärdi.
30. Ahmet mekdebi tamamlady.
31. Ahmet arap we pars dillerini özleşdirdi.
32. Bu uzak wagtlaýyn gezelenç boljak, men onuň kyn we muşakgatly bolmagyndan heder edýärin. Tersine, peýdaly gezelenç bolar.
33. Ony derýa taşlady ol hem suwuň düýbüne çümdi.
34. Oýun meýdançasynyň gapysy ýapyldymy? Hawa, ýolbaşçylar oýun meýdançasynyň gapysyny ýapdylar.
35. Abdylla hakykata bil bagkaýar.
36. Abdylla henizem adalata bil baglaýar.
37. Sen ana-enäňe gulak asýarsyň.
38. Ýardam isleýän adamyň ýanyna ylgap bardym.
39. Kakaň diňe seni gowy görýär.
40. Zeýnep! Olara nahar ber.
41. Ejem ertirlik taýýarlaýar.
42. Mugallym depderi çykardy.

43. Okuwçy matematikadan depderini çykardy.
44. Kitaplarymy saňa bersin.
45. Polisiýa ony maňa görkezdi.
46. Agşam naharyny sen taýýarlamaly.
47. Äşe dermany we suwy getirdi.
48. Naharhana gidip dessine nahar taýýarlaýyn.
49. Gyz näme üçin aşhana gitdi. Gyz nahar taýýarlamak üçin aşhana gitdi.
50. Kakasy maşgalasyna selärlik naharyny getirdi.
51. Ahmet sowallara tizlik bilen jogap bermeýärmi? Tersine, ol sowallara çalt jogap berýär.
52. Sen sowallara çalt jogap bermeýärmiň? Tersine, men soraglara çalt jogap berýärin.

## Tefgyl babynyň ýöňkemede üýtgeýşi
## (تَفْعِيلٌ)

**Üç harply işligiň (süläsi) goşma ýa-da düzme (mezit) işlikler topary**

Tefgyl babynyň ýasalyşy **"تَفْعِيلٌ"**

| | **Işligiň nämälim formasy** | **Häzirki zaman işligi** | **Öten zaman işligi** |
|---|---|---|---|
| وَ تَفْعِيلَةً | تَفْعِيلاً | يُفَعِّلُ | فَعَّلَ |
| وَ تَعْلِيمَةً | تَعْلِيماً | يُعَلِّمُ | عَلَّمَ |
| Öwretmek | Öwretmek | Öwredýär | Öwretdi |

Üç harply işlikleriň asyl formasynyň (süläsi müjerret) ortasyndaky harpy şeddeli ýazmak we asly üç harply işligi dört harply işlige öwürmek arkaly "tefgyl" baby ýasalýar.

**Ulanylyş maksady**: "فَرِحَ أَخِي" (Doganym begendi) ýaly täsirini geçirmeýän işlige "فَرَّحْتُ أَخِي" (Doganymy begendirdim) ýaly täsirini geçirýän forma öwürýär. Eger "عَلِمْتُ دَرْسِي" (Dersimi bildim) ýaly täsirini geçirýän bolsa "عَلَّمْتُكَ دَرْسَكَ" (Saňa dersiňi öwgretdim) ýaly iki esse we has güýçli täsirini geçirýän işlige öwürmäge hyzmat edýär. Işligiň bu formasy bir işiň aşa köp edilýändigini hem bildirýär. Türkmen dilinde işligiň ýükletm derejesiniň ornuna ulanylýar. Işligiň ýükletme derejesi asyl we ýasama işlikleriň yzyna -t,-z, -dyr/-dir/-yr/-ir goşulmalarynyň goşulmagy bilen ýasalýar. Munda gymyldy-hereketi sözlemiň hakyky eýesi däl-de, onuň tabşyrmagy bilen başga biri tarapyndan edilendigi (edilýändigi, edilmelidigi) bildirilýär. **Meselem**: oka-okat-, gül-güldür, ýaz-ýazdyr-, gutargutart-... Ýükletme derejesiniň goşulmalary täsirini geçirmeýän işliklere goşulanda, olar täsirini geçirýän işliklere öwrülýärler. **Meselem**: tur-turuz-, ýat-ýatyr-, otur-oturt-...

(تَفْعِيلٌ) baby atlardan işlik ýasamakda hyzmat edýär we şol atdan ýasalan işlik hökmünde ulanylýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| عَذاَبٌ | Azab, jeza | عَذَّبَ | Azab etdi |
| نُورٌ | Yşyk, nur | نَوَّرَ | Aýdyň etdi, nurlandyrdy |
| خُبْزٌ | Çörek | خَبَّزَ | Çörek bişirdi |
| خَيْمٌ | Çadyr | خَيَّمَ | Çadyr gurdy |
| صَلاَةٌ | Namaz | صَلىَّ | Namaz okady |
| جِلْدٌ | Jilt | جَلَّدَ | Jiltledi |

**“تَفْعِيل” babynyň many aýratynlyklary.**

1. Kä halatlarda işligiň many taýdan özgermegine hyzmat edýär: “مَرِضَ ” syrkawlady “مَرَّضَ” syrkawy bejerdi.

2. Kä halatlarda bu galyp bir zady köp etmekligi bildirip gelýär. “ طَوَّفَ خَالِدٌ الكَعْبَةَ” Halyt Kabäni köp togap etdi.

3. Kä halatlarda subýektiň (fagylyň) bir işi ýygy we köp edýändigini aňladýar: “مَوَّتَ الإِبِلُ” Düýeler juda köp öldi (Bir näçe düýe öldi).

4. Kä halatlarda doldurgyja (mefgula) ýetirilen täsiriň ýygylygyny we köplügini aňladýar: “غَلَّقَ خَالدٌ البابَ” Halyt köp sanly gapyny ýapdy, gulplady/gulplaşdyrdy. “تَفْعِيل ” babynyň “إِفْعاَلٌ” babyndan tapawudy edilen işiň köp/ýygy edilýändigini we edilen işiň artykmaçlyga eýedigini bildirip gelmekligidir.

**Mysal**:

| | | | |
|---|---|---|---|
| كَسَرَ الزُّجَاجَ | Aýnany döwdi | أَكْسَرَ الزُّجَاجَ | Aýnany döwdürdi |
| كَسَّرَ الزُّجَاجَ | Aýnany mazaly döwüp, bölüm-büçek, çym-pytrak etdi | | |

**Mysal**:

| | | | |
|---|---|---|---|
| لَعِبَ | Oýnady | لَعَّبَ | Köp oýnatdy |
| فَرَغَ | Boşaldy | فَرَّغَ | Köp boşatdy |
| كَبُرَ | Ulaldy | كَبَّرَ | Köp ulaltdy |
| نَامَ | Uklady | نَوَّمَ | (Köp) uklatdy |
| نَظَفَ | Tämiz boldy | نَظَّفَ | Tämizledi, ap-arassa etdi |
| ذَكَرَ | Ýatlady | ذَكَّرَ | Ýatlatdy, öwrän-öwran gaýtalady |
| نَبَّهَ | Duýduryş berdi | فَرَّقَ | Tapawutlandyrdy, aratapawutlandyrdy |

**Öten zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi**

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| عَلَّمُوا | عَلَّمَا | عَلَّمَ | Öwretdi | III şahs |
| عَلَّمْنَ | عَلَّمَتَا | عَلَّمَتْ | | III şahs |
| | | عَلَّمْتَ... | | II şahs |

**Häzirki zaman işliginiň maglumyň ýöňkemede üýtgeýşi**

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| يُعَلِّمُونَ | يُعَلِّمَانِ | يُعَلِّمُ | öwredýär | III şahs |
| يُعَلِّمْنَ | تُعَلِّمَانِ | تُعَلِّمُ | | III şahs |
| | | تُعَلِّمُ... | | II şahs |

**Öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi**

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| عُلِّمُوا | عُلِّمَا | عُلِّمَ | Öwredildi | III şahs |
| عُلِّمْنَ | عُلِّمَتَا | عُلِّمَتْ | | III şahs |
| | | عُلِّمْتَ... | | II şahs |

**Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi**

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| يُعَلَّمُونَ | يُعَلَّمَانِ | يُعَلَّمُ | Öwredilýär | III şahs |
| يُعَلَّمْنَ | تُعَلَّمَانِ | تُعَلَّمُ | | III şahs |
| | | تُعَلَّمُ... | | II şahs |

**Buýrugy:** يُعَلِّمُ işliginden - عَلِّمْ (ع+لِّ+مْ) =öwret görnüşinde ýasalýar.

**Ortak işligi:** يُعَلِّمُ işliginden - مُعَلِّمٌ (م+عَ+لِّ+مٌ) =öwrediji (mugallym) formasynda ýasalýar.

**Ortak işligiň gaýdymy:** “مُعَلَّمٌ” (مُ+عَ+لَّ+مٌ) =öwredilen formasynda ýasalýar.

**Bellik:** Tefgyl babynyň masdary “تَفْعِيلٌ ” (تَ+فْ+عِ+يْ+لٌ) görnüşinde ýasalýar. Ýöne ahyry gowşak bolan kem işliklerde (nakys) we üçünji harpy hemze bolan işliklerde “تَفْعِلَةٌ ” görnüşinde “taýy-merbutanyň” (ة) ulanylýandygyna gabat gelmek bolýar. Munda gymyldy-hereketi sözlemiň hakyky eýesi däl-de, onuň tabşyrmagy bilen başga biri tarapyndan edilendigi (edilýändigi, edilmelidigi) bildirilýär.

Ahyry “ýa” (ى) harpy bilen gutarýan tefgyl babynyň kem (nakys) görnüşi

| | | | |
|---|---|---|---|
| Öten zaman işligi | | wezipelendirdi | وَلَّى |
| Häzirki zaman işligi | يُوَلِّي | Işligiň nämälim formasy | تَوْلِيَةٌ |
| Ahyrky harpy üstünli (mansup) formasy | يُوَلِّيَ | Öten zaman işliginiň gaýdym derejesi | وُلِّيَ |
| Ahyrky harpy säkinli (mejzum) formasy | يُوَلِّ | Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi | يُوَلَّى |

| | | | |
|---|---|---|---|
| Buýrugy | وَلِّ | Mansup häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi | يُوَلِّيَ |
| Ortak işlik | مُوَلٍّ | Ahyrky harpynyň säkinlisiniň (mejzum görnüşiniň) gaýdym derejesi | يُوَلِّ |
| Ortak işligiň gaýdymy | مُوَلًّى | | |

**Mysallar:**

1. ماذاَ يَفْعَلُ الْمُعَلِّمُ ظُهْرَ الْجُمْعَةِ ؟ يُؤَدِّي دُرُوسَهُ . كَيْفَ يُؤَدِّي الْمعلمُ دروسهُ ؟ يُؤَدِّي الْمعلمُ دروسهُ فِي خُشُوعٍ .

2. أَلاَ يُؤَدِّي الْمُعَلِّمُ دروسهُ فِي خُشُوعٍ؟ بَلَى ، يُؤَدِّي دروسهُ فِي خُشُوعٍ.

3. هَلْ تُؤَدِّي دروسكَ فِي خُشُوعٍ ؟ نَعَمْ ، أُؤَدِّي دروسِي فِي خُشُوعٍ .

4. هَل اِسْتَطَاعَا أَنْ يُؤَدِّياَ الْعَمَلَ ؟ نَعَمْ ، أَمْكَنَهُماَ أَداَؤُهُ.

5. وَحَّدَ العلمُ الْحديثُ بَيْنَ الْتُرْكُمَان

6. بَلَّغَ المعلمُ رِساَلَةَ المدير لِلتَّلاَميذِ.

7. مَنْ أَسَّسَ الْمَذْهَبَ الْماَلِكِيَّ ؟

8. هُدِّدَ ابْنُ سِيناَ بِالْقَتْلِ.

9. يُعَلِّمُ هَذاَ الْمُعَلِّمُ تَلاَمِيذَهُ الْقُرْآنَ وَ الْحَدِيثَ وَ الْفِقْهَ

10. ماَ الْعِلْمُ الَّذِي تُفَضِّلُهُ كَثِيراً ؟

11. مَنْ تُعَلِّمُكِ اللُّغَةَ الْعَرَبِيَّةَ ؟

12. يُيَسِّرُ اللهُ الأَمْرَ لَهُ

13.أُؤَدِّي الدروس دائِماً فِي الْصَّفِّ.

14. تُنَظِّفُ الْبِنْتَانِ الْغُرْفَةَ لأَنَّهُماَ نَشيطَتاَنِ

15. وَدَّعَ عُمَرُ عَدَداً كَبِيراً مِنَ الْمُساَفِرِينَ .

16.يُؤَدِّي التُّرْكُمانُ زَكاَةَ الْفِطْرِ صَباَحَ الْيَوْمِ الأَوَّلِ مِنْ شَواَّل

17. سَأُقَدِّمُ لَهاَ قَلَماً قَيِّماً .

18. أَدِّي واَلِدِي الصَّدَقَةَ .

19. اَلصَّدَقةُ فَرِيضَةٌ عَلَى كُلِّ مُحْتاجٍ .

20. أَدِّي واَلِدِي الصَّدَقَةُ لأَنَّهاَ فَرِيضَةٌ عَلَى كُلِّ مُحتاجٍ .

21. ماَ هِواَيَتُكَ الْمُفَضَّلَةُ ؟

22. هَذاَ الراَّدْيُو جَمِيلٌ .

23. هَياَّ نَدَّخِرَ لِنَشْتَرِيهِ .

24. كَمْ يُكَلِّفُكَ هَذاَ الراَّدْيُو ؟ يُكَلِّفُنِي عَشَرَةَ دناَنِيرَ .

25. فِي بَعْضِ بِلاَدِ الْعاَلَمِ يُكَلِّفُ الْمُدَرِّسُونَ التَّلاَمِيذَ الصِّغاَرَ بِواَجِباَتٍ كَثِيرَةٍ .

26. ماَ مِقْداَرُ الْواَجِبِ تُؤَدِّيهِ كُلَّ يَوْمٍ ؟

27. لِماَذاَ لَمْ تَعْمَلْ واَجِبَكَ؟ سُؤاَلٌ أَسْمَعُهُ كَثِيراً مِنْ واَلِدَيَّ.

28. اَلأُمَّهاَتُ يُجَهِّزْنَ الأَطْعِمَةَ

29. هَذِهِ الْمَدْرَسَةُ مُنَظَّمَةٌ

30. هِيَ أَكْثَرُ الْمَدارِسِ تَنْظِيماً.

**Terjimesi:**

1. Anna güni öýlän mugallym näme edýär? Ol sapagyna taýýarlyk görýär. Mugallym sapagyny nähili ýerine ýetirýär? Mugallym sapagyny üns bilen ýerine ýetirýär.
2. Mugallym sapagyny üns bilen etmeýärmi? Tersine, ol sapagyny üns bilen ýerine ýetirýär.
3. Sen sapagyňy üns bilen edýäňmi? Hawa, men sapagymy üns bilen ýerine eýtirýärin.
4. Ikisi bilelikde işlerini edip bildilermi? Hawa, ol ikisi onuň hötdesinden geldiler.
5. Häzirki zaman ylmy türkmenleri jebisleşdirdi. Mugallym müdiriň hatyny okuwçylara ýetirdi.
6. Mäliki mezhebini kim esaslandyrdy? Ibn Sina ölüm howpy bilen gorkuzyldy.
7. Mugallym okuwçylaryna Kuran, hadys we fykyh öwredýär.
Iň gowy görýän ylym haýsysy?
8. Saňa kim arap dilini öwredýär?
Alla onuň işini aňsatlaşdyrsyn.
Derslerimi hemişe synpda edýärin.
9. Iki gyz otagy tämizleýär, çünki olar işeňňir.
Omar köp sanly myhmany ugratdy.
10. Türkmenler şowwal aýynyň ilkinji günlerinde pitre sadakasyny (fytyr zekatyny) berýärler.
Oňa gymmat baha galam sowat etmekçi.
11. Kakam haýys-sahabat işini etdi.
Haýys-sahabat işi her bir mätäje parzdyr.
Kakam haýys-sahabaty her mätäje parz bolandygy üçin etdi.
12. Seniň höwes edýän zadyň näme?
Bu radio juda oňat.
Geliň, ony satyn almak üçin (pul) jemläliň.
Bu radio saňa näçä düşer? Maňa on manada düşer.
13. Dünýäniň käbir ülkelerinde mugallymlar kiçi synp okuwçylaryny köp ýumuş tabşyrýarlar.
Her gün ýerine ýetirýän ýumuşyň (hökmany) mukdary näçe?
14. Näme üçin ýumuşyňy etmediň? Bu sowal kakamdan köp işidýän soragym.
15. Ejeler nahar taýýarlaýarlar.
Bu mekdep tertipli.
Ol mekdepleriň iň tertiplisidir.

## Mufagala babynyň ýöňkemede üýtgeýşi
## (مُفَاعَلَة)

**Süläsi goşma ýa-da düzme (mezit) işliklerden “مُفَاعَلَة” müfagala baby**

Süläsi müjerret işligiň faul-fygyl bilen aýnul-fygylyň arasyna elif “ا” işlik ýasaýjy goşulmanyň goşulmagy bilen ýasalýar. “كَتَبَ ” ýazdy “كَاتَبَ” ýazyşdy.

| **Işligiň nämälim formasy** | | **Häzirki zaman formasy** | **Öten zaman formasy** |
|---|---|---|---|
| فِعاَلٌ | مُفَاعَلَةً | يُفَاعِلُ | فَاعَلَ |
| كِتاَبٌ | مُكَاتَبَةً | يُكَاتِبُ | كَاتَبَ |
| Ýazyşmak | | Ýazyşýar | Ýazyşdy |

Goşma ýa-da düzme (mezit) işlikleriň içinde iki sany masdara eýe bolan ýeke-täk galyp. Haýsy masdaryň giňden ulanylýandygyny anyklamak üçin çeper eserlerden we ylmy işlerden peýdalanmaly bolýar.

**Maksady**: Esasan haýsydyr bir şahsyň beýlekisine bolan täsirini bildirýän müteaddy (täsirini geçirýän, mefgul alýan) galyplardan biri. Umumy görnüşde şu manylarda ulanylýar:

1. Suýektiň (fagylyň) obýekte (mefgula) bolan gatnaşygyny we şol gatnaşygyň aýratynlygyny bildirýär.

| | | | |
|---|---|---|---|
| حَسُنَ | ýagşy, oňat boldy | حاَسَنَ | birine ýagşylyk, gowulyk etmek |

2. Doldurgyç (mefgulyna) jer harpy bilen baglanyşyp gelýän işlikler bu galyba geçirilende predlogsyz (jer harpysiz) birigýär. Kä halatlarda ikitaraplaýyn işleşmegi we bilelikde amala aşyrmagy aňladýar. Many taýyndan gymyldy-hereketiň birnäçe şahs tarapyndan bilelikde-şärikli ýerine ýetirilendigini, kömek bermegi, güýç synanyşmagy aňladýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| قاَمَ عَلَى | Bir zada garşy aýaga galmak | قاَوَمَ | Garşy çykmak |
| شَرِكَ | Ortak bolmak, goşulyşmak | شاَرَكَ | Biri bilen şäriklik etmek |

3. Üç harply işlik (süläsi) bir zada, obýekte gönümel özüniň täsirini ýetirýän bolsa bu galypdaky işligiň manysynyň obýekte täsirini ýetirmek ugrunda edilýän aladadan we zähmetden ybaratdygyny alamatlandyrýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| سَبَقَ | Geçdi | سَابَقَ | Ýaryşty, geçdi |
| غَلَبَ | Ýeňdi | غَالَبَ | Ýeňmäge synanyşdy |
| فَرَقَ | Aýyrdy | فَارَقَ | Aýryldy |
| دَفَعَ | Kowdy | دَافَعَ | Gorady |
| حَرَبَ | Söweş sebäp boldy | حَارَبَ | Söweşdi |
| غَادَرَ | Aýrylyp gitdi | صَافَحَ | Salamlaşdy, elleşdi |
| قَتَلَ | Öldürdi | قاَتَلَ | Öldürmäge synanyşdy, söweşdi |

4. Bu işlik iki kişiniň arasynda bilelikde edilen iş-hereketi bildirýär. **Mysal üçin:** يُكَاتِبُ خَالِدٌ جَمَالاً. Halyt Jemal bilen hat ýazyşýar. يُضَارِبُ خَالِدٌ جَمَالاً. Halyt Jemal bilen uruşýar.

**Bellik**: Kä halatlarda bir kişä ýöňkelip gelýän ýagdaýlary hem bolýar: “ قَاتَلَهُمُ اللهُ” Alla olary öldürdi, ýok etdi.

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| Öten zaman işliginiň formasy | دَافَعُوا ... | دَافَعَا | دَافَعَ | Gorandy |
| Öten zaman işliginiň gaýdym derejesi | دُوفِعُوا ... | دُوفِعَا | دُوفِعَ | Goraldy |
| Häzirki zaman işligi | يُدَافِعُونَ.. | يُدَافِعَانِ | يُدَافِعُ | Goranýar |
| Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi | يُدَافَعُونَ.. | يُدَافَعَانِ | يُدَافَعُ | Goralýar |
| Buýruk | دَافِعْ | Gora | | |
| Ortak işlik | مُدَافِعٌ | Goraýyjy | | |
| Ortak işligiň gaýdymy | مُدَافَعٌ | Goralýan | | |

**Bellik: a.** Müfagala babynyň aktiw (maglum) we gaýdym derejesi (meçhul) ötez zaman formasynyň uzadylyp aýdylýandygyna üns berilmelidir.

**b.** Ortasy gowşak we goşalandyrylan (muzagaf) mufagala babynyň öten zaman formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi**:** **“**ضَارَّ**”** zyýan berdi.

| | | |
|---|---|---|
| ضَارُّوا | ضَارَّا | ضَارَّ |
| ضَارَرْنَ | ضَارَّتَا | ضَارَّتْ |
| | ... | ضَارَرْتَ |

| **Ortasy gowşak we muzagaf mufagala babynynyň ýöňkemede üýtgeýşi**: | **Ahyry nakys (gowşak) mufagala galyby**: |
|---|---|
| ضَارَّ zyýan berdi | نَادَى çagyrdy |

| | | | |
|---|---|---|---|
| Öten zaman | ضَارَّ | Öten zaman | نَادَى |
| Häzirki zaman | يُضَارُّ | Häzirki zaman | يُنَادِي |
| Mejzum formasy | يُضَارَّ – يُضَارِّ | Mansup formasy | يُنَادِيَ |
| Ortak işlik | مُضَارٌّ | Mejzum formasy | يُنَادِ |
| Ortak işligiň gaýdymy | مُضَارٌّ | Buýruk formasy | نَادِ |
| Masdarlar | مُضَارَّةٌ – ضِرَارٌ | Ortak işlik | مُنَادٍ |
| | | Ortak işligiň gaýdymy | مُنَادًى |
| | | Masdarlar | مُنَادَةً – نِدَاءاً |
| | | Öten zaman işliginiň gaýdym | نُودِيَ |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | | derejesi | |
| | | Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi | يُنادَى |
| | | Mansup gaýdym derejesi | يُنادَ |

**Bellik:** Bu galyp “ضَارَّ” arap dilinde uzyn çekimliniň yzyndan gelýän şeddeli harpa degişli ýeke-täk işlik galybydyr. Diňe uzyn “a” çekimlisi özünden soň şedde kabul edýär. Öten zaman gaýdym derejesi ýöňkemesinde şeddeli harplar açylýar. Beýleki ähli ýöňkemelerde aktiw derejesi (maglum) bilen gaýdym derejesiniň (meçhul) arasyndaky aratapawut näbelliligine galýar. Sözlemiň kontekstinden, baglanyşygyndan (siýak we sibakyndan), meseläniň barşyndan we häsiýetinden ýüze çykarylýar.

**Mysallar:**

1. خَدِيجَةُ تُراَجِعُ دُروُسَهاَ
2. هُوَ يُراَجِعُ دُروُسَهُ
3. عُمَرُ يُراَجِعُ دُروُسَهُ
4. نَحْنُ نُراَجِعُ دُروُسَناَ.
5. مَنِ الْمُساَفِراَنِ إِلَى الْمَدِينَةِ؟ اَلْواَلِدُ وَ الْخاَلُ مُساَفِراَنِ إِلَى الْمَدِينَةِ.
6. هَل يَسْتَطِيعُونَ أَنْ يُقابِلُوا الْوَزِيرَ
7. شاَهَدَتِ الْمُدَرِّساَتُ الْمَسْرَحِيَّةَ.
8. كَيْفَ نُعاَمِلُ الْمَرْأَةَ ؟
9. ماَ واَجِباَتُ الْمَرْأَةِ وَ حُقُوقُهاَ ؟
10. أَ كُنْتُمْ تُرِيدُونَ أَنْ تُشاَهِدُوا الْمُباَراَةَ ؟ لاَ لَمْ نَكُنْ نُرِيدُ مُشاَهَدَتَهاَ.
11. أَ كُنْتِ تُرِيدِينَ أَنْ تُقاَبِلِي الْمُدَرِّساَتِ ؟ لاَ ، لَمْ أَكُنْ أُرِيدُ مُقاَبَلَتَهُنَّ .
12. كَيْفَ كاَنَتِ الْمَرْأَةُ تُعاَمَلُ في العُصُورِ الوُسْطي ؟
13. كَيْفَ تُعاَمَلُ الْمَرْأَةُ فِي العَصْرِ الحَدِيثِ ؟
14. لَدَيَّ داَئِماً أَكْثَرُ مِنْ يَوْمٍ بِدوُنِ واَجِبٍ كُلَّ أُسْبُوعٍ
15. أَحْياَناً لاَ أَعْمَلُ واَجِبِي فَيُعاَقِبُنِي الْمُعَلِّمُ.
16. سَتُساَعِدُ الْبِنْتُ أُمَّهاَ في اعْداَدِ الْماَئِدَةِ
17. هُوَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ بِأُمِّهِ.
18. يُحِبُّ جَعْفَرُ الْمُراَسَلَةَ وَ لَهُ أَصْدِقاَءُ كَثِيروُنَ
19. سَأَذْهَبُ إِلَى الْحَدِيقَةِ لِمُشاَهِدَةِ الْحَيَواَناَتِ.
20. شاَهَدَ عُمَرُ عَدَداً كَبِيراً مِنَ الْحَيَوَاناَتِ .
21. ماَذاَ يَفْعَلُ بَعْضُ النّاَسِ في الإِجاَزاَتِ الطَّوِيلَةِ ؟
22. يُفَضِّلُ بَعْضُ النّاَسِ السَّفَرَ لِمُشاَهَدَةِ بِلاَدٍ جَدِيدَةٍ
23. يُساَفِرُ بَعْضُ النّاَسِ في الإِجاَزاَتِ الطَّوِيلَةِ إِلَى بِلاَدٍ جَدِيدَةٍ.
24. مِنْ فَضْلِكَ ياَ زَوْجِي . ساَعِدْنِي فِي اعْداَدِ الْماَئِدَةِ . هَلْ تُساَعِدُنِي فِي إِعْداَدِ الْماَئِدَةِ ؟

25. هَلْ تَقْضِي وَقْتاً سَهْلاً أَمْ صَعْباً ؟

26. هَلْ يُساعِدُكَ الْوالِدانِ فِي عَمَلِ الْواجِبِ ؟

27. شاهِدْنِي أَثْناءَ مُباراةِ الْيَوْمِ . شاهِدِينِي أَثْناءَ مُباراةِ الْيَوْمِ .

27. عاقِبْنِي إِذاَ لَمْ أَسْمَعْ كَلامَكَ . عاقِبِينِي إِذاَ لَمْ أَسْمَعْ كَلامَكِ .

**Terjimesi:**

1. Hatyja derslerini gözden geçirýär.
2. Ol derslerini gözden geçirýär.
3. Omar derslerini gözden geçirýär.
4. Biz derslerimizi gözden geçirýäris.
5. Medinä iki sany sapara barýan kim? Kakasy we daýysy Medinä barýarlar.
6. Ministr bilen duşuşyp bilerlermi?
7. Aýal mugallymlar tiatr tomaşa etdiler.
8. Aýa nähili çemeleşýärsiňiz?
9. Aýalyň maşgalada wezipeleri we hukuklary nämelerden ybarat?
10. Futboly tomaşa etmek isleýerdiňizmi? Ýok, ony tomaşa etmek islemeýärdik.
11. Mugallymlar bilen duşuşmak isleýärdiňmi? Ýok, olar bilen duduşmak islemeýärdim.
12. Aýala orta asyrda nähili çemeleşilipdir?
13. Aýala häzirki döwürde nähili çemeleşilýär?
14. Her hepde hemişe ýumuşsyz birnäçe günüm bolýar.
15. Kä halatlarda ýumşuny etmeýärin. Şol sebäpden mugallym maňa temmi berýär.
16. Gyz ejesine saçagy taýýarlamaga ýardam berýär.
17. Ol ejesine bil baglaýanlardandyr.
18. Japar hat alyşmagy gowy görýär we onuň bir näçe dosty bar.
19. Haýwanlary görmek üçin haýwanat bagyna gitjek.
20. Omar köp sanda haýwan gördi.
21. Köp möhletli rugsatlarda käbir ynsanlar näme işleýärler?
22. Täze ýurtlary görmek üçin käbir ynsanlar sapara çykmagy gowy görýärler.
23. Käbir ynsanlar köp möhletli rugsatlarda täze ýurtlara sapara çykýarlar.
24. Haýyş, ýanýoldaşym! Saçagy taýýarlamaga maňa ýardam ber. Saçagy taýýarlamakda maňa ýardam berjekmi?
25. Wagtyň ýeňillik bilen ýa-da kynçylyk bilen geçýärmi?
26. Ejeň we kakaň ýumşuňy etmekde saňa ýardam berýärmi?
27. Bu gün futbol duşuşygynda (bu günki oýunda) maňa tomaşa et. (Yzyndaky sözlem birmeňzeş manyda terjime dilýär).
28. Sözüňe gulak asmasam maňa temmi ber. Yzyndaky sözlem birmeňzeş manyda terjime dilýär).

## Infigal babynyň ýöňkemede üýtgeýşi
## (اِنْفِعَال)

Üç harply işligiň asyl şekiline (süläsi müjerrede) iki sany harp goşulmak arkaly ýasalan goşma ýa-da düzme (mezit) işlikler

Üç harply işligiň asyl şekiline (süläsi müjerrede) iki sany harp goşulmak arkaly ýasalýan bäş harply işlikler bäş aýratyn formada gabat gelýär. Olary tablisanyň kömegi bilen şeýle beýan etmek bolar.

| **Işligiň nämälim formasy** | **Işligiň häzirki zaman formasy** | **Işligiň öten zaman formasy** |
|---|---|---|
| اِنْفِعَالاً | يَنْفَعِلُ | اِنْفَعَلَ |
| اِنْكِسَاراً | يَنْكَسِرُ | اِنْكَسَرَ |
| Döwülmek | Döwülýär | Döwüldi |
| اِفْتِعاَلاً | يَفْتَعِلُ | اِفْتَعَلَ |
| اجْتِمَاعاً | يَجْتَمِعُ | اِجْتَمَعَ |
| Jemlenmek | Toplanyýor | Gyzardy |
| اِفْعِلاَلاً | يَفْعَلُّ | اِفْعَلَّ |
| اِحْمِرَاراً | يَحْمَرُّ | اِحْمَرَّ |
| Gyzarmak | Gyzarýar | Kyzardy |
| تَفَعُّلاً | يَتَفَعَّلُ | تَفَعَّلَ |
| تَعَلُّماً | يَتَعَلَّمُ | تَعَلَّمَ |
| Öwrenmek | Öwrenýär | Öwrendi |
| تَفَاعُلاً | يَتَفَاعَلُ | تَفَاعَلَ |
| تَبَاعُداً | يَتَبَاعَدُ | تَبَاعَدَ |
| Uzaklaşmak | Uzaklaşýar | Uzaklaşdy |

## Infigal babynyň many aýratynlygy
## (اِنْفِعَالٌ)

"**اِنْفِعَالٌ**" infigal baby **üç harply işligiň asyl şekiline (**süläsi müjerrediň) başyna "إِ+نْ" işlik ýasaýjy harplaryň goşulmagy bilen ýasalýar. Formasy taýdan aktiw, ýöne manysy tarapdan gaýdym derejesiniň manysyny aňladýar.

| **Işligiň nämälim formasy** | **Häzirki zaman işligi** | **Öten zaman işligi** |
|---|---|---|
| اِنْفِعَالاً | يَنْفَعِلُ | اِنْفَعَلَ |
| اِنْكِسَاراً | يَنْكَسِرُ | اِنْكَسَرَ |
| Döwülmek | Döwülýär | Döwüldi |

**Maksady**: Bu işlik gurluşy taýdan işligiň özlük derejesini (mutawagat) ýasamak üçin ulanylýar. Işligiň özlük derejesi (mutawagat) täsirini geçirýän (müteaddy) işligiň doldurgyja (mefgul) ýetiren täsirini kabul etmekligidir. Umuman bu ölçegde gelýän işlikler täsirini geçirmeýän işlikler (lazym) toparyna degişli bolýar we hemişe duýgulaýyn, ýagny maddy emele gelişi beýan edýär. Muňa türkmen dilinde özlük derejesi diýlip atlandyrylýar. Özlük dereje diýilmeginiň sebäbi bu goşulmany kabul eden işliklerde iş-hereket subýektiň hut özi tarapyndan, özi üçin

ýerine ýetirilýär. Türkmen dilindäki gaýdym derejesiniň wezipesini hem ýerine ýetirýär. Gaýdym derejesi täsirini geçirýän işliklerden-de, geçirmeýän işliklerden-de ýasalyp bilinýär.

**Mysal**:

| | |
|---|---|
| كَسَرْتُ الزُّجاجَ فَانْكَسَرَ. | Aýnany döwdüm ol hem döwüldi. |
| قَطَّعْتُ الْحَبْلَ فَانْقَطَعَ. | Ýüpi bölek-bölek edip kesdim ol hem kesildi. |

**“اِنْفِعَالٌ ” babyndan gelip çykan işliklere mysallar**

| Öten zaman formasy | Manysy | Öten zaman formasy | Manysy | Öten zaman formasy | Manysy |
|---|---|---|---|---|---|
| كَسَرَ | Döwdi | أَكْسَرَ | Döwdürdi | اِنْكَسَرَ | Döwüldi |
| فَتَحَ | Açdy | اَفْتَحَ | Açdyrdy | اِنْفَتَحَ | Açyldy |
| غَلِقَ | Kapady | أَغْلَقَ | Kapatty | اِنْغَلَقَ | Kapandy |

**Öten zaman formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi**

| Köplügi | Ikiligi | Täkligi | Manysy | |
|---|---|---|---|---|
| اِنْكَسَرُوا | اِنْكَسَرَا | اِنْكَسَرَ | döwüldi | III şahs |
| اِنْكَسَرْنَ | اِنْكَسَرَتَا | اِنْكَسَرَتْ | | III şahs |
| | ... | اِنْكَسَرْتَ | | II şahs |

**Häzirki zaman formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi**

| Köplügi | Ikiligi | Täkligi | Manysy | |
|---|---|---|---|---|
| اِنْكَسَرُوا | اِنْكَسَرَا | اِنْكَسَرَ | Döwüldi | III şahs |
| اِنْكَسَرْنَ | اِنْكَسَرَتَا | اِنْكَسَرَتْ | | III şahs |
| | ... | اِنْكَسَرْتَ | | II şahs |

**“اِنْفِعَالٌ”** babynyň özi gaýdym derejesiniň manysyny bildirip gelýändigi üçin öten zaman we häzirki zaman formasynyň gaýdym derejesi ulanylmaýar.
**Buýrugy:** “يَنْكَسِرُ” döwüler, “اِنْكَسِرْ ” döwül.

| Köplügi | Ikiligi | Täkligi | Manysy |
|---|---|---|---|
| اِنْكَسِرُوا | اِنْكَسِرَا | اِنْكَسِرْ | Döwül |
| اِنْكَسِرْنَ | اِنْكَسِرَا | اِنْكَسِرِي | |

**Ortak işligi:** “يَنْكَسِرُ ”işliginden “مُنْكَسِرٌ ” döwülen görnüşinde ýasalýar.

**Üns beriň!** Bu işligiň ortak işliginiň gaýdymy ulanylmaýar. Bu galypdaky işlikleriň başdaky harpy wasyl hemzesi bolandygy sebäpli geçilip gidilen ýagdaýynda okalmaýar.

| | |
|---|---|
| وَ انْشَقَّ الْقَمَرُ. | We aý ýaryldy |

| | |
|---|---|
| (Galam döwüldi) كُسِرَ الْقَلَمُ | (Galam döwüldi) اِنْكَسَرَ الْقَلَمُ |

Ýokardaky iki sözlemiň arasyndaky aratapawut üç harply (süläsi) işligiň gaýdym derejesinde gürleýäniň aňynda işiň nämäniň hasabyna, nähili we kim tarapyndan amala aşyrylýandygy aýdyň ýüze çykýar. Infigal babynda bolsa bular göz öňünde tutulmaýar, esasy zat iş-hereketiň ýüze çykmagydyr.

| Muzagaf işlikleriň infigal galyby | | Infigal galybynyň kem işliginiň (nakysynyň) ýöňkemede üýtgeýşi | |
|---|---|---|---|
| Öten zaman işligi | ýaryldy اِنْشَقَّ | Öten zaman işligi | ýerlikli boldy, اِنْبَغَى eýerdi |
| Häzirki zaman işligi | يَنْشَقُّ | Häzirki zaman işligi | يَنْبَغِي |
| Häzirki zaman işliginiň ahyrky harpy üstün (mansup). | يَنْشَقَّ | Buýrugy | اِنْبَغِ |
| Häzirki zaman işliginiň ahyrky harpy säkin (mejzum). | يَنْشَقَّ – يَنْشَقِّ – يَنْشَقِقْ | Ortak işligi | مُنْبَغٍ |
| Ortak işligi | مُنْشَقٌّ | Ortak işligiň gaýdymy | مُنْبَغًى |
| Ortak işligiň gaýdymy | مُنْشَقٌّ | Işligiň nämälim formasy | اِنْبِغاءً |
| Işligiň nämälim formasy | اِنْشِقاَقٌ | | |

**Iftigal babynyň ýöňkemede üýtgeýşi**
**(اِفْتِعَالٌ)**

Iftigal baby öten zaman işliginiň başyna astynly hemze “اِ” we birinji harpyndan soň “تَ”, “te” harp goşulmasynyň goşulmagy arkaly ýasalýar. Indi bolsa mysallaryň üsti bilen bu baba degişli dürli işliklere seredip geçeliň:

| Manysy | Işligiň nämälim formasy | Häzirki zaman işligi | Öten zaman işligi | Manysy | Üç harply (süläsi) bap-görnüş |
|---|---|---|---|---|---|
| Ölçeg | اِفْتِعَالٌ | يَفْتَعِلُ | اِفْتَعَلَ | | |
| Jemlenmek | اِجْتِمَاعٌ | يَجْتَمِعُ | اِجْتَمَعَ | jemledi | جَمَعَ |
| Geçmek | اِنْتِقَالٌ | يَنْتَقِلُ | اِنْتَقَلَ | äkitdi | نَقَلَ |
| Synanyşmak | اِجْتِهَادٌ | يَجْتَهِدُ | اِجْتَهَدَ | işledi | جَهَدَ |
| Aýrylmak | اِفْتِرَاقٌ | يَفْتَرِقُ | اِفْتَرَقَ | aýyrdy | فَرَقَ |

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Köp gazanmak | اِكْتِسَابٌ | يَكْتَسِبُ | اِكْتَسَبَ | gazandy | كَسَبَ |
| Ýaýramak | اِنْتِشَارٌ | يَنْتَشِرُ | اِنْتَشَرَ | Ýaýratdy | نَشَرَ |

**Iftigal babynyň many aýratynlyklary.**

**1. Iftigal baby täsirini geçirýän işligini täsirini geçirmeýän işlige öwrülmegine hyzmat edýär.**

**Meselem**: "جَمَعَ" işligi "jemledi" diýen manyny bildirýär. "جَمَعَ الْمُعَلِّمُ التَّلاَمِيذَ" sözlemi "Mugallym okuwçylary jemledi" diýlip terjime edilýär. "جَمَعَ" işligi iftigal babyna salnanda "اِجْتَمَعَ" formasyna eýe bolup, "jemlendi" diýen manyny aňladýar. Şunlukda اِجْتَمَعَ التَّلاَمِيذُ sözlemi "Okuwçylar jemlendi" diýen manysyny bildirýär. Bu sözlemde اِجْتَمَعَ işligi täsirini geçirmeýän işlik toparyna degişli bolup durýar. Görnüşi ýaly bu ýerde iftigal baby täsirini geçirýän işliginiň geçirmeýän işligine öwrülmegine hyzmat edipdir.

**2. Iftigal baby işi edýäniň-subýektiň işjeňligini görkezýär.**

**Meselem**: جَهَدَ "işledi" manysyny bildirýär. Bu işlik iftigal babyna girizip, اِجْتَهَدَ görnüşinde ýazylsa işligiň manysy "köp işledi, gaýrat edip işledi" manysyna eýe bolýar we subýektiň eden aladasyny, onuň işeňňirligini görkezýär.
Mysal üçin: "كَسَبَ" işligi "gazandy" manysyny bildirýär. Bu işlik iftigal babyna salynyp "اِكْتَسَبَ" diýilse, many "işläp, zähmet siňdirip gazandy" görnüşinde terjime edilýär we ýene-de subýektiň gaýratlydygyny görkezýär. Şoňa görä: "كَسَبْتُ الْمَالَ" "Mal-mülk gazandym" manasyny bildirýän bolsa, "اِكْتَسَبْتُ الْمَالَ" "Maly-mülki işläp gazandym" manysyny aňladýar.

**Ifgylal babynyň ýöňkemede üýtgeýşi**
**(اِفْعِلاَلٌ)**

**"اِفْعِلاَلٌ" ifgylal baby**

Üç harply (süläsi) öten zaman işliginiň başyna bir hemze getirilmek we ahyrky harpynyň şeddelenmegi bilen öten zaman işligi ýasalýar.

| **Işligiň nämälim formasy** | **Häzirki zaman** | **Öten zaman** |
|---|---|---|
| اِفْعِلاَلاً | يَفْعَلُّ | اِفْعَلَّ |
| اِحْمِرَاراً | يَحْمَرُّ | اِحْمَرَّ |
| gyzarmak | gyzarýar | gyzardy |

**Maksady**: Bu işlik ulaltma derejesini (mubalaga) bildirmek üçin ulanylýar. Reňkler we kemçilikler ýaly sypatlaryň bu babyň galybyna salnyp, işlige öwürmek arkaly ýasalýar. Şeýlelikde manysyna ulaltma we çenden-aşalyk gazandyrýar. Ýagny reňlerdäki we kemçiliklerdäki aşalygy bildirýär.

| | |
|---|---|
| اِخْضَرَّتِ الأَشْجارَ. | Agaçlar ýapraklady |

| | |
|---|---|
| اِصْفَرَّ لَوْنُ الْمَرْأَةِ مِنَ الْمَرَضِ. | aýalyň reňki ýarawsyzlyk zerarly sarardy. |
| اِبْيَضَّ شَعْرُهُ. | Saçy ap-bak boldy, çap-çal boldy, agardy. |
| اِعْوَجَّتْ رِجْلُهُ. | Aýagy egreldi, çaýşardy. |

**Mysallar**:

| | | | |
|---|---|---|---|
| أَحْمَرُ | gyrmyzy | اِحْمَرَّ | gyzardy |
| اَعْوَجُ | egri | اِعْوَجَّ | egreldi |
| أَصْفَرُ | sary | اِصْفَرَّ | sarardy |
| اَحْدَبُ | bükür | اِحْدَبّ | bükürleşdi |

**Üns beriň!** Ifgylal babynyň öten zaman we häzirki zaman formalarynyň gaýdym derejesi ulanylmaýar.

**“إِفْعِلاَل” babynyň öten zaman formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi**

| | | | |
|---|---|---|---|
| اِحْمَرُّوا | اِحْمَرَّا | اِحْمَرَّ | gyzardy |
| اِحْمَرَرْنَ | اِحْمَرَّتَا | اِحْمَرَّتْ | |
| | … | اِحْمَرَرْتَ | |

**“إِفْعِلاَل” babynyň häzirki zaman formasynyň ýöňkemede üýtgeýşi**

| | | | |
|---|---|---|---|
| يَحْمَرُّونَ | يَحْمَرَّانِ | يَحْمَرُّ | gyzarýar |
| يَحْمَرِرْنَ | تَحْمَرَّانِ | تَحْمَرُّ | |
| | … | تَحْمَرُّ | |

**“إِفْعِلاَل” babynyň buýrugy**

| | | | |
|---|---|---|---|
| اِحْمَرُّوا | اِحْمَرَّا | اِحْمَرَّ | gyzar |
| اِحْمَرِرْنَ | اِحْمَرَّا | اِحْمَرِيِّ | |

**Ortak işlik:** “مُحْمَرٌّ” gyzaran

Ortak işligiň gaýdymy: Üns beriň! Bu babyň ortak işliginiň gaýdymy we beýleki zaman formalarynyň gaýdy derejesi ulanylmaýar.

## Iftigal babynyň many aýratynlygy
## (اِفْتِعَالٌ)

Iftigal baby öten zaman işliginiň başyna astynly hemze “اِ ” we birinji harpyndan soň “ت” “te” harpynyň goşulmagy arkaly ýasalýar.

| | Işligiň nämälim | Häzirki zaman işligi | Öten zaman işligi | Manysy | Üç harply görnüşi |
|---|---|---|---|---|---|

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| | **formasy** | | | | |
| **Ölçeg** | اِفْتِعَالٌ | يَفْتَعِلُ | اِفْتَعَلَ | | |
| Jemlendi | اِجْتِمَاعٌ | يَجْتَمِعُ | اِجْتَمَعَ | Jemledi | جَمَعَ |
| Geçdi | اِنْتِقَالٌ | يَنْتَقِلُ | اِنْتَقَلَ | äkitdi | نَقَلَ |
| Gaýrat etdi, işledi | اِجْتِهَادٌ | يَجْتَهِدُ | اِجْتَهَدَ | Işledi | جَهَدَ |
| Aýryldy | اِفْتِرَاقٌ | يَفْتَرِقُ | اِفْتَرَقَ | Aýyrdy | فَرَقَ |
| Köp gazandy | اِكْتِسَابٌ | يَكْتَسِبُ | اِكْتَسَبَ | gazandy | كَسَبَ |
| Ýaýrady | اِنْتِشَارٌ | يَنْتَشِرُ | اِنْتَشَرَ | ýaýratdy | نَشَرَ |

**Iftigal babynyň gurluşy we many-mazmun taýdan aýratynlyklary.**

**1. Iftigal baby täsirini geçirýän işligi geçirmeýän işligine öwürmäge hyzmat edýär. Türkmen dilinde işligiň özlük derejesine gabat gelýär.**

**Meselem:** **جَمَعَ** işligi “jemledi” manysyny bildirýär. **جَمَعَ الْمُعَلِّمُ التَّلاَمِيذَ** diýlende “Mugallym okuwçylary jemledi” diýen manyny aňladýar. **جَمَعَ** işligi iftial babyna salnyp, **اِجْتَمَعَ** görnüşinde ýazylanda türkmen diline “jemlendi” diýlip terjime dilýär. **اِجْتَمَعَ التَّلاَمِيذُ** sözlemi “Okuwçylar jemlendi” diýen manyny bildirýär. Bu sözlemde **اِجْتَمَعَ** işligi täsirini geçirmeýän işlikler toparyna degişlidir. Görnüşi ýaly, iftigal baby täsirini geçirýän işligi geçirmeýän işlige öwürmäge hyzmat edipdir.

**2. Iftigal baby,** işi edýäniň, has takygy subýektiň eden işinde artykmaç aladany sarp edendigini, zähmet siňdirendigini görkezýär. Meselem: **جَهَدَ** “işledi” manysyny bildirýär. Bu işlik iftigal babyna öwrülip **اِجْتَهَدَ** diýilse, “juda köp işledi, gaýratyny siňdirdi” görnüşinde mana eýe bolýar we işi edýäniň gaýratkeşligini alamatlandyrýar.

Ýokardaky setirlerde sanalyp geçilenlerden ugur alynsa **كَسَبَ** işliginiň “gazandy” diýen manysyny bildirýändigini görmek bolýar. Bu işlik iftigal babyna öwrülip, “**اِكْتَسَبَ**” görnüşinde ýazylsa, onda işligiň manysy “işläp, zähmet siňdirip gazandy” diýlip terjime edilýär we işi edeniň irginsizligini, yzygider aladalanýandygyny görkezýär. Şoňa görä: “**كَسَبْتُ الْمَالَ** ” sözlemi “Men mal-mülk gazandym” manasyny bildirýän bolsa, “**اِكْتَسَبْتُ الْمَالَ** ” “Maly-mülki der döküp gazandym” manasynda terjime edilýär.

Özlük derejesinde gelmek bilen (täsirini geçirýänden geçirmeýäne öwrülen işlik), täsirini geçirýän işligiň täsiriniň, ýöneliş düşümiň doldurgyjynda (mefguly-bihde) ýüze çykypdyr.

**Şonuň üçin:**

a. Täsirini geçirýän işlik täsirini geçirmeýän işlige öwrülýär.

b. Täsirini geçirýän işligiň ýöneliş düşümiň doldurgyjy (mefguly-bihi), bu ýerde täsirini geçirmeýän işligiň subýekti bolup gelýär. Arap dilinde işligiň gaýdym derejesiniň ornuna “lazym” adalgasy ulanylýar. “Lazym” hökmany bolmagy,

gaýragoýulmasyzlygy bildirýär. Bir zat başga bir zatdan düýbünden aýratyn bolman, onuň bilen bilelikde we hemişe bolýandygyny aňladýar. Gerekli bolmak we hökmany bolmak manylaryny düzüminde jemleýär.

**Mysal:** **“كَسَرْتُ الزُّجَاجَ فَانْكَسَرَ الزُّجَاجُ”** **“**aýnany döwdüm, şol aýna yz ýanyndan döwüldi” sözleminde “**كَسَرَ**” täsirini geçirýän işlik, döwmek işiniň ýerine ýetirilýändigini alamatlandyryp gelipdir. Bu işiň edilmegi bilen ýöneliş düşümiň doldurgyjynda (mefguly bihde, ýagny aýna ýetiren täsiri) netije (döwülme) emele gelipdir. Bu netijede (ýagny aýnanyň döwülmäni kabul etmekligi) işligiň özlük derejededigi (işligiň gaýdym derejesi) ýüze çykýar. “Mutawagat” (arap dilbiliminde işligiň özlük derejesi mutawagat adalgasy bilen beýan edilýär) bildirmek üçin täsirini geçirýän işligiň geçirmeýän formasyna öwrülmelidir. Bu ýerde “**فَ**” harpyndan öňki sözlem sebäp, yzyndaky bolsa gutulgysyz ýagdaýda kabul edilen netije ýa-da hasyl bolan hadysa hökmünde kabul edilýär. Mütawagat bilen täsirini geçirmeýän işligiň arasyndaky aratapawut lazym işliginde edilen iş subýektiň özi bilen çäklenýär. Mutawagat görnüşinde edilen iş ýöneliş düşümdäki doldurgyçda (mefgul bihde) ýüze çykýar.

Işligiň şäriklik derejesi (müşareket) subýekt bilen ýöneliş düşümiň doldurgyjynyň (mefguly bihiň) birek-birege gatnaşygynda şol bir işiň şärikleşe, bilelikde amala aşyrylmagydyr. Bu ýagdaýda işiň başlamagynyň sebäpkäri subýekt çykyş edýär, onuň bilen gatnaşykda bolsa doldurgyç (mefgul) çykyş edýär.

**2. Iftigal: “**اِفْتَعَلَ  يَفْتَعِلُ  اِفْتِعَالاً **”**

Iftigal babyna degişli mysallar: “**اِجْتَمَعَ  يَجْتَمِعُ  اِجْتِمَاعاً**” jemlendi, ýygnanyşdy. Morfologiýa (sarf) kitablarynda berilýän maglumatlar üç harply (süläsi) müjerret işliginiň başyna hemze we faul-fygyl bilen aýnul-fygylyň arasyna “**تَ** ” goşulmak arkaly ýasalýar.

Üç harply işligiň bu galyba salynmagynyň esasy maksady:

1. Infigal baby ýaly işligiň özlük derejesini (mutawagaty) aňlatmak üçin ulanylmagy we täsirini geçirýän (müteaddy) işligiň doldurgyjynyň (mefgulynyň) işligi kabul etmekligidir.

2. Işligiň şäriklik derejesi (müşareket) üçin ulanylmagy.

3. Täsirini geçirmeýän (lazym) işligini täsirini geçirýän (müteaddi) işligine öwürmäge hyzmat etmekligi.

4. Käbir işliklerde islegi, arzuwy, gaýrat etmeklgi bildirmek üçin ulanylmagy.

5. Haýsydyr bir zadyň kabul edilmegini bildirmek üçin ulanylmagy.

6. Islendik zady edinmekligi bildirmegi üçin atdan işlik ýasamakda peýdalanylmagy.

Iftigal babybyň seýrek duş gelýän manylary:

1-nji mysal:

**رَبَّنَآ ءَامَنَّا بِمَآ أَنْزَلْتَ وَ اتَّبَعْنَا الرَّسُولَ فَاكْتُبْنَا مَعَ الشَّاهِدِينَ**

Eý, Rebbimiz! Indereniňe iman etdik we Resulyňa tabyn bolduk. Bizi şaýatlar bilen bilelikde ýaz.

Bu sözlemde iftigal babynda gelen “اتَّبَعْنَا ” işliginde işligiň özlük derejesi (mutawagat) hem bar, şäriklik (müşareket) derejesi hem bar.

Edebi dilde ýygy ulanylýan “تَبِعَ” tabyn boldy eýelik düşümdäki sypatlary (yzafy sypatlary) we şoňa görä-de işlikleri islendik işiň başlanmagyna hyzmat edýän subýekte (fagylyna) sazlaşykda gelipdir (II bap-görnüş dogry işlik). Bu işlik köp ýerde aýlawly formada beýan edilen tabynlyk manysynda ulanylypdyr.

“اتَّبَعْنَا ” sözleminde işligiň özlük derejesi (mutawagat), onuň ahlagyny görelde edinen kişide görülýär we artykmaç/goşmaça bolup gelen elif harpy işligiň özlük derejesini (mutawagaty) alamatlandyrýar. Işligiň şäriklik derejesi (müşareket) bolsa Muhammet pygamberiň amallaryna eýerenlerde gabat gelýär we artykmaç bolup gelen “te” harpy şärikligi (müşareketi) alamatlandyrýar.

2-nji mysal: ( اِذْدَكَرَ ) IV bapdan ýasalan iftigal babynda “işligiň özlük (mutawagat) we şäriklik derejesinininiň (müşareket) many-mazmuny taýdan ýatlamak ýerlikli boldy” manysyny bildirýär.

( اِصْطَبَرَ ) V bapdan ýasalan iftigal babynda “işligiň özlük (mutawagat) we şäriklik derejesinininiň many-mazmuny taýdan sabyr etdi” manysyny özünde jemleýär.

3-nji mysal:

يَاأَيُّهَا الَّذِينَ ءَامَنُوا إِنْ تَتَّقُوا اللهَّ

“Eý, iman edenler! Alladan heder etseňiz….” sözleminde iftigal babynda gelen “ تَتَّقُوا “ şert işligi gaýdym derejesinde ulanylypdyr. Işligi gaýdym derejesinde göz öňünde tutulýan kadasyna görä sözlemiň ýöneliş düşüm doldurgyjy (mefulun bihi) bolan “ اللهَّ “ lafzy täsirini geçirmeýän (lazym) işligiň subýekti (fagyly) bolup gelipdir we aýatyň obýekti bolan mömin kişi heder etmeklige boýun bolan kişi hökmünde suratlandyrylypdyr.

Iftigal babynyň ýene-de bir aýratynlygy şu görnüşde-de beýan edilip biliner, ýagny mömin kişi heder etmegiň, sylagyň (takwalygyň) manysynam bilýär, nähili we näme üçin edilmelidiginem bilýär, üstesine-de ýaramazçylyklardan neneňsi goralmalydygyny ýürekden kabul edýär. Bu grammatik kadada ýol görkezijisi (mürşidi) bolmaýan kişiniň bolsa, hiç haçan özgeleri doly tanap bilmýändigi barada gürrüň edilýär.

Edebi çeşmelerde beýan edilen kyssany dinleýjiler üçin iftigal babynda “اِقْتَصَّ ” “hekaýa etdi”, “hekaýa gürrüň berdi” görnüşinde ulanylýar. Diňleýjiler hadysalary başdan geçirmeýändikleri üçin olar diňe pikirlenme arkaly düşünmäge synanyşmaly bolýarlar. Şol sebäpden iftigal babynda “Bilmeýän zadyňy bilen, akyl ýetirmeýän zadyňa akyl ýetiren wagtyň” diýen gizlin manylar we düşündirişler getirilýär. Bir tarapdan iftigal baby “bilýänem men däl, akyl ýetirýänem men dal, onda, men kim?” ýaly göçme manyly sowallaryň jogabyny düzüminde jemleýän häsiýete eýedir.

Iftigal babyna girýän üç harply (süläsi) işlikleriň kök harplarynda üýtgeşmeler bolup geçýär. Şol üýtgeşmelere degişli dürli kadalar we mysallar.

1. Üç harply (süläsi) işligiň kök harplaryndan biri “تَ” bolan işlikler bu baba girizilende galybyň “تَ” harpy bilen birigip şeddelenýär. Mysal üçin: “ يَتْبَعُ - تَبَعَ ” işligi, “اِتَّبَعَ ” eýerdi, tabyn boldy diýen mana eýe bolýar.

2. Üç harply işlikde (süläside) birinji harp “و ”, “ي”, we “ث ” bolup gelýänlerde, bu harplar öwrülýärler (arap dilinde harplaryňöwrülmek kadasyna “kalp etmek” diýilýär) we birek-birege goşulyşýarlar (morfologiýada harplaryň birek-birek bilen goşulyşmak kadasyna “idgam” diýilýär. Mysal üçin: “ يَجِدُ - وَجَدَ ”işliginden “اِتَّحَدَ” bitewileşdi we “يَيْسُرُ - يَسُرَ ” işliginden “اِتَّسَرَ” aňsatlaşdy we “ثَغَرَ ” işliginden “اِتَّغَرَ ” çaganyň dişleri çykdy diýen formalar ýasalýarlar.

3. Üç harply işlikleriň (süläside) birinji harpy “ط ”, “ظ ” we “د ” bolsa, bu harplar şeddelenýärler. Mysal üçin: “يَطْلُعُ - طَلَعَ ”işliginden “اِطَّلَعَ ” tapawutlandyrdy we “يَدْعُو - دَعَا ” işliginden “اِدَّعَى ” öňe sürdi we “ يَظْلِمُ - ظَلَمَ ” işliginden “اِظَّلَمَ ” zuluma döz geldi ýaly formalarda iftigal baby ýasalýar.

4. Üç harply işligiň (süläside) birinji harp “ذَ ” bolsa ol şeddeli “ذَّ ” ýaly ýazylýar. Mysal üçin: “يَذْكُرُ - ذَكَرَ” işliginden “اِذَّكَرَ ” ýatlady diýen iftigal baby gelip çykýar.

5. Üç harply işlikde (süläside) birinji harp “ص ”,” ض” bolsa galybyň “تَ ” harpy “ط ” harpyna öwrülýär. Mysal üçin: “يَصْحَبُ - صَحَبَ ” işliginden “اِصْطَحَبَ ” ýoldaş boldy we “ يَضُرُّ- ضَرَّ ”işliginden “اِضْطَرَّ ” mejbur boldy iftigal baby gelip çykýar.

6. Üç harply işligiň (süläside) birinji harp “زَ ” bolsa onda “تَ ” harpy “د ” harpyna öwrülýär. Mysal üçin: “يَزْهَرُ - زَهَرَ” işliginden “اِزْدَهَرَ ” gülledi görnüşli iftigal baby ýasalýar.

7. Üç harply işligiň (süläside) birinji harpy hemzeli işlikler aglaba ýagdaýda hemzeleriniň ýerleri üýtgeýändiklerine garamazdan saklanyp galýarlar. Mysal üçin: “يَأْمُرُ - اَمَرَ” işliginden “اِئْتَمَرَ ” jemlendi, ýygnanyşyk guraldy we “يَأْخُذُ - اَخَذَ ”işliginden bolsa “اِتَّخَذَ ” edindi, eýe boldy ýaly formada iftigal baby gelip çykýar.

## Tefaggul babynyň ýöňkemede üýtgeýşi
## (تَفَعُّل)

**Goşma ýa-da düzme (mezit) işliklerden tefaggul baby**

**“تَفَعُّل” tefaggul baby**

Üç harply (süläsi) işligiň öten zaman formasynyň başyna “تَ ” harpynyň girizilmegi we “aýnul-fygyly” şeddeli okamak arkaly ýasalýan işlige “tefaggul” işlik diýlip atlandyrylýar.

| Işligiň nämälim formasy | Häzirki zaman | Öten zaman |
|---|---|---|
| تَفَعُّلاً | يَتَفَعَّلُ | تَفَعَّلَ |
| تَعَلُّماً | يَتَعَلَّمُ | تَعَلَّمَ |

| | | |
|---|---|---|
| öwrenmek | öwrenýär | öwrendi |

**Ulanylyş maksady**: Tefaggul babyna girýän üç harply (sülási) işlik şol işligiň az-azdan belli bir basgançakdan we prosesden soň emele gelýändigini beýan edýär. Many taýdan süläsiniň kökündäki manysyna ýakyn manyny bildirýär.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| عَلِمَ | bildi | عَلَّمَ | öwretdi | تَعَلَّمَ | öwrendi |
| نَزَلَ | indi | نَزَّلَ | inderdi | تَنَزَّلَ | indi |

Tefaggul babynyň häzirki zaman formasynyň ýöňkemesinde işligiň başyna "ت" harpy iki gezek gelendigi üçin kä halatlarda biriniň düşürilýändigini görmek bolýar.

تَتَنَزَّلُ (indi) deregine تَنَزَّلُ

| | |
|---|---|
| تَنَزَّلُ الْمَلاَئِكَةُ وَ الرُّوحُ | Perişdeler we ruh iner (Kadir, 4). |

Öten zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi

| | | | |
|---|---|---|---|
| تَعَلَّمُوا | تَعَلَّمَا | تَعَلَّمَ | öwrendi |
| تَعَلَّمْنَ | تَعَلَّمَتَا | تَعَلَّمَتْ | |
| | ... | تَعَلَّمْتَ | |

Öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi

| | | | |
|---|---|---|---|
| تُعُلِّمُوا | تُعُلِّمَا | تُعُلِّمَ | öwrenildi |
| تُعُلِّمْنَ | تُعُلِّمَتَا | تُعُلِّمَتْ | |
| | ... | تُعُلِّمْتَ | |

Görnüşi ýaly öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýasalyşynda goşma ýa-da düzme (mezit) işlikleriň ähli görnüşlerinde bolşy ýaly öten zaman işliginiň birinji harpy otur, ahyrkydan öňki harp bolsa astyn edilip ýasalýar.

**Häzirki zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi**

| | | | |
|---|---|---|---|
| يَتَعَلَّمُونَ | يَتَعَلَّمَانِ | يَتَعَلَّمُ | öwrenýär |
| يَتَعَلَّمْنَ | تَتَعَلَّمَانِ | تَتَعَلَّمُ | |
| | | تَتَعَلَّمُ... | |

Häzirki zaman meçhulynyň ýöňkemede üýtgeýşi

| | | | |
|---|---|---|---|
| يُتَعَلَّمُونَ | يُتَعَلَّمَانِ | يُتَعَلَّمُ | öwrenilýär |
| يُتَعَلَّمْنَ | تُتَعَلَّمَانِ | تُتَعَلَّمُ | |
| | ... | تُتَعَلَّمُ | |

Görnüşi ýaly häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi üçin häzirki zamany işligini ýasamakda ulanylýan goşulma harp otur edilip ýazylýar, ahyrky harpdan öňkisi bolsa üstün görnüşinde ýazylýar.

**“تَفَعُّلْ” babynyň buýrugynyň ýöňkemede üýtgeýşi**

| | | | |
|---|---|---|---|
| تَعَلَّمُوا | تَعَلَّمَا | تَعَلَّمْ | öwren II şahs |
| تَعَلَّمْنَ | تَعَلَّمَا | تَعَلَّمِي | II şahs |

**Ortak işligi:** “مُتَعَلِّمٌ” öwreniji

**Ortak işligiň gaýdymy:** “مُتَعَلَّمٌ” öwrenilen

**Tefaggul babynyň kem işliklisiniň (nakysynyň) ýöňkemede üýtgeýşi.**
“تَوَفَّى يَتَوَفَّى” - wepat boldy, öldi.

| | | | |
|---|---|---|---|
| Öten zaman | تَوَفَّى | Işligiň nämälim formasy | تَوَفِّياً |
| Häzirki zaman | يَتَوَفَّى | Öten zaman gaýdym derejesi | تُوُفِّىَ |
| Buýruk | تَوَفَّ | Häzirki zaman gaýdym derejesi | يُتَوَفَّى |
| Ortak işlik | مُتَوَفٍّ | Gaýdym derejesi mansup | يُتَوَفَّى |
| Ortak işligiň gaýdymy | مُتَوَفىً | Gaýdym derejesi mejzum | يُتَوَفَّ |

**Bellik**: Bu işligiň öten zaman formasy رَمَى işliginiň, ötez zaman işliginiň gaýdym derejesi رَضِيَ işliginiň gaýdym derejesine meňzeş ýöňkemede üýtgedilýär. Häzirki zaman يَرْضَى işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi bolsa يُرْضَى işligi bilen meňzeşlikde amala aşyrylýar.

**Mysallar:**

Aşakdaky tesktden görnüşi ýaly “ifgylal” baby az ulanylýan, “tefaggul” baby bolsa juda ýygy we köp ulanylýan işlik toparyna degişlidir.

1. قُمْ بِأَعْمَالِكَ دُونَ أَنْ تَنْتَظِرَ جَزاءَ عاجِلاً
2. لاَ تَتَوَقَّعْ جَزاءً عاجِلاً عَنْ كُلِّ عَمَلٍ تَقُومُ بِهِ.
3. قُمْ بِخِدَماتِكَ دُونَ أَنْ تَنْتَظِرَ شُكْراً ظاهِراً
4. لاَ تَتَوَقَّعْ شُكْراً ظاهِراً عَنْ كُلِّ خِدْمَةٍ تَقُومُ بِهاَ.
5. تَحَدَّثَ الصَّدِيقانِ طَوِيلاً
6. أَتَمَنَّى أَنْ تَكُونَ مِنَ النَّاجِحِينَ فِي الاِمْتِحانِ.
7. لِمَ تَأَخَّرَ الْمُدَرِّسُونَ الْيَوْمَ ؟
8. مِمَّنْ تَتَكَوَّنُ أُسْرَتُكَ ؟ تَتَكَوَّنُ عائِلَتِي مِنْ أَحَدَ عَشَرَ شَخْصاً.
9. اِسْتَيْقَظَ خالِدٌ مِنَ النَّوْمِ مُبَكِّراً ثُمَّ تَوَضَّأَ وَ تَناوَلَ الفَطُورَ
10. هُوَ يَتَمَنَّي أَنْ يَكُونَ مُهَنْدِساً.
11. هُوَ يُفَضِّلُ الْقِراءَةَ
12. تَفَضَّلِي ياَ أُمِّي تَناوَلِي الدَّواءَ أَوَّلاً ثُمَّ اشْرَبِ الْماءَ ثَانِياً .
13- لاَ تَتَأَخَّرِي في الْمَدْرَسَةِ
14. لاَ تَتَأَخَّراَ في الْمَدْرَسَةِ

15. لاَ تَتَأَخَّرْنَ فِي السُّوقِ
16. لاَ تَتَأَخَّرُوا في الْحَدِيقَةِ.
17. سَيَتَوَضَّأُ التَّلاَمِيذُ بالْماَءِ
18. أَنْتِ تَتَأَخَّرِينَ قَلِيلاً
19. أَهْلاً ياَ عَمِيِّ تَفَضَّلْ أُدْخُلْ . أَهْلاً وَ سَهْلاً.
20. تَفَضَّلْ، أُنْظُرْ هَلْ هَذِهِ حَقِيبَتُكَ . مَعْذِرَةً هَذِهِ لَيْسَتْ حَقِيبَتِي، هِيَ مِثْلُهاَ فِي اللَّوْنِ فَقَطْ.
21. تَعَجَّبَ إِبْرَاهِيمُ لأَنَّ هَذِهِ الْحَقِيبَةَ تُشْبِهُ حَقِيبَتَهُ . تَذَكَّرَ إِبْرَاهِيمُ أَخِيراً مَكَانَ حَقِيبَتِهِ.
22. هلْ تَتَحَدَّثُ الْعَرَبِيَّةَ جَيِّداً ؟ نَعَمْ أَتَحَدَّثُ الْعَرَبِيَّةَ جَيِّداً .
23. تَحَدَّثَ الْمُدَرِّسُ عَنِ العِلْمِ
24. قاَلَ الْوَلَدُ لأُمِّهِ "عِيدٌ مُبارَكٌ ياَ أُمِّي وَ أَرْجُوُ أَنْ تَكُونِي دائِماً بِخَيْرٍ وَ صِحَّةٍ جَيِّدَةٍ. قاَلَ لِواَلِدِهِ : "عِيدٌ سَعِيدٌ ياَ أَبِي وَ أَتَمَنيَّ أنْ تَكوُنَ دائِماً سَعِيداً.
25. أَتَناَوَلُ السَّحوُرَ قَبْلَ أَذاَنِ الصُّبْحِ
26. كَتَبَ الْمُدَرِّسُ أَسْماَءَناَ
27. اَلتِّلْمِيذاَتُ يَتَكَلَّمْنَ فِي الْفِناَءِ مَعَ الأُسْتاَذِ.
28. بَعْدَ الدرسِ تَحَدَّثَ الْمعلِّمُ عنْ فَوائِدِ العِلْمِ
29. هَذِهِ هِيَ هِواَيَتِي الْمُفَضَّلَةُ.

**Terjimesi:**

1. Gönümel hantamaçylyk garaşmazdan işleriňi berjaý et.
2. Edýän her bir işiňi gönümel hantamaçylykly etme.
3. Hyzmatlaryňy gönümel minnetdarlyk garaşman et.
4. Edýän her bir hyzmatyň üçin gönümel minnetdarlyga garaşma.
5. Iki ýoldaş uzak wagtlap gurleşdi.
6. Synagda üstünlik gazananlardan bolmagy dileýärin.
7. Mugallymlar bu gün näme üçin giç geldiler?
8. Maşgalaň agzalary kimlerden düzülen? Maşgalam on bir agzadan ybarat.
9. Halyt säher bilen ukudan turdy ol soň el-ýüz ýuwdy we ertirligini edindi.
10. Ol inžener bolmagy arzuw edýär.
11. Ol okumagy halaýar/ileri tutýar.
12. Al, ejejän, ilki bilen dermanyňy iç, soň (ikinji bolup) suwuňy iç.
13. Mekdepden giç galma.
14. Ikiňiz mekdepden giç galmaň.
15. Bazara geç girmäň.
16. Seýilgähe giç gitmäň.
17. Okuwçylar suw bilen el-ýüz alýarlar.
18. Sen az-owlak giýä galýarsyň.
19. Hoş geldin, agamjan, gel, gir. Hoş gördük.
20. Gel, seret, bu seniň el goşuňmy? Bagyşlaň, bu meniň el goşum däl, onuň diňe reňki meňzeş.
21. Bu el goşy öz el goşuna meňzändigi sebäpli Ybraýym geňirgendi. Ahyrynda Ybraýym el goşunyň ýerini ýadyana saldy.

22. Arap dilinde oňat gürläp bilýärmiň? Hawa, arap dilinde oňat gürleýärin.
23. Mugallym ylym barasynda gürrüň berdi.
24. Çaga ejesine: "Baýramyň mübärek bolsun. Hemişe sagdyn we gurat bolmagyňy arzuw edýärin, ejemjan diýdi. Kakasyna: "Baýramyň gutly bolsun, kakamjan, hemişe bagtyýar bolmagyňy arzuw edýärin" diýdi.
25. Ertirligimi ertir azanyndan öň edinýärin.
26. Mugallym atlarymyzy ýazyp aldy.
27. Okuwçylar howluda hojaýla konuşuýorlar.
28. Dersden soň mugallym ylmyň peýdasy barasynda gürrüň berdi.
29. Ynha, bu meniň saýlama gyzyklanmam.

**Tefagul babynyň ýöňkemde üýtgeýşi**
**(تَفَاعُل)**

**Goşma ýa-da düzme (mezit) işliklerden tefagul baby**
**"تَفَاعُل" tefagul baby**

Süläsi işligiň başyna bir "تَ " harpy bilen "faul-fygyl" bilen "aýnul-fygylyň" arasyna bir elif goşulmak arkaly ýasalýar.

| **Işligiň nämälim formasy** | **Häzirki zaman** | **Öten zaman** |
|---|---|---|
| تَفَاعُلاً | يَتَفَاعَلُ | تَفَاعَلَ |
| تَبَاعُداً | يَتَبَاعَدُ | تَبَاعَدَ |
| uzaklaşmak | uzaklaşýar | uzaklaşdy |

**Maksady**: Bu bap-görnüş iki ýa-da has köp kişileriň arasyndaky hyzmatdaşlygy, şärikleşe iş geçirmekligi bildirýär.

| | |
|---|---|
| تَبَاعَدَ خَالِدٌ وَجَمَالٌ. | Halyt we Jemal uzaklaşdy |
| تَصَالَحَ الْقَوْمُ. | Kowum (ol tire) ylalaşdy |

**"تَفَاعُل " Babyndan käbir işlikler ýasamalygy bildirýär.**

**Mysal:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| مَرِضَ | hassalandy | تَمَارَضَ | ýalandan syrkaw boldy (syrkaw ýaly göründi) |
| مَاتَ | Öldi | تَمَاوَتَ | öli ýaly göründi |
| جَهِلَ | nadanlaşdy | تَجَاهَلَ | nadan ýaly göründi |

**"تَفَاعُل " Baby käte üç harply işligiň güýçlendirilen derejesiniň manasynda ulanylýar.**

**Mysal:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| سَقَطَ | ýykyldy | تَسَاقَطَ | gaty ýykyldy |

**(تفَاعُل) Babynyň öten zaman işligininiň ýöňkemede üýtgeýşi:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| تَبَاعَدُوا | تَبَاعَداَ | تَبَاعَدَ | uzaklaşdy |
| تَبَاعَدْنَ | تَبَاعَدَتَا | تَبَاعَدَتْ | |
| | | تَبَاعَدْتَ ... | |

**Öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi**

| | | | |
|---|---|---|---|
| تُبُوعِدُوا | تُبُوعِداَ | تُبُوعِدَ | uzaklaşyldy |
| تُبُوعِدْنَ | تُبُوعِدَتَا | تُبُوعِدَتْ | |
| | ... | تُبُوعِدْتَ | |

Görnüşi ýaly öten zaman işliginiň gaýdym derejesi ýasalanda şu kada eýerilýär, ýagny işligiň başyna goşulýan “تَ ” harpy bilen faul-fygyl otur arkaly ýazylýar, orta girizilýän elif “ا” harpy waw “و” harpyna öwrülýär we ahyrdakydan ikinji harp astyn edilip ýazylýar.

**Häzirki zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi**

| | | | |
|---|---|---|---|
| يَتَبَاعَدُونَ | يَتَبَاعَدَانِ | يَتَبَاعَدُ | uzaklaşýar |
| يَتَبَاعَدْنَ | تَتَبَاعَدَانِ | تَتَبَاعَدُ | |
| | | تَتَبَاعَدُ... | |

**Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi**

| | | | |
|---|---|---|---|
| يُتَبَاعَدُونَ | يُتَبَاعَدَانِ | يُتَبَاعَدُ | uzaklaşylyýor |
| يُتَبَاعَدْنَ | تُتَبَاعَدَانِ | تُتَبَاعَدُ | |
| | ... | تُتَبَاعَدُ | |

Bu babyň gaýdym derejesu juda seýrek ulanylýar.

**Buýrugy**

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| تَبَاعَدُوا | تَبَاعَدَا | تَبَاعَدْ | uzaklaş | II şahs |
| تَبَاعَدْنَ | تَبَاعَدَا | تَبَاعَدِي | | II şahs |

**Ortak işligi:** “مُتَبَاعِدٌ ” uzaklaşyjy

**Ortak işliginiň gaýdymy:** “مُتَبَاعَدٌ ” uzaklaşylan

**Tefagul babynyň nakys görnüşlisiniň ýöňkemede üýtgeýşi:** “تَنَاسَى ” unudan ýaly göründi.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| Öten zaman | تَنَاسَى | Ortak işlik | مُتَنَاسٍ | Öten zaman | |
| Häzirki zaman | يَتَنَاسَى | Ortak işligiň gaýdymy | مُتَنَاسًى | Häzirki zaman | |
| Buýruk | تَنَاسَ | Işligiň nämälim formasy | تَنَاسٍ | Buýruk | |

**Mysallar:**

1.اِشْتَرَى الرَّجُلُ دُكاَّنَيْنِ مُتَجاَوِرَيْنِ

2. إِنْ تَتَواَضَعْ يَحْتَرِمْكَ النَّاسُ.

3.مَتَى يَنْظُرِ الْمَرْءُ إِلَى الْحَياَةِ بِتَفاؤُلٍ يَنْجَحْ فِي التَّغَلُّبِ عَلَى مَتاَعِبِهاَ.

4.أَيْنَماَ تُصادِفْ مِنْ فَشَلٍ تَدْرُسْ أَسْباَبَهُ

5. ماَ تُقاَبِلْ مِنْ مَواَقِفِ الْحَياَةِ يُكْسِبْكَ الْخِبْرَةَ.

6. تَقاَبَلَ الْفَرِيقاَنِ

7. ماَ أَحْسَنَ أَنْ يَتَعاَوَنَ الناسُ. (.ماَ أَحْسَنَ تَعاَوُنَ الناسِ.)

8.اَلضُّيُوفُ يَتَناَوَلُونَ الطَّعاَمَ فِي الْمَطْعَمِ فَلاَ تَتَناَوَلاَهُ فِي غُرْفَتِكُماَ.

9.تَباَدَلَ الْفَرِيقاَنِ الأَماكِنَ

10. أَ كُنْتَ تُرِيدُ أَنْ تَتَناَوَلَ الطَّعاَمَ ؟ لاَ ، لَمْ أَكُنْ أُرِيدُ تَناَوُلَهُ.

**Terjimesi:**

1. Erkek adam birek-birege ýakyn iki sany dükan satyn aldy.
2. Pespäl bolsaň ynsanlar saňa hormat eder.
3. Ynsan haçan-da durmuşa ruhubelentlik bilen garasa ýadawlyklardan rüstem gelmegi başarar.
4. Haýsy ýerde rowaçsyzlyga duçar bolsaň sebäplerini seljer.
5. Ýaşaýşyň çäklerinde nämä sataşsaň saňa tejribe gazandyrar.
6. Iki topar duşuşdy.
7. Ynsanlaryň birek-birek bilen ýardamlaşmagy nähili ajaýyp. (Edil şol manyny bildirýän sözlem masdar bilen ýasalypdyr).
8. Myhmanlar garbakhanada nahar iýýär, ikiňiz otagyňyzda iýmäň.
9. Iki topar ýerlerini çalyşdy.
10. Nahar iýmek isleýärdiňmi? Ýok, nahar iýmek islemeýärdim.

### Istifgal babynyň ýöňkemede üýtgeýşi
### (اِسْتِفْعَال)

**Asly üç harply işliklere üç sany harp goşulmak arkaly ýasalýan işlikler**

**Goşma ýa-da düzme (mezit) işlikler:** Asly üç harply üç sany harp goşulmak arkaly ýasalýan alty harply işlikler dört görnüşde gabat gelýär:

| Işligiň nämälim formasy | Häzirki zaman işligi | Öten zaman işligi |
|---|---|---|
| اِسْتِفْعَالاً | يَسْتَفْعِلُ | اِسْتَفْعَلَ |
| اِسْتِغْفاَراً | يَسْتَغْفِرُ | اِسْتَغْفَرَ |
| Bagyşlanmagy soramak, geçirimlilik etmegi islemek | Bagyşlanmagy soraýar, geçirimlilik etmegi isleýär | Bagyşlanmagy sorady, geçirimlilik etmegi isledi |
| اِفْعِيعاَلاً | يَفْعَوْعِلُ | اِفْعَوْعَلَ |
| اِعْشِيشاَباً | يَعْشَوْشِبُ | اِعْشَوْشَبَ |

| | | |
|---|---|---|
| Ýap-ýaşyl bolmak | Ýap-ýaşyl bolýar | Ýap-ýaşyl boldy |
| اِفْعِوّالاً | يَفْعَوِّلُ | اِفْعَوَّلَ |
| اِجْلِواَّزاً | يَجْلَوِّزُ | اِجْلَوَّزَ |
| (Düýeler) tiz ýöremek | (Düýeler) tiz ýöreýär | (Düýeler) tiz ýöredi |
| اِفْعِيلالاً | يَفْعاَلُّ | اِفْعاَلَّ |
| اِحْمِيراَراً | يَحْماَرُّ | اِحْماَرَّ |
| Gyp-gyzyl bolmak | Gyp-gyzyl bolýär | Gyp-gyzyl boldy |

**"اِسْتِفْعَال " istifgal baby**

**Öten zaman işliginiň başyna "إِسْتَ" ýagny " إ ", "س" we "ت" harplarynyň goşulmagy bilen ýasalýar.**

| | | **Işligiň nämälim formasy** | **Häzirki zaman işligi** | **Öten zaman işligi** |
|---|---|---|---|---|
| | | اِسْتِفْعَالاً | يَسْتَفْعِلُ | اِسْتَفْعَلَ |
| خَرَجَ | den | اِسْتِخْرَاجٌ | يَسْتَخْرِجُ | اِسْتَخْرَجَ |
| | | çykarmak | çykarýar | çykardy |

**Ulanylyş maksady**: Hakyky ýa-da mejazy (göçme ýa-da aýlawly) manyda isleg-arzuw hem-de haýyş aňladýan sözlemlerde ulanylýar. Ýa-da bir ýagdaýdan beýleki bir ýagdaýa geçilýändigini alamatlandyrmakda ulanylýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| غَفَرَ | bagyşlady, affetti | اِسْتَغْفَرَ | af, bagyş isledi |
| اِسْتَغْفَرْتُ اللهَّ. | | Alladan bagyşlanma diledim. | |
| اِسْتَخْرَجَ خَالِدٌ الْمَالَ. | | Halyt maly çykardy. | |
| اِسْتَحْجَرَ الطِّينُ. | | Çamur taş kesildi. | |

Görnüşi ýaly bu işlik kä halatlarda täsirini geçirýän, ýagny doldurgyç kabul edýän kä halatlarda bolsa täsirini geçirmeýän görnüşde ulanylýar. إِسْتِفْعَالٌ babynda ulanylýan işlikleriň haýsysynyň haýsydyr bir zat islelendigini ýa-da bir işe seçilendigini görkezmekde ulanylýar. Ýöne arap dilinde ýazylan eserlere ýa-da sözlüklere salgylanyp bilmek bolýar.

**Mysallar**:

| | | | |
|---|---|---|---|
| عَلِمَ | bildi | اِسْتَعْلَمَ | bilmek isledi |
| غَفَرَ | bagyşlady, affetti | اِسْتَغْفَرَ | af, bagyş isledi |
| سَقَى | suw berdi | اِسْتَسْقَى | suw isledi |
| خَلَفَ | birinin ýerine geçti | اِسْتَخْلَفَ | halife seçildi |
| عَمِلَ | işledi, ýerine getirdi | اِسْتَعْمَلَ | çalyştyrdy, kullandy |

**إِسْتِفْعَال baby käbir işliklerde beýan edilýän sypatyň ynsanda gabat gelýändigini görkezýär. Mysal üçin:**

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| حَسُنَ | ýagşy, oňat boldy | حَسَنٌ | ýagşy, oňat | اِسْتَحْسَنَ | ýagşy, oňat tapdy |
| قَبُحَ | bedroýlaşdy | قَبِيحٌ | çirkin | اِسْتَقْبَحَ | çirkin tapdy |
| ثَقُلَ | agyr boldy | ثِقِيلٌ | agyr | اِسْتَثْقَلَ | agyr tapdy |

**Öten zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi**

| | | | |
|---|---|---|---|
| اِسْتَخْرَجُوا | اِسْتَخْرَجَا | اِسْتَخْرَجَ | çykardy |
| اِسْتَخْرَجْنَ | اِسْتَخْرَجَتَا | اِسْتَخْرَجَتْ | |
| | ... | اِسْتَخْرَجْتَ | |

**Öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi**

| | | | |
|---|---|---|---|
| أُسْتُخْرِجُوا | أُسْتُخْرِجَا | أُسْتُخْرِجَ | çykaryldy |
| أُسْتُخْرِجْنَ | أُسْتُخْرِجَتَا | أُسْتُخْرِجَتْ | |
| | ... | أُسْتُخْرِجْتَ | |

**Öten zaman formasynda gaýdym derejesi astyn bolan elif “ا” harpy otur we “سْ” harpyndan soňky “ت” harpy otur görnüşinde ýasalýar.**

**Häzirki zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi**

| | | | |
|---|---|---|---|
| يَسْتَخْرِجُونَ | يَسْتَخْرِجَانِ | يَسْتَخْرِجُ | çykarýar |
| يَسْتَخْرِجْنَ | تَسْتَخْرِجَانِ | تَسْتَخْرِجُ | |
| | ... | تَسْتَخْرِجُ | |

Häzirki zaman gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi

| | | | |
|---|---|---|---|
| يُسْتَخْرَجُونَ | يُسْتَخْرَجَانِ | يُسْتَخْرَجُ | çykarylyýor |
| يُسْتَخْرَجْنَ | تُسْتَخْرَجَانِ | تُسْتَخْرَجُ | |
| | ... | تُسْتَخْرَجُ | |

Görnüşi ýaly häzirki zaman gaýdym derejesi ýöňkemede üýtgeýşi beýleki mezidlerde bolandygy ýaly muzaraat harpy otur, sondan ikinji harpyň üstün okunmasy bilen ýasalýar.

**Buýrugy**

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| اِسْتَخْرِجُوا | اِسْتَخْرِجَا | اِسْتَخْرِجْ | çykar | II şahs |
| اِستَخْرِجْنَ | اِسْتَخْرِجَا | اِسْتَخْرِجِي | | Muahtaba |

**Ortak işligi:** “مُسْتَخْرِجٌ ” çykaryjy

**Ortak işligiň gaýdymy:** “مُسْتَخْرَجٌ” çykarylan

**Istifgal galypynda ulanylýan mysal işlikler:** اِسْتَيْقَنَ يَسْتَيْقِنُ اِسْتِيْقَانًا anyk, gutarnykly ynandy, **اِسْتَوْقَفَ يَسْتَوْقِفُ اِسْتِيْقَافًا duzurdy, saklady**

| **Istifgal galypynda ulanylýan muzagaf işlik** | | **Istifgal galypynda ulanylýan nakys işlik** | |
|---|---|---|---|
| Öten zaman | اِسْتَدَلَّ delil görkezdi | Öten zaman | اِسْتَسْقَى suw isledi |
| Häzirki zaman | يَسْتَدِلُّ | Häzirki zaman | يَسْتَسْقِي |
| Ortak işlik | مُسْتَدِلٌّ | Ortak işlik | مُسْتَسْقٍ |
| Ortak işligiň gaýdymy | مُسْتَدَلٌّ | Ortak işligiň gaýdymy | مُسْتَسْقىً |
| Işligiň nämälim formasy | اِسْتِدْلاَلٌ | Işligiň nämälim formasy | اِسْتِسْقاءً |
| Ahyrky harpy üstün (mansup) häzirki zaman işligi | يَسْتَدِلَّ | Ahyrky harpy üstün (mansup) häzirki zaman işligi | يَسْتَسْقِىَ |
| Ahyrky harpy säkin (mejzum) häzirki zaman işligi | يَسْتَدِلَّ – يَسْتَدْلِلْ | Ahyrky harpy säkin (mejzum) häzirki zaman işligi | يَسْتَسْقِ |

**Istifgal galypynda ulanylýan ejwef işlikler**

| | | | |
|---|---|---|---|
| Öten zaman işligi | اِسْتَقامَ dop-dogry boldy | Ortak işligiň gaýdymy | مُسْتَقامٌ |
| Häzirki zaman işligi | يَسْتَقِيمُ | Işligiň nämälim formasy | اِسْتِقامَةٌ |
| Buýruk | اِسْتَقِمْ | Ahyrky harpy üstün (mansup) häzirki zaman işligi | يَسْتَقِيمَ |
| Ortak işlik | مُسْتَقِيمٌ | Ahyrky harpy säkin (mejzum) häzirki zaman işligi | يَسْتَقِمْ |

**Mysallar**:

1. اِسْتَلْقَى الْوَلَدُ عَلَى سَرِيرِهِ

2. اِسْتَيْقَظْتَ فِي أَحَدِ أَيَّامِ رَمَضانَ وَ أَنْتَ مَرِيضٌ جِداً . ماذاَ تَفْعَلُ ؟ أَذْهَبُ إِلَى طَبِيبٍ مَاهِرٍ وَ إِذاَ طَلَبَ مِنِّي أَنْ أُفْطِرَ أَسْمَعُ كَلاَمَهُ .

3. اِنْتَظَرَ الأَبْنَاءُ فِي الْمَطارِ لاِسْتِقْبَالِ أَبِيهِمْ

4. اِنْتَظَرَ الأَبْنَاءُ فِي الْمَطارِ لِيَسْتَقْبِلُوا أَباَهمْ.( اِنْتَظَرَ الأَبْنَاءُ فِي الْمَطارِ كَيْ يَسْتَقْبِلُوا أَباَهمْ . اِنْتَظَرَ الأَبْنَاءُ فِي الْمَطارِ حَتَّى يَسْتَقْبِلُوا أَباَهمْ.)

5. ذَهَبَ التَّلاَمِيذُ إِلَى الْمَعْمَلِ لِيَسْتَمِعُوا إِلَى الدَّرْسِ

6. سَيَسْتَخْرِجُ الْمُهَنْدِسُونَ الْبِتْرُولَ مِنَ الأَبَارِ.

7. نَحْنُ سَنَجْتَمِعُ لِلْقِراَءَةِ فِي مَكْتَبَةِ الْمَدْرَسَةِ

8.اِسْتَخْرَجَ الْمُهَنْدِسُونَ الْفَحْمَ.

9. أَ كَانَا يُرِيداَنِ أَنْ يَسْتَقْبِلاَ واَلِدَهُماَ لاَ، لَمْ يَكُوناَ يُرِيداَنِ اسْتِقْباَلَهُ.

10. اِسْتَدْعاَكَ الْمُدِيرُ لأَنَّكَ غِبْتَ عَنِ الْمَدْرَسَةِ أُسْبُوعاً قَضَيْتَهُ مَعَ واَلِدِكَ بِالْمُسْتَشْفَى، ماَذاَ تَفْعَلُ؟

11. هَلْ أَسْتَطِيعُ أَنْ أَسْتَعِيرَهُ ؟ نَعَمْ يُمْكِنُكَ اِسْتِعاَرَتُهُ

12. هَذاَ الاِسْتِبْياَنُ يُحاَوِلُ أَنْ يَعْرِفَ رَأْيَكَ فِي الْواَجِبِ الْمَنْزِلِيِّ.

13. تَسْتَقْبِلُ فاَطِمَةُ أَخَواَتِهاَ لأَنَّهُنَّ قادِماَتٌ

14. هُوَ يَجْلِسُ خَلْفَ الطاَّوِلَةِ وَ يَسْتَمِعُ إِلَى الرَّادْيُو.

15. إِسْتَعِداًّ لِلسَّفَرِ . هَلْ هُماَ يَسْتَعِداَّنِ لِلسَّفَرِ ؟ نَعَمْ، هُماَ مُسْتَعِداَّنِ لِلسَّفَرِ – هُماَ يَسْتَعِداَّنِ الآنَ لِلصَّلاَةِ.

16. هُمْ يَسْتَعِدُّونَ الآنَ لِلنَّوْمِ

17. أَنْتِ تَسْتَعْمِلِينَ أَلْواَناً جَمِيلَةً

18. مَنْ تُساَعِدُ ؟ أُساَعِدُ صَدِيقَيَّ.

19. مَتَى تَسْتَيْقِظُ يَوْمَ الْجُمْعَةِ ؟

20. عاَدَةً أَسْتَيْقِظُ مُبَكِّراً في الساَّدِسَةِ صَباَحاً تَقْرِيباً .

21. أَسْتَيْقِظُ مِنَ النَّومِ ثُمَّ أَقْرَأُ الْكتابَ.

22. يُحِبُّ الناَّسُ الإِجاَزاَتِ لأَنَّهُمْ يَسْتَرِيحُونَ فِيهاَ مِنْ تَعَبِ الْعَمَلِ

23. اَلتَّلاَمِيذُ يَسْتَذْكِرُونَ دُرُوسَهُمْ فِي الْمَنْزِلِ.

24. اَلاْمُّ دُعاَءُها مُسْتَجاَبٌ

25. يُسْتَقْبَلُ الضُّيُوفُ بِالاِحْتِراَمِ

26. اَلضُّيُوفُ مُسْتَقْبَلُونَ بِالاِحْتِراَمِ.

27. مَنْ يَرْغَبْ فِي تَقْدِيرِ زُمَلاَئِهِ وَ رُؤَساَئِهِ يَسْتَمِرَّ فِي أَداَءِ عَمَلِهِ عَلَى الْوَجْهِ الأَكْمَلِ.

**Terjimesi:**

1. Çaga düşegine uzandy.
2. Ramazan günleriniň birinde oýansaň we juda syrkaw bosaň näme edersiň?
3. Tejribeli lukmana giderin, eger meniň oraza tutmagymy maslahat berse onuň sözüne gulak asaryn.
4. Ogullary kakalaryny garşy almak üçin howa menzilinde garaşdylar. (Yzyndaky sözlemler edil şol manyda terjime edilýär).
5. Okuwçylar dersi diňlemek üçin laboratoriýa gitdiler.
6. Inženerler guýulardan nebit çykarlar.
7. Biz mekdebiň kitaphanasynda okamak üçin toplanarlar.
8. Inženerler kömür çykardy.
9. Ikisi kakalaryny garşy almak isleýärdilermi? Ýok, ony garşy almak islemeýärdiler.
10. Kakaň bilen hassahanada geçiren bir hapdelik gelmediň sebäpli (bir hepde mekdepde bolmadygyň üçin) müdir seni çagyrdy, näme etmekçi?
11. Ony wagtlaýynça alyp bilerinmi? Hawa, ony wagtlaýynça alyp bolar.
12. Bu anketa öý ýumuşy babatynda garaýşyňy bilmäge gönükdirilen.
13. Patma gyz doganlaryny garşy alýar. Çünki olar gelýärler.
14. Ol stoluň aňyrsynda oturup radio diňleýär.

15. Ikiňiz gezelenje taýýar boluň. Olar (ol ikisi) gezelenje taýýarmy? Hawa, olar gezelenje taýýar.
16. Ol ikisi okuwa gitmäge taýýarlanýarlar.
17. Olar indi bolsa uklamaga taýýarlanýarlar.
18. Sen owadan reňkleri ulanýarsyň.
19. Kime ýardam edýärsiň?
20. Iki dostuma ýardam edýärin.
21. Juma güni näçede oýanýarsyň? Umuman säher bilen sagat takmynan altyda oýanýaryn.
22. Säher bilen turanymdan soň kitap okaýaryn.
23. Ynsanlar rugsatda dynç almagy halaýarlar. Çünki ynsanlar iş netijesinde ýadawlykdan saplanýarlar.
24. Okuwçylar öýde derslerini maslahat edýärler.
25. Enäniň dogasy kabul edilegendir.
26. Myhmanlar hormat bilen garşy alynýar.
27. Kim dostlarynyň we ulularyň alkyşyny almakçy bolsa işini iň oňat görnüşde etmäge dowam etsin.

**Bellik**: Sülasi işligine üç harp goşmak arkaly ýasalan beýleki baplar juda az ulanylýar. Şoňa garamazdan arap dilini öwrenijiler üçin peýdaly boljakdygyny göz öňünde tutup, şol baplar barasynda gysgajyk düşündiriş bereliň.

### Asly dört harply (rubagy müjerret), dört harply goşma ýa-da düzme (rubagy mezit) işlikler
### (رلاعي المجرد و رباعي المزيد)

**Dört harply asyl işlik (rubagy müjerret):** Arap dilinde kök harplary taýdan işlikler "süläsi müjerret" we "rubagy müjerret" diýlip ikä bölünýär. Şu wagta çenli getirilen baplardaky işlikler kök harpy üç harpdan düzülen işlige harp goşulmak arkaly ýasalan goşma ýa-da düzme (mezit) işliklerden düzülýär. Asyl gurluşy taýdan dört harply bolan işliklere dört harply (rubagy) müjerret diýlip atlandyrylýar. Rubagy müjerrediň ýeke baby bolup, onuň başga bir ady دَحْرَجَ babydyr. Bu işligiň manysy tigirlendi diýmekligi aňladýar. فَعْلَلَ galybyndaky (**دَحْرَجَ**) baby diýilmek arkaly beýlekilerden tapawutlanýar.

| **Işligiň nämälim formasy** | | **Häzirki zaman işligi** | | **Öten zaman işligi** | |
|---|---|---|---|---|---|
| دِحْرَاجاً | togarlamak | يُدَحْرِجُ | togarlaýar | دَحْرَجَ | togarlady |
| دَحْرَجَ خَالِدٌ الْحَجَرَ | | Halyt daşy togarlady | | | Täsirini geçirýän |
| دَرْبَجَ خَالِدٌ | | Halyt boýnuny egdi/ gyşartdy | | | Täsirini geçirmeýän |

Öten zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi

| | | | |
|---|---|---|---|
| دَحْرَجُوا | دَحْرَجَا | دَحْرَجَ | togarlandy |
| دَحْرَجْنَ | دَحْرَجَتَا | دَحْرَجَتْ | |
| | | دَحْرَجْتَ... | |

Häzirki zaman işliginiň ýöňkemede üýtgeýşi

| | | | |
|---|---|---|---|
| يُدَحْرِجُونَ | يُدَحْرِجَانِ | يُدَحْرِجُ | togarlaýar |
| يُدَحْرِجْنَ | تُدَحْرِجَانِ | تُدَحْرِجُ | |
| | | تُدَحْرِجُ ... | |

Öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi

| | | | |
|---|---|---|---|
| دُحْرِجُوا | دُحْرِجَا | دُحْرِجَ | |
| دُحْرِجْنَ | دُحْرِجَتَا | دُحْرِجَتْ | |
| | | دُحْرِجْتَ... | |

Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesiniň ýöňkemede üýtgeýşi

| | | | |
|---|---|---|---|
| يُدَحْرَجُونَ | يُدَحْرَجَانِ | يُدَحْرَجُ | togarlanýar |
| يُدَحْرَجْنَ | تُدَحْرَجَانِ | تُدَحْرَجُ | |
| | | تُدَحْرَجُ ... | |

**Ortak işligi:** “مُدَحْرِجٌ” - togarlaýjy

**Ortak işligiň gaýdymy:** “مُدَحْرَجٌ” - togarlanýan

Bu babyň kömegi arkaly uzyn atlar, sözler we sözlemler gysgaldylyp işlige öwrülýärler.

**Mysal üçin:**

| | |
|---|---|
| حَمْدَلَ | Elhamdulillläh diýdi |
| حَوْقَلَ | Lä hawle we lä kuwwete illä billäh diýdi. |
| طَلْبَقَ | Alla size uzak ömür bersin diýdi |

**Gönükmeler:**

1. Rubagy müjerret işlikleriň öten zaman we häzirki zaman formalarynyň ýazuw kadasy.

| Häzirki zaman işligi | Manysy | Öten zaman işligi | Manysy |
|---|---|---|---|
| يُسَلْسِلَ | Zynjyrlady | سَلْسَلَ | Zynjyrlady |
| يُزَلْزِلَ | Sarsyldy, yrandy | زَلْزَلَ | Sarsyldy, yrandy |
| يُزَحْزِحَ | Uzaklaşdy | زَحْزَحَ | Uzaklaşdy |
| يُطَمْإِنُ | Kanagatlandyrdy | طَمْأَنَ | Kanagatlandyrdy |

| | | | |
|---|---|---|---|
| يُبَعْثِرَ | Saçdy, sowudry | بَعْثَرَ | Saçdy, sowudry |
| يُحَرْجِمَ | Jemledi | حَرْجَمَ | Jemledi |
| يُتَرْجِمَ | Öwürdi, terjime etdi | تَرْجَمَ | Öwürdi, terjime etdi |
| يُوَسْوِسَ | pyşyrdady, dowul saldy | وَسْوَسَ | pyşyrdady, dowul saldy |
| يُكَبْكِبَ | çöwürdi, agdardy, düňderdi. | كَبْكَبَ | çöwürdi, agdardy, düňderdi. |

Rubagy müjerret işlikleriniň ortak işlikleriniň we ortak işlikleriň gaýdym derejeleriniň ýazuw kadalary.

| Ortak işligiň gaýdym derejesi | Manysy | Ortak işlik | Manysy |
|---|---|---|---|
| مُسَلْسَلٌ | Zynjyrlanan | مُسَلْسِلٌ | Zynjyrladýjy |
| مُزَلْزَلٌ | Sarsylan, yranan | مُزَلْزِلٌ | Sarsyljy, yrandyryjy |
| مُزَحْزَحٌ | Uzaklaşylan | مُزَحْزِحٌ | Uzaklaşdyryjy |
| مُطَمْأَنٌّ | Kanagatlandyrylan | مُطَمْإِنٌّ | Kanagatlandyryjy |
| مُبَعْثَرٌ | Saçylan, sowrulan | مُبَعْثِرٌ | saçyjy, sowrujy |
| مُحَرْجَمٌ | Jemlenen | مُحَرْجِمٌ | Jemleýji |
| مُتَرْجَمٌ | Öwrülen, terjime edilen | مُتَرْجِمٌ | Öwrüji, terjime ediji |
| مُوَسْوَسٌ | Pyşyrdalan, dowul salnan | مُوَسْوِسٌ | Pyşyrdaýjy, dowul salyjy |
| مكَبْكَبٌ | Çöwrülen, agdarylan, düňderilen. | مكَبْكِبٌ | Çöwrüji, agdaryjy, düňderiji. |

**Dört harply (rubagy) goşma ýa-da düzme (mezit) işlikler**

Asly dört harpdan (rubagy müjerret) ybarat işlikleriň öňüne bir harp goşulmak arkaly ýasalan işlikler dört harply (rubagy) goşma ýa-da düzme (mezit) işlikleri diýlip atlandyrylýar.

Dört harply (rubagy) goşma ýa-da düzme (mezit) işlikleriň üç görnüşi (baby) bolup, olar şu aşakda getirilenlerden ybaratdyr.

| **Işligiň nämälim formasy** | **Häzirki zaman işligi** | **Öten zaman işligi** |
|---|---|---|
| تَفَعْلُلاً | يَتَفَعْلَلُ | تَفَعْلَلَ |
| تَدَحْرُجاً | يَتَدَحْرَجُ | تَدَحْرَجَ |
| togarlanmak | togarlanýar | togarlandy |
| اِفْعِنْلاَلاً | يَفْعَنْلِلُ | اِفْعَنْلَلَ |

| | | |
|---|---|---|
| اِحْرِنْجَاماً | يَحْرَنْجِمُ | اِحْرَنْجَمَ |
| jemlenmek | jemlenýär | jemlendi |
| اِفْعِلاَّلاً | يَفْعَلِلُّ | اِفْعَلَلَّ |
| اِقْشِعْرَاراً | يَقْشَعِرُّ | اِقْشَعَرَّ |
| endiremek | endireýär | endiredi |

**“تَدَحْرَجَ” tedahreje baby.**

| Işligiň nämälim formasy | Häzirki zaman | Öten zaman |
|---|---|---|
| تَفَعْلُلاً | يَتَفَعْلَلُ | تَفَعْلَلَ |
| تَدَحْرُجاً | يَتَدَحْرَجُ | تَدَحْرَجَ |
| togarlanmak | togarlanýar | togarlandy |
| زِلْزَالاً | يُزَلْزِلُ | تَزَلْزَلَ |
| yranmak | yranýar | yrandy |

Dört harply işligiň ýasalyşy دَحْرَجَ işliginiň başyna “تَ ” harpynyň goşulmagy arkaly ýasalýar.

“دَحْرَجَ” baby **işligiň özlük derejesini** (mutawagat) bildirip gelýär. Mysal üçin:

| | |
|---|---|
| دَحْرَجْتُ الْكُرَةَ فَتَدَحْرَجَتْ. | Topy tigirledim ol hem tigirlendi. |

**Bu babyň gaýdym derejesi ulanylmaýar.**

**Ifgynlal babynyň ýasalyşy (اِفْعِنْلاَلاً)**

| Işligiň nämälim formasy | Häzirki zaman işligi | Öten zaman işligi |
|---|---|---|
| اِفْعِنْلاَلاً | يَفْعَنْلِلُ | اِفْعَنْلَلَ |
| اِحْرِنْجَاماً | يَحْرَنْجِمُ | اِحْرَنْجَمَ |
| ýygnanyşmak | ýygnanyşýar | ýygnanyşdy |

1. Rubagy müjerrede iki harpyň goşulmagy bilen إِفْعِنْلاَلٌ baby ýasalýar.

2. Bu ýerde حَرْجَمَ (jemledi) işliginiň başyna bir hemze, “aýnul-fygyl” bilen birinji lam (ل) harpynyň arasyna bir (نْ ) harpy goşulyp ýasalypdyr. Bu harplar dört harply işligiň (rubagy müjerrediň) özlük derejesine öwrülmegine hyzmat edýär.

| | |
|---|---|
| حَرْجَمْتُ الإِبِلَ فَاحْرَنْجَمَتْ. | Düýeleri üýşürdim, olar hem üýşdiler. |

**Ifgyllal babynyň ýasalyşy “اِفْعِلاَّلاً”**

| | | |
|---|---|---|
| اِفْعِلاَّلاً | يَفْعَلِلُّ | اِفْعَلَلَّ |
| اِقْشِعْرَاراً | يَقْشَعِرُّ | اِقْشَعَرَّ |
| endiremek | endireýär | endiredi |

Rubagy müjerrede iki harp goşulmagy bilen işligiň başyna bir hemze “ا”, ahyryna bolsa “lamul-fygyl” jynsyndan bir harp goşulmak arkaly ýasalýar. Täsirini geçirmeýän işligiň ulaldylan derejesini (bir işiň çenden-aşa ýerine ýetirilýändigini bildirýär).

| | |
|---|---|
| قَشْعَرَ جِلْدُ الرَّجُلِ. | Adamyň endamy titredi. |
| إقْشَعَرَّ جِلْدُ الرَّجُلِ. | Adamyň endamy endiredi. |

**Öten zaman işliginiň gaýdym derejesi: “اُقْشِعِرُّوْا أُقْشِعِرَّا أُقْشِعِرَّ…” -** endiredi

Goşulýan hemze otur, “aýnul-fygyl” jynsyndaky harpyň astyn okalmagy bilen ýasalýar.

Häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesi: “يُقْشَعَرُّونَ يُقْشَعَرَّانِ يُقْشَعَرُّ…” – endirelýär

Häzirki zamanlyk goşulmasy bolup hyzmat edýän harp otur, ahyrkydan öňki harp astyn, gaýdym derejesinde bolsa üstün okalýar.

**Mysal üçin:**

اَللهُّ نَزَّلَ أَحْسَنَ الْحَدِيثِ كِتَابًا مُتَشَابِهًا مَثَانِيَ تَقْشَعِرُّ مِنْهُ جُلُودُ الَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ ثُمَّ تَلِينُ جُلُودُهُمْ وَقُلُوبُهُمْ إِلَى ذِكْرِ اللهِّ ذَلِكَ هُدَى اللهِّ يَهْدِي بِهِ مَنْ يَشَاءُ وَمَنْ يُضْلِلِ اللهُّ فَمَا لَهُ مِنْ هَادٍ

Alla sözüň iň gözelini birek-birek bilen sazlaşykly (meňzeş) we dürli tärlerde gaýtalanýan (öwran-öwran okalsa-da ýadatmaýan) kitap inderdi. Reblerinden gorkýanlaryň bu kitabyň täsiri netijesinde endamlary endirär, garaşylmadyk ýagdaýda olaryň bedenleri hem köňülleri hem Allany zikir etmäge ysnyşar. Ynha, bu kitap Allanyň islän ynsanyny dogry ýola ugrukdyryjylyk häsiýetini özünde jemleýän hakykat çeşmesidir. Alla kimi azgynçylyga sezewar etse oňa ýol görkeziji tapylmaz.

Arap dilinde birini öwmek ýa-da ýazgarmak üçin ulanylýan işlikler bolup, bu işlikler öwmek üçin getirilen halatynda “nähili gowy”, “nähili ýagşy” “nähili oňat”, ýazgarmak üçin ulanylan ýagdaýynda bolsa “nähili ýaramaz”, “nähili bihepbe!” manysynda terjime edilýär.

## SEKIZINJI BÖLÜM
## Öwmäni bildirýän işlikler ( نِعْمَ – حَبَّذَا)
## Ýazgarmany bildirýän işlikler ( بِئْسَ – سَاءَ – لاَ حَبَّذَا)
## Başlamagy, bilmegi we umydy bildirýän işlikler topary

**Öwnämi-ýazgarmany bildirýän işlikleriň ýasalyşy:** Bu işlikler sözlemiň başynda getirilýär. Yz ýanyndan köp halatda işlige tirtelip baş düşümde (merfug) iki sany at getirilýär. Birinji at öwme ýa-da ýazgarma işliginiň eýesi, ikinji at bolsa arap dilinde "mahsus" diýlip atlandyrylýan we sözlemiň eýesini ýörite nygtap gelýän söz düzümi ulanylýar. Işlik we işligiň subýekti öňe geçirilen habar hökmünde, mahsus at bolsa sözlemiň eýesi bolup gelýär. Sözlem hemişe at sözlemi görnüşinde ulanylýar. **Mysal üçin:** نِعْمَ الدَّرْسُ دَرْسُ التَّارِيخ "Taryh dersi nähili gowy ders!" Bu sözlemde الدَّرْسُ sözi "نِعْمَ" işliginiň eýesi bolup gelipdir. دَرْسُ التَّارِيخ bolsa "mahsus" bolup gelipdir we söz düzümi görnüşinde sözlemiň eýesi bolup hyzmat edipdir. Bu ýerde mahsus aýratyn aýdylmak islenýän pikiri beýan etmekde ulanylypdyr. نِعْمَتِ الْبِنْتُ فَاطِمَةُ "Patma nähili oňat gyz!" Görlüşi ýaly sözlemiň eýesi aýal jynsynda gelendigi sebäpli öwme işligi hem aýal jynsynda ulanylypdyr. Öwme we ýazgarma işlikleri sözlemiň eýesine jyns taýdan sazlaşykda gelmeli bolýar. بِئْسَ الرَّجُلُ سَعِيدٌ: "Sagyt nähili ýaramaz adam!" بِئْسَتْ الْحَدِيقَةُ اَلْحَدِيقَةُ الْمُهْمَلَةُ: "Seredilmeýän seýilgäh nähili ýaramaz seýilgäh!" سَاءَ الْحُكْمُ حُكْمُ الْقَاضِى: "Kazynyň çykaran hökümi nähili oňaýsyz höküm!" Öwme we ýazgarma işlikler. Arap dilinde birini öwmekde (نِعْمَ), ýazgarmakde (بِئْسَ) ýaly şekil taýdan özgermeýän, ýöňkemede üýtgemeýän işlikler ulanylýar. Umuman bu işliklerden soň baş düşümde (merfug) iki sany at getirilýär. نِعْمَ الوَلَدُ عُمَرُ : Ömar nähili oňat çaga. بِئْسَ الخُلُقُ الكِذْبُ : ýalan sözlemek nähili ýaramaz gylyk.

**نِعْمَ**: Oňat, gowy, ýagşy, täsin, aňyrbaş, nähili oňat, nähili gowy, ýagşy, nähili ajaýyp, nähili aňyrbaş… manylaryny bildirýär.

**بِئْسَ**: Ýaramaz, erbet, ýaman, nähili ýaramaz, nähili erbet, nähili bihepbe… ýaly manalary bildirýär.

Öwme we ýazgarma işlikleri täsirini geçirmeýärler, olar öten zaman şekilinde gelýär, olaryň häzirki zamany we buýruklary ulanylmaýar. Ýöňkeme boýunça üýtgemeýärler. Bu işlikleriň ahyryna aýal jynsy bildirýän (ت) goşulmasyny getirmek hem, getirmezlik hem bolup biler.

نِعْمَ الرَجُلُ أَحْمَدُ : Ahmet nähili oňat adam!

نِعْمَ الرَجُلاَنِ أَخَوَاكَ : Iki dogan nähili oňat adamlar!

نِعْمَ الرِجَالُ العَلِمُونَ : Alymlar nähili oňat adamlar.

نِعْمَتْ المَرْأَةُ عَائِشَةُ : Äşe nähili oňat aýal.

"**مَا**" goşulmasy bilen ulanylmagy.

نِعْمَ مَا فَعَلْتَهُ : Edýän işiň nähili gowy, nähili ýagşy iş edýärsiň!

نِعِمَّا هِيَ : Ol nähili oňat gyz. (**نِعْمَ + مَا = نِعِمَّا**)

نِعِمَّا زَيْدٌ : Zeýt nähili oňat adam!

Öwme we ýazgarma işlikleriniň beýleki görnüşleri şulardan ybarat.

**حَبَّذَا**: Nähili oňat, nähili gowy, ýagşy, nähili hoşamaý, nähili ajaýyp, nähili täsin, ýagşy, nähili ýerlikli.

حَبَّذَا الاِجْتِهَادُ: Işlemek nähili oňat!

**لا حَبَّذَا**: Nähili erbet, nähili ýaramaz, nähili biderek, nähili ýaramaz.

**لا حَبَّذَا السَرِقَةُ** : Ogurlyk etmek nähili erbet zat!

Umuman (حَبَّذَا) we (لا حَبَّذَا) işliklerinden soň diňe baş düşümde (merfug) at gelýär, çünki birinji baş düşümdäki (merfug) adyň ornuna sözlemiň eýesi bolup (ذَا) getirilýär.

(**حَبَّذَا**) we (**لا حَبَّذَا**) işliklerinde morfologik taýdan hiç hili üýtgeşme bolmaýar, täkli, ikilik, köplük san üçin bir forma ulanylýar. Aýal jyns üçin ulanylýan aýratyn formasy bolmaýar.

**جَمُلَ**: öwme işligi edilip ulanylýar.

جَمُلَ النَجَاحُ بُلُوغُ الأَمَلِ: Arzuwa ýetmek ajaýyp üstünlik.

**سَاءَ** we **خَبُثَ**: ýazgarma işligi edilip ulanylýar.

سَاءَ الخُلُقُ شَهَادَةُ الزُورِ: Ýalançy şaýatlyk nähili ýaramaz gylyk!

خَبُثَ عَدُوُّ النَّاسِ الجَهَالَةُ: Nadanlyk ynsanlygyň ganym duşmany.

**Öwme-ýazgarma işlikleriniň sözlemde ulanylyşy:** Arap dilinde öwmek (medih) üçin (نِعْمَ) (ýagşy, oňat, ýerlikli, nähili oňat, nähili ajap), ýazgarma (zem) üçin (بِئْسَ) (ýaramaz, betpygyl, erbet, nähili ýaramaz, nähili erbet, nähili betpygyl) işlikleri ulanylýar. Suratlandyrylýan obýekti ulaltmak arkaly öwme we ýazgarma bildirýär. (نِعْمَ) we (بِئْسَ) öten zaman manysyny aňladýar, häzirki zamany we buýruk formasy ulanylmaýar, ýöňkeme boýunça üýtgemeýär. (نِعْمَ) işliginiň aýal jynsy (نِعْمَتْ), (بِئْسَ) işliginiň aýal jynsy bolsa (بِئْسَتْ) görnüşinde ulanylýar.

Bu işlikleriň umumy häsiýetli alamaty soňky karpynyň hereketi üstün (mansup) görnüşde ulanylýar.

| | |
|---|---|
| نِعْمَ صَدِيقٌ الْكِتَابُ! | Kitap nähili ajaýyp dost! |
| نِعْمَ الْقَائِدُ خَالِدُ بْنُ الْوَلِيدِ! | Halyt ibn Welit nähili ajaýyp serkerde! |
| نِعْمَتْ أُمُّ الأَوْلَادِ عَائِشَةُ! | Çagalaryň ejesi Äşe nähili oňat! |
| نِعْمَ الرَّجُلَانِ أَخَوَاكَ! | Seniň iki doganyň nähili oňat ynsanlar (adamlar) ! |
| نِعْمَ الرِّجَالُ الْعَالِمُونَ! | Alym adamlar nähili ajaýyp ynsanlar! |
| نِعْمَ مَا فَعَلْتَهُ! | Eden işiň nähili ýerlikli/şeýle bir ýerlikli! |
| إِنَّ أَحْمَدَ نِعْمَ الطَّالِبُ! | Hakykatdan Ahmet nähili oňat/şeýle bir gowy talyp! |
| كَانَ أَبُو عَلِيٍّ بِئْسَ الرَّجُلُ! | Alynyň kakasy nähili/şeýle bir ýaramaz |

| | |
|---|---|
| | adamdy! |
| بِئْسَتِ الْمَرْأَةُ فاَطِمَةُ! | Patma nähili erbet aýal! |
| بِئْسَ مَصِيرُ الأَشْرَارِ السُّجُونُ! | Ýarama ynsanlaryň barjak ýeri bolan tussaghanalar nähili erbet ýer! |
| بِئْسَ سِلاَحُ الْوِشاَيَةُ! | Şugulçylyk nähili erbet gural! |
| نِعْمَ الْوَلَدُ عُمَرُ ! | Omar nähili oňat/şeýle bit gowy oglan! |

Ýokarda getirilen iki işlik ýaly ýygy ulanylmaýandygyna garamazdan “حَبَّذاَ” (nähili ýagşy, nähili oňat, neneňsi gözel, nähili ajaýyp) we “لاَحَبَّذاَ” (nähili ýaman, nähili erbet) işlikleri hem bir manyda ulanylýar.

| | |
|---|---|
| حَبَّذاَ الْقَناَعَةُ! | Kanagatlylyk nänili oňat gylyk! |
| حَبَّذاَ الإِسْراَفُ ! لاَ | Isrip nähili ýaramaz gylyk! |

Edebi ýazgylarda “ساَءَ” işligi bir zady ýaman görkezmek, ýazgarmak maksady bilen ulanylýar.

| | |
|---|---|
| ساَءَ الْخُلُقُ شَهاَدَةُ الزُّورِ! | Ýalançy şaýatlyk nähili ýaramaz gylyk! |

“نِعْمَ” işliginiň ortak işligi “اَلشَّيْءُ ” manasynda “ماَ ” bilen birigip gelen ýagdaýynda “نِعِماًّ ” görnüşinde ýazylýar, “ماَ” goşulmasy bu ýerde baş düşüm (mahallen merfug) ýaly kabul edilýär.

| | |
|---|---|
| نِعِماًّ هِيَ! | ol neneňsi gowy/oňat! |
| نِعِماًّ خاَلِدٌ! | Halyt nähili gowy! |

## At işlikleri
## (أسماء الأفعال)

**At işlikleriniň many aýratynlyklary:** Käbir atlar (isimler) öten zaman, häzirki zaman we buýruk formasynda ulanylýarlar. Ýöne olar işlikler ýaly ýöňkemede üýtgemeýärler. Şol sebäpden bular at işlikleri (esmaul-efgal) diýlip atlandyrylýar. Doldurgyçlary özlerinden öň getirilmeýärler. Hemişe bir formada ulanylýarlar. Manylary işlikden has kuwwatly bolup, özlerem sözlemde eýeleýän orunlaryna görä üýtgemeýärler.

**Öten zaman manysyny aňladýan at işlikleri.**
Öten zaman manyly at işlikler haýran galmany bildirýär. Many taýdan haýra galmany bildirýän işlikleriň funksiýasyna meňzeýärler.

| | |
|---|---|
| هَيْهاَتَ ! | Nähili uzak! |
| بُطْآنَ ! | Nähili ýuwaş! |
| شَتاَّنَ ! | Nähili parhly! |
| شَتاَّنَ ماَ بَيْنَ عَلِيٍّ وَ بَكْرٍ ! | Aly bilen Bekiriň arasynda (nähili) asman bilen ýer ýaly tapawut bar! |

| | |
|---|---|
| سُرْعانَ ! | Nähili tiz/çalt! |
| هَيْهاتَ هَيْهاتَ لِماَ تُوعَدُونَ! | Onuň size wada eden zady nähili uzak! (şeýle bir daş welin) (Müminun 36) |

**Häzirki zaman manysyny aňladýan at işlikleri.**

| | |
|---|---|
| واَ ! | Haýran galýaryn, aňkamy aşyrdy! |
| أُفٍّ ! | Uf/ouf sabyr-takatym galmady (bizar boldum, irdim)! |
| قَدْ ! | Ýeterlik/besdir! |
| عَلَيْكَ ! | Saňa hökman! |
| عَلَيْكُمْ أَنْفُسَكُمْ ! | Siz özüňize erediň! |
| عَلَيْكُمْ بِقِراَءَةِ كِتاَبِ اللّٰهِ ! | Siz Allanyň kitabyny hökman okamaly! |
| وَلاَ تَقُلْ لَهُماَ أُفٍّ ! | Olara uf hem diýme! (Isra, 23) |

**Buýruk manysyny aňladýan at işlikleri.**

| | | | |
|---|---|---|---|
| مَكاَنَكَ ! | Ýeriňde dur! | آمِينْ ! | Kabul et! |
| ايه ! | Bes et, indi boldy! | حَيَّى = هَياًّ ! | Bol, hany! |
| هَيْتَ لكَ ! | Bol, hany, çalt gel! | هَلُمَّ ! | Bol, hany, gel hany, getir bäri, al bäri! |
| مَهْ! | Bolýa-la! | هاَ ! | Ynha, al |
| صَهْ ! | Besdir! | رُوَيْدَكَ ! | Ýuwaş bol! |
| أَلاَ ! | Üns beriň! Ägä we hüşgär boluň! | | |
| حَيَّى عَلَى الصَّلاَةِ ! | Boluň, geliň namaza! | حَيَّى الْفَلاَحِ ! | Geliň, halas bolalyň! |
| قُلْ هَلُمَّ شُهَداءَكُمْ ! | “Boluň, hany şaýatlaryňyzy getiriň” (Enam, 150). | عَلَيْكُمْ أَنْفُسَكُمْ لاَ يَضُرُّكُمْ مَنْ ضَلَّ إِذاَ اهْتَدَيْتُمْ ! | Siz özüňize serediň. Dogry ýoldan aýrylmasaňyz azaşanlar size zyýan berip bilmezler (Maide, 105). |

**Bilmegi/göz ýetirmegi,**
**gümany we özgermäni bildirýän işlikler**
**(اَفْعاَلُ الْقُلُوب)**

Beýleki işliklerden tapawutlylykda bular ýeke doldurgyç bilen çäklenmeýän, eýsem iki doldurgyç kabul edýän işlikdir. At sözleminiň başynda gelip, sözlemiň

eýesi we habary doldurgyja öwürmek arkaly ikisini bilelikde ahyrky hereketini üstün okalmagyna hyzmat edýär. Bilmek, hasap etmek, ýürekden duýmak, has takygy aňyň ýerine ýetirýän wezipesi bolup durýandygy sebäpli bu işliklere “kalp/ýürek” işlikleri diýlipdir. (**ظَنَّ**) we meňzeşleri diýlip hem bilinýärler.

| | |
|---|---|
| خَالِدٌ عاَلِمٌ! | Halyt alym! |
| ظَنَنْتُ خاَلِداً عاَلِماً! | Halydy alymmyka öýtdüm. |
| اَلْمَسْأَلَةُ سَهْلَةٌ! | Mesele ýeňiljejik. |
| ظَنَّ خاَلِدٌ الْمَسْأَلَةَ سَهْلَةً! | Halyt meseläni ýeňilmikä öýtdi. |

Görnüşi ýaly sözlemiň eýesi birinji doldurgyç, habar bolsa ikinji doldurgyç bolup gelipdir.

Iki doldurgyç kabul edbän işlikler üç bölümde seljerilýär.

**1. Bilmek manasyny bildirýän işlikler (اَفْعاَلُ الْيَقِينِ):**

| | | | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| تَعَلَّمْ | Bil, öwren | دَرَى | عَلِمَ | bildi | رَأَى | gördi | أَلْفَى | وَجَدَ | tapdy |

| | |
|---|---|
| وَجَدَ الإِنْسانُ الْعِلْمَ ناَفِعاً. | Ynsan ylmy peýdaly tapdy (gördi). |
| عَلِمْتُ أَخاَكَ كَرِيماً. | Doganymyň jomartdygyny bildim/jomartdygyna göz ýetirdim. |
| وَ وَجَدَكَ عاَئِلاً فَأَغْنَى. | Seni mätäç tapyp, elgaramalykdan halas etmedimi? (Duha, 8) |
| رَأَيْتُ السِّباَحَةَ مُفِيدَةً. | Ýüzmegiň peýdalydygyny gördüm. |
| تَعَلَّمِ الْحَياَةَ مجادلةً. | Ýaşaýşy göreş diýip hasapla/bil. |

**2. Güman manasyny bildirip gelýän işlikler (اَفْعاَلُ الظَّنِّ):**

| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| **هَبْ** | Göz öňüne getir | **زَعَمَ** | **خاَلَ** | **عَدَّ** | **ظَنَّ** | **حَسِبَ** | güman etdi, hasaplady, -myka öýtdi |

| | |
|---|---|
| حَسِبْتُ عَلِياً عاَلِماً. | Ala alymmyka öýtdüm (Alyny alymdyr öýtdüm). |
| حَسِبْتُهُ عاَلِماً. | Ony alymdyr öýtdüm. |
| زَعَمْتُ صَدِيقَكَ شُجاَعاً. | Seniň dostuňy merdanamyka öýtdüm. |
| ظَنَنْتُ الرَّجُلَ ناَئِماً. | Ol adamy uklap ýatandyr öýtdüm. |

Meselem ahyrky sözlemde **الرَّجُلَ** birinji doldurgyç, **ناَئِماً** ikinji doldurgyç bolup gelýär we ikisiniňem ahyrky harplary üstün arkaly ýazylýar.

**3. Özgertme/öwürme işlikleri (اَفْعاَلُ التَّحْوِيلِ):** Öwürme, etme, edinme manylaryny bildirýän işlikler.

| | | | |
|---|---|---|---|
| إِتَّخَذَ | edindi | رَدَّ | öwürdi |

| | | | |
|---|---|---|---|
| صَيَّرَ | جَعَلَ– | حَوَّلَ– | etdi, bir ýagdaýdan başga bir ýagdaýa öwürdi |

**Mysallar**:

| | |
|---|---|
| اِتَّخَذَ مُحَمَّدٌ إِبْرَاهِيمَ خَلِيلاً. | Alla Ybraýymy dost edindi. |
| اِتَّخَذُوا الْكِتَابَ مُرْشِداً. | Kitaby ýol görkeziji/gollanma edindiler. |
| مَنْ عَلَّمَنِي حَرْفاً فَقَدْ صَيَّرَنِي عَبْداً. | Maňa bir harp öwreden meni (özüne) bendi eder. |
| جَعَلَ العلمُ الْطَّابِينَ عَارِفًا. | Yslam möminleri dogan etdi/doganlaşdyrdy. |

Bu işliklerden diňe “**تَعَلَّمْ**” (bil, öwren) we “**هَبْ**” (çakla) ýöňkemede üýtgedilmeýär, olar diňe buýruk şekilinde ulanylýarlar, beýleki işlikleriň hemmesi ýöňkemede üýtgedilip ulanylýarlar.

Efgalul-kulubyň ikinji doldurgyjy täklik sanda gelýändigine, sözlem we sözleme meňzeş/ ýarym sözlem (şibih sözlem) görnüşinde ulanylýandygyna gabat gelmek bolýar.

| | |
|---|---|
| ظَنَنْتُ خَالِداً أَبُوهُ عَالِمٌ. | Halydyň kakasyny alymdyr öýtdüm/ony alymmyka öýtdüm (at sözlemi) . |
| ظَنَنْتُ خَالِداً يَكْتُبُ الْوَاجِبَ. | Halyt ýumuşy ýazdymyka/ýazandyr öýtdüm (işlik sözlemi). |
| ظَنَنْتُ خَالِداً أَمَامَ الْمَدْرَسَةِ. | Halyt mekdebiň öňündemikä öýtdüm (şibih sözlem, wagt-orun doldurgyjy (zarf)) . |
| ظَنَنْتُ خَالِداً فِي الْبَيْتِ. | Halt öýdemikä öýtdüm (şibih sözlem, eýelik düşümde). |

**Bilmegi bildirýän işlikleriň sözlemde amal etmeýän ýerleri.**

**a.** Bu işlikler sözlemiň eýesi bilen habaryň ortasynda ýa-da olardan soň getirilen ýagdaýynda öz manylaryny gorap saklaýandyklaryna garamazdan ýöňkeme boýunça olaryň üýtgäp gelmegine (ygrap taýdan) täsir etmeýärler.

| | |
|---|---|
| أَبُوكَ فَقِيرٌ ظَنَنْتُ. | Kakaňy pukaradyr öýtdüm. |
| أَبُوكَ ظَنَنْتُ فَقِيرٌ. | Kakaňy pukara diýip güman etdim. |

**b.** Ýene-de işlik bilen at sözleminiň arasyna başlangyç bildirýän, sorag, ýokluk (nefiý) bolup hyzmat edýän goşulmalaryň getirilmegi bilen many taýdan wezipesini berjaý etmek bilen bir hatarda, olaryň ýöňkeme boýunça üýtgemelerine (ygrap) täsir etmeýärler.

| |
|---|
| ظَنَنْتُ لَخَالِدٌ فاَضِلٌ. |

| |
|---|
| Halydyň pazylatlydygyny/adamkärçiliklidigini güman etdim (lamul-ibtida= başlangyç aňladyp gelýän “lam”). |
| تَعْلَمُ, أَ أَحْمَدُ عِنْدِي أَمْ مُحَمَّدٌ. |
| Ýanymdakynyň Ahmet ýa-da Muhammetdigini sen bilýärsiň (sorag sözlemi). |
| عَلِمْتُ ماَ خاَلِدٌ قاَئِماً. |
| Halydyň aýak üstünde däldigini bilýärin (ýokluk bildirýän sözlem). |

## Ýakynlaşdyrma we başlama manysyndaky işlikler
## (أفعال المقاربة و الشروع)

Özüne mahsus manylary bolan bu kömekçi işlikler sözlemiň eýesi bilen habaryň başyna gelmek arkaly (كاَنَ we doganlary ýaly) sözlemiň eýesini baş düşüme (merfug) habary bolsa ýöneliş düşüme (mansup) öwürýär. (كاَدَ) “maşgalasyndan bolup gelýänler” diýlip atlandyrylyp, dilbilimi kitaplarynda seljerilýän bu kömekçi işlikleriň iň möhüm aýratynlygy bolsa habarynyň häzirki zaman işligi bolup gelmegidir.

### Ýakynlaşdyrma işlikleri
### (اَفْعاَلُ الْمُقاَرَبَةِ)

Habar sözleminde bildirilýän hadysanyň ýakynlaşýandygyny aňladýan işlikler şulardan ybarat:

| | | |
|---|---|---|
| **كاَدَ يَكاَدُ** | **أَوْشَكَ يُوشِكُ** | **كَرَبَ** |

Bularyň hemmesi “-tas, -ejek, -ajak, diýen ýaly, bolaňkyrlady, boldy diýen ýaly, az-owlak, az-kem galdy, bäri ýanynda/öňüsyrasynda/bosagasynda” manysyny bildirýär. Juda seýrek ulanylýan “**كَرَبَ**” işliginden galanlary häzirki zaman formasynda ähli ýöňkemeler boýunça üýtgedilip ulanylýar. Bu işlikler “**أن**” bilen ýa-da “**أن**” işligiň nämälim formasyny ýasamakda ulanylýan goşulma bolmadyk halatynda hem gelip bilýär.

| | |
|---|---|
| كاَدَ الْمُجْرِمُ يُقْتَلُ. | Günäkär tas öldürilen ekeni (tasdan öldürilýärdi) . |
| ماَ كاَدُوا يَفْعَلُونَ. | Tasdan etmejeklerdi (Bakara, 71) . |
| يَكاَدُ زَيْتُهاَ يُضِيئُ. | Onuň ýagy yşyk saçýan ýaly (Nur, 35) . |
| يَكاَدُ الْبَرْقُ يَخْطَفُ أَبْصارَهُمْ. | Ýyldyrym gözleriňi alaýjak ýaly (Bakara, 20) . |
| كَرَبَ الْقَلْبُ مِنْ حُزْنِهِ يَذُوبُ. | Kalp hasratdan ýaňa eräýjek bolýardy. |
| أَوْشَكَ أَنْ يَأْتِيَ خاَلِدٌ. | Halyt gelmegiň bäri ýanynda. |
| يُوشِكُ خاَلِدٌ أَنْ يَخْرُجَ. | Halyt ynha gelmeli. |

**Bellik**: Bu üç işlik özbaşdak ýagdaýda ýöňkemede doly görnüşde (kömekçi işlik ulanylmasa) ulanylanda “ýakynlaşdy” manysyny bildirýär. Bu ýagdaýda bu işligiň eýesi “**أن**” goşulmasyndan soňky bölek kabul edilýär.

| | |
|---|---|
| أَوْشَكَ أَنْ تَطْلُعَ الشَّمْسُ. | Güneşiň dogmagy ýakynlaşdy/güneş dogmagyň bäri ýanynda |
| | |

Sözlemiň eýesi: “أَنْ تَطْلُعَ الشَّمْسُ”

**Umyt aňladýan işlikler**

**(أفعال الترجي)**

| | | |
|---|---|---|
| **إِخْلَوْلَقَ** | **حَرَى** | **عَسَى** |

Iň köp ulanylýany (**عَسَى**) işligi bolup, ol “belki, umyt etmek bolar, belkäm, megerem, mümkin, bolup biler” manylaryny aňladýar. Onuň häzirki zaman işligi ýöňkemede üýtgemeýär. Has takygy bu işlik özgermeýän (jamyt) işlikler toparyna degişlidir. **عَسَى** işligi umuman (**أَنْ**) masdarlyk goşulmasy bilen bilelikde ulanylýar. Ylaýta-da (**عَسَى**) işligi durkuny gorap saklaýar, yzyna tirkelip gelen sözlem bolsa ýöňkeme boýunça üýtgeýär.

| | |
|---|---|
| عَسَى رَبُّكُمْ أَنْ يَرْحَمَكُمْ. | Belkäm Rebbiňiz size merhemet eder (Isra, 8). |
| حَرَى خَالِدٌ أَنْ يَقُومَ. | Megerem Halyt ýerinden turar. |
| إِخْلَوْلَقَ الثَّلْجُ أَنْ يَنْزِلَ. | Gar ýagmagy ähtimal. |

**عَسَى** işliginiň öten zaman formasy ýöňkemede üýtgedilýär we yzyna at çalyşmasy tirkelip gelýär (**عَسَى عَسَياَ عَسَوْا ...**)

| | |
|---|---|
| عَساهُ أَنْ يَفْعَلَ خَيْراً. | Belkäm ol haýyrly iş eder. |

**عَسَى** işlik “ýakynlaşdy” manysyny bildirip gelende doly/kadaly işlik hökmünde ulanylýar. Bu ýagdaýda sözlemiň eýesi (**أَنْ**) goşulmasyndan soňky bölek kabul edilýär.

| | |
|---|---|
| عَسَى أَنْ يَأْتِيَ خالِدٌ. | Halydyň geljek/gelmeli wagty ýakynlaşdy. |

Sözlemiň eýesi “**أَنْ يَأْتِيَ خالِدٌ**” söz düzümleri kabul edilýär.

**Başlamagy aňladýan işlikleriň sözlemde ulanylyşy**

**(الأَفْعالُ لِلشُّرُوعِ)**

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| جَعَلَ | أَقْبَلَ | طَفِقَ | أَنْشَأَ | أَخَذَ | شَرَعَ |

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| | | إِنْبَرَى | هَبَّ | إِبْتَدَأَ | قَامَ |

Bu işlikler häzirki zaman işliginiň başyna getirilen halatynda özleriniň asyl manylaryny ýitirýärler (بَدَأَ) “-maga başlady” manysyny bildirip gelýärler. Başlamagy bildirýän işlikleriň başyna (أَنْ) getirilmeýär. Ýagny başlangyç bildirip diňe häzirki zaman işliginiň başynda ulanylan ýagdaýynda ulanylýar.

| | |
|---|---|
| أَخَذَ الْوَلَدُ يَبْكِي. | Çaga aglamaga başlady. |
| طَفِقاَ يَخْصِفاَنِ عَلَيْهِماَ مِنْ وَرَقِ الْجَنَّةِ. | Jennetiň ýapragy bilen üstlerini örtmäge başladylar (Taha, 121). |
| شَرَعَ الطاَّلِبُ يَقْرَأُ. | Okuwçy okamaga başlady. |
| جَعَلَ الْمَجْنُونُ يَصْرُخُ. | Däli gygyrmaga başlady. |

**Mysallar:**

1. شَرَعَ الْمُتَّهَمُ يَقُولُ الْحَقِيقَةَ
2. عَسَى السَّلاَمُ يَعُمُّ الْعاَلَمَ
3. عَسَى الْمُهَنْدِسُونَ أَنْ يَكْتَشِفُوا الْبَتْرُولَ فِي هَذِهِ الصَّحْراَءِ
4. لَمْ أَكُنْ أَظُنُّ أَنَّ فَرِيقَ الْمَدْرَسَةِ بِهَذاَ الاِسْتِعْداَدِ .
5. اَلْمُهَنْدِسُونَ أَوْشَكُوا أَنْ يُكْمِلُوا الْعِماَرَةَ .
6. أَوْشَكَتِ الشَّمْسُ تَغْرُبُ ، عَسَى أَنْ ينتهي وقتُ الْدرسِ .
7. جَلَسَ الْمُدَرِّسُ عَلَى مَقْعَدِهِ مُتْعَباً بَعْدَ أَنْ شَرَحَ الدَّرْسَ
8. لَمْ يَكَدْ يَشْرَحُ الْمُدَرِّسُ الدَّرْسَ حَتَّى جَلَسَ عَلَى مَقْعَدِهِ مُتْعَباً .
9. ذَهَبَ التِّلْمِيذُ إِلَى أُسْتاَذِهِ مُسْرِعاً بَعْدَ أَنْ أَكْمَلَ الْواَجِبَ
10. لَمْ يَكَدْ يُكْمِلِ التِّلْمِيذُ الْواَجِبَ حَتَّى ذَهَبَ إِلَى أُسْتاَذِهِ مُسْرِعاً
11. ناَمَ الْمَرِيضُ عَلَى سَرِيرِهِ مُسْتَرِيحاً بَعْدَ أَنْ شَرِبَ الدَّواَءَ
12. لَمْ يَكَدْ يَشْرَبُ الْمَرِيضُ الدَّواَءَ حَتَّى ناَمَ عَلَى سَرِيرِهِ مُسْتَرِيحاً.
13. أَقْبَلَ الْمُعَلِّمُ عَلَى مُصْحَفِهِ قاَرِئاً بَعْدَ أَنْ أَدَّى الدَّرْسَ .
14. لَمْ يَكَدْ يُؤَدِّي الإِْماَمُ الدَّرْسَ حَتَّى أَقْبَلَ عَلَى مُصْحَفِهِ قاَرِئاً
15. ماَ كاَدَتِ الشَّمْسُ تَغِيبُ إِذْ ظَهَرَ شَخْصٌ مِنْ بَعِيدٍ.
16. ماَ كاَدَ الْجَرَسُ يَدُقُّ إِذْ صَعِدَ التَّلاَمِيذُ إِلَى الصُّفُوفِ
17. ماَ كاَدَ الْمَطَرُ يَنْزِلُ إِذْ أَسْرَعَ الناَّسُ إِلَى الْمَأْوَى
18. ماَ كَادَ الْعَمَلُ يَنْتَهِي إِذْ خَرَجَ الْعُماَّلُ مِنَ الْمَصْنَعِ
19. كاَدَتِ الْمَرْأَةُ تُشاَرِكُ فِي كُلِّ مَجاَلاَتِ الْعَمَلِ.

**Terjimesi:**

1. Şüphelenilýän/aýyplanýan (gübäkärlenýän) hakykaty aýtmaga başlady.
2. Belki parahatçylyk äleme dolar.
3. Inženerlere bu çölde nebiti tapmak (ýüze çykarmalary) başardar.
4. Mekdep toparynyň bu babatda ukybynyň bardygyny hasap etmeýärin.
5. Inženerler binany tamamlamagyň bäri ýanynda/öňüsyrasynda/bosagasynda.

6. Güneş batmagyň bäri ýanynda, ders tamamlanmagyň bäri ýanynda.
7. Mugallym dersi düşündirenden soň ýadap ýerine oturdy.
8. Mugallym dersi düşündirip-düşündirmänkä ýadap ýerine oturdy.
9. Okuwçy ýumuşy tamamlandan soň ylgap (howlugyp) mugallymynyň ýanyna gitdi.
10. Okuwçy ýumuşy tamamlap-tamamlamanka ylgap (howlugyp) mugallymynyň ýanyna gitdi.
11. Syrkaw dermany içenden soň dynç almak üçin düşeginde ýatdy.
12. Syrkaw dermany içip-içmänkä dynç almak üçin düşeginde ýatdy.
13. Mugallym dersi geçenden soň okamak maksady bilen kitabyna bakan gitdi.
14. Mugallym dersi geçip-geçmänkä okamak maksady bilen kitabyna tarap ýöredi.
15. Güneş batmagyň bäri ýanyndady birden-kä uzakdan bir adam göründi.
16. Jaň kakylyp-kakylmanka dessine okuwçylar synplara girdiler.
17. Ýagyş ýagyp-ýagmanka dessine ynsanlar gaçbatalga ylgadylar.
18. Iş gutaryp-gutarmanka işçiler fabrikadan çykdylar.
19. Aýallar iş ugurlarynyň ähli görnüşlerine diýen ýaly gatyşýarlar/gatnaşýarlar.

## Ýakynlaşma, umyt we başlamagy bildirýän işlikleriň aýratynlyklary

Arap dilinde käbir kömekçi işlikler bolup, olar at sözlemiň başyna geçip sözlemiň (mübteda) we habaryň adyny hem-de ahyrky hereketini (ygrabyny) üýtgedýärler. Şol üç topar işlik kömekçi işliklerden hasaplanýar.

1. Haýsydyr bir iş-hereketiň ýakynlaşýandygyny beýan edýänler.
2. Umyt bildirýänler.
3. Başlamagy beýan edýänler.

Bu işliklere kömekçi işlikler diýilmegi, at sözlemiň başyna gelip sözlemiň eýesini (mübteda/subýekt) we habar (obýekt) zerurlyk duýýandyklary sebäplidir. **Meselem:** الوَلَدُ يَسْقُط (Çaga ýykylýar) sözleminde الوَلَدُ sözlemiň eýesi (mübteda), يَسْقُطُ bolsa habarydyr. Munuň başyna كَادَ kem işligini getiren ýagdaýymyzda sözlem كَادَ الوَلَدُ يَسْقُطُ (Çaga tas ýykylýardy) şekilinde ýasalýar we sözlem ýakynlaşma beýan edýär.
Türkmen dilinde bolsa ýakynlaşma işlikleri söz düzümi görnüşli işlikleriň (mürekkep) düzüminde derňelýär. “Birinji işlikdäki iş-hereketiň emele gelmegi üçin “tas bolupdyr, bolmagyň bäri ýanynda” diýen ýaly manylary bildirýän işlikler” görnüşinde kesgitlenipdir. Manysy özgermelere sezewar bolan işligiň isleg-arzuw bildirýän galypy nämälim geljek zamany III şahsyň täklik sanyndan soň “tas” getirmek arkaly emele getirilýär.

“Tas edipdi, etmegiň bäri ýanyndady” ýaly. Ýöne edebi dilde “tas” goşulmasynyň deregine aglaba ýagdaýda “bäri ýanyndan gaýtdy, öňüsyrasynda” ýaly terjime edilýär.

**Mysallar**:

Çaga tas ýuykylypdyr. كادَ الوَلَدُ يَسْقُطُ

Çaga tas aglapdy. كَادَ الوَلَدُ يَبْكِي

Çaga tas aýnany döwüpdi. كَادَ الوَلَدُ يَكْسِرُ الزُّجَاجَ

Beýleki iki işlik topary bolan umyt we başlama işlikleri bolsa türkmen dilinde manydaş sözler bilen terjime edilýär.

**Mysallar**:

Belkäm syrkaw oňatlaşar. عَسَى الْمَرِيضُ أَنْ يَبْرَ أَ

Okuwçy okamaga başlady. أَخَذَ الطَّالِبُ

**Ýakynlaşma, umyt we başlamagy bildirýän işlikleriň görnüşleri**

Arap dilinde gysgaça mukaraba işlikleri ýa-da كَادَ we şuňa meňzeş işlikleriň ady bilen atlandyrylaan işlik topary bolýar. Olar كَانَ we meňzeşlerine çalyşdaş bolup, edil كَانَ kem işligi ýaly at sözleminiň başynda gelip, sözlemiň eýesi (mübteda) we habarda at hem-de ahyrky harpyň hereketini (ygrabyny) üýtgedip gelýärler. At sözleminiň eýesi/subýekti (mübtedasy) bu işlikleriň ady hökmünde oturly baş (düşümde – merfug), habary bolsa bularyň habary hökmünde üstünli (mansup) bolýar. Olaryň arasyndaky tapawut bolsa كَانَ kem işliginiň habary at ýa-da işlik şekilinde gelýär, bularyň habarlary hemişe häzirki zaman işliginden düzülen işlik sözlemi bolup gelmeli. Habarlary hemişe كَادَ we meňzeşlerinden soň gelýär.

Bu işlikler üçe bölünýär:

1. Ýakynlaşmgy aňladýan işlikleri. أَفْعَالُ الْمُقَارَبَةِ

2. Umyt aňladýan işlikler. أَفْعَالُ الرَّجَاءِ

3. Başlamagy bildirýän işlikler. أَفْعَالُ الشُّرُوعِ

1. Ýakynlaşmagy bildirýän işlikler.

Olar haýsydyr bir işiň emele gelmeginiň ýakynlaşýandygyny beýan edýärler. Türkmen diline “tas bolupdyr, bäri ýanynda, bolaýjak boldy, öňüsyrasynda, -magyň bäri ýanyndan gaýtdy” we şuňa meňzeş manylarda terjime edilýärler.

Ýakynlaşmagy aňladýan işlikler üç topara bölünýär: كَادَ كَرَبَ أَوشَك

**“ كَادَ ”**

Bu işligiň öten zaman hem-de häzirki zaman işligi ( يَكَادُ ) ulanylýar. Ýöňkemede üýtgedilip ulanylýar. Öten zaman we häzirki zaman ýöňkemede خَافَ يَخَاف işligi ýaly. Habarynyň başynda أَنْ kän gabat gelmeýär. كَادَ حَسنٌ يَبْكِي. Hasan tas aglapdy.

Bärde حَسنٌ sözi كَادَ kem işliginiň ady hökmünde baş düşümde (merfug), يَبْكِي işligi bolsa gizlin bar bolan ortak işligi هو bilen birlikde onuň habary we sözlemde mahallen (gelýän ýeri taýdan) üstünli (mansup) ýazylýar. كَادَتِ الشَّمْسُ تَغْرُبُ . Güneş batmagyň bäri ýanynda. Bu sözlemde الشَّمْسُ sözi aýal jynsy bolandygy sebäpli كَادَتِ işligi bolsa aýal jynsynda gelipdir. كَادُوا يَفُوزُونَ فِي المسَابَقةِ . Ýaryşda tas üstünlik gazanypdy.

Bu sözlemde كَادُوا işligi ýöňkemede ýütgäp gelipdir. Işligiň ady soňundaky baş düşümdäki at çalyşmasy (merfug muttasyl zamir) bolan köplün sandaky waw (و) harpy, habary bolsa يَفُوزُونَ işlik sözlemi bolup gelipdir. كَادَ kem işliginiň ady köplük sanda bolandygy üçin habarynda gelen häzirki zaman işlik hem köplük sanda gelipdir. كِدْتُ أَسْقُطُ . Tas ýykylypdym. كِدْنَا نَمُوتُ مِنْ فَرْطِ التَّعَبِ . Aşa ýadawlyk zerarly tas ölüpdik. كَادُوا يَسْقُطُونَ مِنَ الجِدَارِ . Diwardan ýykylmagyma az galdy. Ýokardaky üç sözlemiň birinji bölegi كَادَ kem işliginiň ady soňundaky baş düşümde gelen at çalyşmasy (merfu muttasyl zamir) bolan ‘‘te’’ (تُ) at çalyşmasy, ikinjisinde ‘‘nä’’ (نَا) at çalyşmasy we üçünjisinde bolsa köplük sanda ‘‘waw’’ (و) arkaly ýazylýar. Habarlary bolsa özlerinden soňky işlik sözlemidir. يَكَادُ المَطَرُ يَنْزِلُ مِنَ السَّمَاء. Ýagyş ýagmagyň bäri ýanynda/ýagjak-ýagjak bolup dur. Bu sözlemde bolsa كَادَ kem işliginiň häzirki zaman işligi ulanylypdyr.

‘‘ **كَرَبَ** ’’ Bu işlik ýöňkeme boýunça diňe ‘‘**كَرَبَ**’’ şekilinde ulanylýar. Häzirki zaman işligi bolsa ulanylmaýar. Munuň bolsa habarynyň başynda aglaba ýagdaýda أَنْ gabat gelmeýär. Amalda onçakly ulanylmaýandygy sebäpli munuň bilen baglanyşykly diňe ýekeje mysal bilen çäklenmekçi. كَرَبَ الْمَاءُ يَجْمُدُ . Suw donmagyň bäri ýanynda/suw doňjak bolup dur.

‘‘ **أَوْشَكَ**’’ Bu işligiň öten zaman hem-de häzirki zaman işligi ( **يُوشِكُ** ) bilen ulanylýar. Habarynyň başynda aglaba ýagdaýda أَنْ getirilýär.

أَوْشَكَ الْمُتَسَابِقُ أَنْ يَفُوزَ . Ýaryşyjy tas üstünlik gazanypdyr/ýeňipdi.

أَوْشَكَتْ خَدِيجَةُ أَنْ تَصِلَ . Hatyja gelmegiň bäri ýanynda.

أَوْشَكَ الْوَلَدُ أَنْ يَسْقُطَ مِنَ الشُّرْفَةِ . Çaganyň balkondan ýykymagyna az galdy.

يُوشِكُ عُثْمَانُ أَنْ يَحْصُلَ على الجَائزةِ . Osman tas baýrakly orny eýeläpdi.

يُوشِكُ الضُّيُوفُ أَنْ يَصِلُوا. Myhmanlar häzir gelmeli.

Ýokardaky mysallarda أَوْشَكَ kem işliginiň ady özünden soňky baş düşümde gelen (merfug) atlar, habary أَنْ goşulmasy we yzyndan gelen bölekdir we hemmesi bitewi ýagdaýda üsyünli (nasp) bolup gelipdir. Soňky sözlemde أَوْشَكَ kem işliginiň at hökmünde hyzmat eden söz köplük sanda bolandygy sebäpli habaryndaky häzirki zaman hem köplük sanda ( يَصِلُوا ) gelipdir.

### Ýakynlaşma, umyt we başlamgy bildirýän işliklere degişli mysallar

**Umyt bildirip gelýän işlikler:** Olar haýsydyr bir işiň emele gelmeginiň ümit edilmegini beýan edýärler. Türkmen diline ‘‘belkäm, inşalla, belki, megerem, meger, mümkin, ähtimal, ahmal’’ we şuňa meňzeş manylarda terjime edilýär. Bärde üç işlik getirilipdir. Üçüsem diňe öten zaman formasynda ulanylýar we habarynyň başynda **أَنْ** getirilýär. **عَسَى – حَرَى اِخْلَوْلَقَ**

“ **عَسَى**”

Bu işligiň öten zaman işligi ýöňkemede üýtgeýär. Ümyt işlikleriniň içinde iň ýygy ulanylýanlaryndan biri. Habary bolan häzirki zaman işligiň başynda **أَنْ** getirilýär.

عَسَى الْوَلَدُ أَنْ يَمْشِيَ . Belkäm çaga ýörär.

عَسَى رَبُّكُمْ أَنْ يَرْحمَكُمْ. Belki Perwerdigärimiz size merhamet eder.

عَسَى اللهُ أَنْ يَغْفِرَ لي. Meger Alla meni bagyşlar.

عَسَتِ الطِّفْلَةُ أَنْ تَمْشِيَ . Megerem (gyz) çagasy ýörär.

“ **حَرَى**”

Bu işlik gündelik gepleşik dilinde juda seýrek ulanylýar.

حَرَى الطَّالِبُ أنْ يَتَخَرَّجَ . Belkäm okuwçy uçurum bolar.

“ **اِخْلَوْلَقَ**”

Bu işlik hem gepleşik dilinde kän ulanylmaýar.

اِخْلَولَقَ الثَّلْجُ أَنْ يَنْزِلَ . Belkäm gar ýagar.

اِخْلَوْلَقَتِ السَّمَاءُ أَنْ تُمْطِرَ . Megerem ýagyş ýagar.

## Başlamagy bildirýän işlikleriň sözlemde ulanylyşy (أَفْعَالُ الشُّرُوعِ)

Olar bir iş-hereketiň başlandygyny beýan edýärler. Türkmen diline “başlady” şekilinde terjime edilýär. Bu işlikleriň diňe öten zaman formasy ulanylýar we habarynyň başynda **أَنْ** goşulmasy ulanylmaýar.

Olaryň esasy görnüşleri şulardan ybarat:

| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| **أَخَذَ** | **هَبَّ** | **أَنْشَأَ** | **طَفِقَ** | **اِبْتَدَأَ** | **شَرَعَ** | **بَدَأَ** | **جَعَلَ** |

أَخَذَ الأَدِيبُ يَكْتُبُ رِوايَةً جديدةً . Edebiýatçy ýazar täze roman ýazmaga başlady. Bu sözlemde الأَدِيبُ sözi başlamagy bildirýän işlik bolan أَخَذَ işliginiň ady, يَكْتُبُ رِوَايَةً جديدةً sözlemi bolsa habar bolup gelipdir. Habar sözlemi ýöneliş düşümiň doldurgyjy (nasp) ýagdaýda gelipdir.

جَعَلَ الطبيبُ يُعَالِجُ الْمَرْضَى. Lukman syrkawlary bejermäge başlady/girişdi.

بَدَأَ الطِّفْلُ يَمْشِي. Çaga ýöremäge başlady.

شَرَعَ الجَيْشُ يُقَاتِلُ الأَعْدَاء . Goşun duşmanlar bilen garpyşmaga/çaknyşmaga başlady/girişdi.

اِبْتَدَأَ المَعَلِّمُ يَتْلُو الكِتَابَ . Mugallym kitaby okamaga başlady.

طَفِقَ كريمٌ يَكتب رسالةً قَصِيرةً . Kerim gysgajyk hat ýazmaýa başlady.

أَنْشَأَ الزَّرْعُ يَنْمُو. Ekinler ösmäge/boý alyp başlady.

هَبَّ الحُجَّاجُ يَعُودُونَ إلى بلادِهم. Hajylar ülkelerine dolanyp gelmäge başladylar.

## DOKUZYNJY BÖLÜM
## Subýekt we ýöneliş doldurgyjy
## (الفَاعِلُ وَ مَفْعُولٌ بِهِ)

Subýekt diýlip bir işi ýerine ýetirene aýdylýar. Onuň ahyrky harpynyň hereketi “otur” ýa-da “otur-tenwin” bilen alamatlandyrylýar. Işlige kim ýa-da näme soragy berlende gelip çykýan jogap subýekti aňladýar. Işlik bilen subýektiň arasynda erkeklik-aýallyk, täklik-köplük taýdan sazlaşyk zerur kada bolup durýar.

**Mysallar**:

| Manysy | Subýekt | Öten zaman işligi |
|---|---|---|
| Çaga gitdi (kim gitdi?) | الْوَلَدُ | ذَهَبَ |
| Gyz okady (kim okady?) | الْبِنْتُ | قَرَأَتِ |
| Okuwçy oturdy (kim oturdy?) | التِّلْمِيذُ | جَلَسَ |
| Bir adam çykdy (kim çykdy ?) | رَجُلٌ | خَرَجَ |

**Bellik:** Ýokardaky mysallarda görkezilişi ýaly anyklygy bildirýän “elif-lam” harply söz sözlemiň ortasynda getirilen ýagdaýynda geçiş öňki sözüň hereketi bilen amala aşyrylýar.

### Ýöneliş doldurgyjy
### (مَفْعُولٌ بِهِ)

**Ýöneliş doldurgyjy**. Ýöneliş düşümde gelen sözler sözlemiň habaryna ýa-da işlikden bolan bir agzasyna baglanyp ýöneliş doldurgyjy bolup gelýärler. Olar kime, nämä, nirä diýen soraglara jogap bolýarlar we iş-hereketiň gönükdirilen predmetini görkezýärler.

Başgaça aýdylanda doldurgyç özüne täsir edilen zady bildirýän at hökmünde kesgitlenýär. Hereketi üstün (ـَ ) ýa-da üstün-tenwin ( اً) görnüşinde ýazylýar. Işlige näme, kimi, kime, nämäni, nämä soragy soralanda hasyl bolýan jogap doldurgyç diýlip kesgitlenilýär. Işlik bilen subýektiň arasynda eýerilmeli erkek-aýal sazlaşygy şerti ýöneliş doldurgyjy bilen sözlemiň beýleki agzalarynyň arasynda bolmaýar. Ýagny ýöneliş doldurgyjynyň işlik ýa-da subýekt bilen erkeklik-aýallyk, täklik-köplük taýdan sazlaşykly bolma şerti zerur bolmaýar.

| | Ýöneliş doldurgyjy | Subýekt | Öten zaman işligi |
|---|---|---|---|
| Okuwçy dersi ýazdy (nämäni ýazdy?) | الدَّرْسَ | التِّلْمِيذُ | كَتَبَ |
| Kakasy suwy içdi (nämäni içdi?) | الْماءَ | الأبُ | شَرِبَ |
| Okuwçy bir kitap okady (nämäni okady?) | كِتاباً | التِّلْمِيذُ | قَرَأَ |
| Halyt okuwçyny urdy (kimi urdy?) | التِّلْمِيذَ | خَالِدٌ | ضَرَبَ |

Ýokardaky mysallarda görnüşi ýaly subýekt doly ýagdaýda (okuwçy, kaka, Halyt ýaly) III şahsa degişli işlik ulanylan halatynda ýüze çykýar. II şahs we I şahs işliklerde işlik we ortak işlik bir sözlemde gelýärler. Üstesinede-de işlige edil şol soraglar (näme, nämäni, kimi, kime) berlen ýagdaýynda ýüze çykýan jogap doldurgyç diýlip düşündirilýär, onuň ahyrky harpynyň hereketi bolsa üstün görnüşinde ýazylýar.

| | | |
|---|---|---|
| Dersi ýazdym (nämäni ýazdym?) | الدَّرْسَ | كَتَبْتُ |
| Suwy içdiňiz (nämäni içdiňiz?) | الْماءَ | شَرِبْتُنَّ |
| Halytdan soradyň (kimden soradyň?) | خالِداً | سَأَلْتَ |
| Bir kitap okadyňyz (näme okadyňyz, näbelli obýekt) | كِتاَباً | قَرَأْتُمْ |
| Okuwçyny urduň (kimi urduň?) | التِّلْمِيذَ | ضَرَبْتَ |

**Ortak işligiň (subýektiň) ýasalyşy we onuň sözlemdäki wezipesi**

| الفَاعِلُ مَرْفُوعٌ | | | |
|---|---|---|---|
| Subýekt işlik sözleminiň iki sany esasy agzasyndan ikinjisidir. Kim ýerine ýetirdi diýlen sowala jogap bolup gelýär. | | | |
| Sözlemde subýekt bolup gelýän sözüň ahyrky harpynyň hereketi üstün arkaly (baş düşümde) ýazylýar we alamaty “otur” ýa-da onuň ornuny eýeläp gelýän “و” harpy bilen alamatlandyrylýar. | | | |
| Ikinji doldurgyç | Doldurgyç | Subýekt | Işlik |
| صَبَاحًا | مِنْ بَيْتِهِ | العَامِلُ | خَرَجَ |
| Işçi | säher wagty | öýünden | çykdy |

Mysal üçin: “ýazdy, barlady, örtündi” manylaryny bildirýän كَتَبَ, فَتَّشَ, تَسَتَّرَ, işlikleriniň ortak işlikleri “ýazýan, barlaýan, örtünýän manylaryndaky كَاتِب , مُفَتِّش, مُتَسَتِّر sözler ortak işligiň galyplarydyr.

**Ortak işlikleriň ýasalyşy we wezipesi barasynda umumy düşünje**

1. Asly üç harply (süläsi) işliklerden (كَتَبَ ← كَاتِب؛ نَصَرَ ← نَاصِر؛ جَذَبَ ← جَاذِب mysallarynda bolşy ýaly “**فَاعِل**” galypynda ýasalýar.

2. Dört ýa-da has köp harpdan emele gelen işliklerde (rubagy müjerret we mezit işliklerde) häzirki zaman işliginiň düýp derejesindäki häzirki zamanlyk harpy düşürilýär, ornuna oturly “**mim**” (مُ) harpy getirilýär. Ahyrky harpyň öňündäki harpyň hereketi astyn däl bolsa astyna öwrülýär. **Mysal üçin**: “مُحَدِّث”, ← “يُحَدِّثُ”, ← “حَدَّثَ”, “مُتَفَكِّر”, ←“يَتَفَكَّرُ”, ←“تَفَكَّرَ”, “مُجَاهِد”, ← “يُجَاهِدُ”, ← “جَاهَدَ”.

**Ortak işligiň köplük sanynyň ýasalyşyna degişli mysallar**

| **Köplügi** | **Ikiligi** | **Täkligi** |
|---|---|---|

| | | |
|---|---|---|
| نَاصِرُونَ Ortak işligiň köplügi, erkek jynsy, kadaly köplügi. Manysy: ýardam ediji erkekler. | نَاصِرَانِ Ortak işligiň ikiligi, erkek jynsy. Manysy: ýardam ediji iki erkek. | نَاصِرٌ Ortak işligiň täkligi, erkek jynsy. Manysy: Ýardam ediji bir erkek. |
| نَصَرَةٌ Ortak işligiň kadasyz köplügi, erkek jynsy. Manysy: Ýardam ediji erkekler. | نُصَّرٌ Ortak işligiň kadasyz köplügi, erkek jynsy. Manysy: Ýardam ediji erkekler. | نُصَّارٌ Ortak işligiň kadasyz köplügi, erkek jynsy. Manysy: Ýardam ediji erkekler. |
| نَاصِرَاتٌ Ortak işligiň köplügi, aýal jynsy. Manysy: Ýardam ediji aýallar. | نَاصِرَتَانِ Ortak işligiň ikiligi, aýal jynsy. Manysy: Ýardam ediji iki aýal. | نَاصِرَةٌ Ortak işligiň täkligi, aýal jynsy. Manysy: Ýardam ediji bir aýal. |
| **Bellik** : 1. Köplük sanlary dogry ýa-da kadalay görnüşe eýe atlaryň (sahyh görnüşe eýe atlaryň köplügi) köplük sany ýasalanda adyň täklik ýagdaýyndaky gurluşy üýtgemeýär. Erkek jynsyna degişli adyň köplük sanynyň soňuna “waw-nun” (ون) ýa-da “ýa-nun” (ين), aýal jynsynyň köplük sany “elif-te” (ات) goşulyp ýasalan köplük şekili kadaly/dogry köplük sany bildirýär. **2.** Köplügi kadasyz ýa-da nädogry (kadasyz ýa-da nädogry köplük sana eýe) atlaryň ikiden köp zady bildirýän we köplük sanda täkliginiň gurluşy düýpgöter özgerýän köplük şekili nädogry köplük sany bildirýär. Olaryň onlarça galypy bolup, ençeme ýyllaryň dowamynda ulanmak arklay özleşdirmek bolýar. | | وَنَوَاصِرُ Ortak işliginiň kadasyz köplügi, aýal jynsy. Manysy: Ýardam ediji aýallar. |

**Ortak işlik we ortak işliginiň wezipesini ýerine ýetirýän sypat (syfaty-müşebbehe) barasynda umumy düşünje.** Ortak işlik we ortak işliginiň wezipesini ýerine ýetirýän sypat morfologik taýdan ölçegli/kadaly işligiň wezipesini ýerine ýetirýär. Ortak işlik haýsydyr bir häsiýeti/aýratynlygy özünde jemleýän kişi üçin ulanylyp, ol işlikden ýasalan at (subýekte wagtlaýyn berlen häsiýet) diýlip kesgitlenýär. Mysal üçin “ضَارِبٌ” urýan kişi ýaly. Şol sebäpden ortak işlikde haýsydyr bir iş-hereketiň ýüze çykandygyny görkezýän aýratynlyk wagtlaýyn, pursatlaýyn bolýar. Ortak işlikde ýüze çykýan häsiýetiň asyl manysy iş-hereketiň diňe buýruk (emir) ýagdaýynda emele gelmegi, wagtlaýyn bolmagy, onuň hemişelik däldigi, dowamlylyga eýe däldigi, subýektdäki ýagdaýň iş-hereketiň tamamlanmagy bilen aradan aýrylmagy we togtamagy bilen düşündirilýär.

**Ortak işligiň aýratynlygy** onda iş-hereketiň emele gelmegi gaýtalanýan häsiýetde ýüze çykmagy, hadysanyň subýekt bilen bilelikde emele gelmegi we üç sany zaman formasynyň biri bilen çäklendirilen bolmagydyr. Sözlemdäki wezipesine we eýeläp gelýän ornuna görä terjime edilýär. Işligiň düýp derejesiniň manysyny bildirip gelýän formasynda ýasalýar ýöne gaýdym derejesiniň manysyny aňlatmaýar. Ortak işligiň galypy belli bir ölçege laýyklykda ýasalýar. Bu babatda arap diliniň

morfologiýasyny öwrenýän hünärmeler umumy pikire gelip, ortak işliginiň belli bir kada we galypa laýyklykda ýasalýandygyny beýan edipdirler.

**Ortak işligi** düýp işliginiň wezipesini ýerine ýetirip gelmek bilen deň hatarda, morfologik taýdan ölçegli/kadaly işligiň wezipesini eýeläp gelýär.

**Otak işligiň manysy:**

a. Ortak işligiň özünden gelip çykan işligi täsirini geçirmeýän işlige degişli bolsa ortak işligi subýektiň ahyrky hereketiniň otur arkaly ýazylmagyna hyzmat edýär.

b. Ortak işligiň özünden gelip çykan işligi täsirini geçirýän işlige degişli bolsa ortak işligi subýektiň ahyrky hereketiniň oturly ýazylmagyna hyzmat edýär we ýöneliş düşümdäki doldurgyjyň ahyrky kereketiniň üstün arkaly ýazylmagyny üpjün edýär.

ç. Ortak işligi işligiň wezipesini ýerine ýetirip gelen wagty obýekt şatlygy hem gaýgyny hem beýan etmeýär, ol diňe subýektiň ýagdaýyny bolşy ýaly ýüze çykarýar.

d. Eger ortak işligiň özünden gelip çykan işligi birden köp doldurgyja täsir edýän bolsa ortak işligi hem şol sandaky doldurgyja täsirini ýetirýär.

**Bellik**: Ortak işligi özünden ýasalan işligiň wezipesini aşakdaky alty şert bar bolan ýagdaýynda ýerine ýetirýär. Bu şertler bolmadyk ýagdaýynda morfologik taýdan kadaly ortak işliginiň wezipesi ýerine ýetirmeýär. Indi bolsa mysallar arkaly şol şertleriň görnüşlerini beýan edeliň.

**Ortak işligi özünden ýasalan işligiň wezipesi aşakdaky alty şert bar bolan ýagdaýynda amala aşýar**.

**I şert:** Ortak işlik sözlemiň eýesiniň habary bolup gelse, morfologik taýdan kada gabat gelýän wezipesini ýerine ýetirýär. Gepleşik dilinde häzirki zaman işliginiň manysynda terjime edilýär. Edebi çeşmelerde bolsa esasy sözlem we beýleki eýerjeň sözlemler göz öňünde tutulyp at sözleminiň habary ýaly terjime edilýär. At sözleminiň habaryndaky aýdylýan pikirler buýruk häsiýetinde getirilýär. Onuň düzüminde jogapkärçiliklerimiz bildirilýär. Habar ortak işliginiň galypynda gelendigi üçin buýrukda sözleminde sypat ýa-da häsiýeti özünde jemleýän barasynda maglumat berilýär.

Mysal üçin gepleşik dilinde: **هُوَ ضَارِبٌ** “Ol urar ýa-da ol urýar” at sözleminiň eýesi ( **هُوَ** ) bolup gelýär we habary ( **ضَارِبٌ)** urar diýlip häzirki zaman işliginiň manysynda terjime edilýär. Bu ýagdaýda diňleýjä/ýüzlenilýäne (muhataba) belli bir jogapkärçilik getirmeýär.

**Bellik**: Bu mysallara we düşündirişlere degişli jikme-jik maglumatlar arap diliniň morfologiýasy boýunça ýazylan kitalarda beýän edilýär. Mysal üçin “ **وَإِنَّا لَنَحْنُ نُحْيِي وَنُمِيتُ وَنَحْنُ الْوَارِثُونَ**” (Hakykatdan-da biz direlderis we öldüreris hem-de hakyky mirasdüşer biz bolarys” sözleminde eýerjeňli goşma sözlem bolan **“وَنَحْنُ الْوَارِثُونَ”** at sözlemi, **“الْوَارِثُونَ”** kesgitli erkek jynsynyň köplügi bolan ortak işligiň oturly formasy (habar) morfologik taýdan kada laýyklykda getirilipdir. “ **وَنَحْنُ”** sözlemiň eýesi we “ **وَإِنَّا لَنَحْنُ نُحْيِي وَنُمِيتُ** ” esasy sözlemi göz öňünde tutulyp terjime edilýär. Diňleýjä

(muhataba), belli bir derejede jogapkärçilik getirýär. Mysal üçin: **الْوَارِثُونَ ...** habar sözlemindäki gizlin buýrugyň neneňsi ýerine ýetiriljekdigini salgy berýän araplaryň parastly sözleriniň birinde şeýle mysal getirilýär:

Günleriň birinde bir adam pähimli bir adama ýüzlenip: -"Eý, akyldar, kakama karz pul berdim, yzyna gaýtaryp berenok" diýip, arz edipdir. Parasatly adam oňa: -"Sen hem, maly-mülküň hem kakaňky" diýip, jogap beripdir.

**II şert. Ortak işlik** haýsydyr bir häsiýetlendirilýän zada sypat bolup gelse, morfologik kada laýyklykda sözlemde kesgitleýji wezipäni ýerine ýetirýär we sypat manysynda terjime edilýär. Ortak işliginde jemlenýän bu sypat hemişelik däl, wagtlaýyn bolýar. Sypatyň ahyrky hereketini oturly ýagdaýa öwürýän subýekt bu iş-hereket onda islendik wagt ýüze çykyp bilýär ýa-da ýüze çykmaýar diýen maglumaty düzüminde jemleýär. Mysal üçin gepleşik dilinde: **جَائَنِى رَجُلٌ ضَارِبٌ غُلاَمُهُ عَمْراً** "Meniň ýanyma bir adam geldi, onuň talabany Amry urujydyr/urýar." Bu sözlemde (**رَجُلٌ**) häsiýetlendirilýän obýekt bolup gelýär. Sypat ýaly terjime edilýän (**ضَارِبٌ** urujy ) sözlemiň işligi bolup, subýektiiň (**غُلاَمُهُ** ) oturly we doldurgyjyň (**عَمْراً**) üstünli ýagdaýa öwrülmegine hyzmat edipdir. Diňleýji/ýüzlenilýän kişi (muhatap) habardar edilýär. Mysal üçin "**لاَ تَتَّخِذُوا إِلَهَيْنِ اثْنَيْنِ إِنَّمَا هُوَ إِلَهٌ وَاحِدٌ فَإِيَّايَ فَارْهَبُونِ**" "Iki ylah edinmäň. Ol ýeke-täk ylahdyr, diňe menden gorkuň" sözünde (**وَاحِدٌ**) ortak işligi, morfologik taýdan kada laýyklykda we näbelli bolan (**إِلَهٌ**) häsiýetlendirilýän sözüň sypaty bolup gelipdir. Sypat bolup gelýän eýelik düşüm (**إِلَهٌ وَاحِدٌ**) bolsa, at sözleminiň habarydyr. Diňleýjä/ýüzlenilýän kişä (muhatap) "Näme sözleseň hakykat üçin sözle. Näme etseň hakykat ugrunda et" buýrugynyň (emriniň) netijesinde jogapkärçilikli çemeleşmelidigi duýdurylýar.

**III şert.** Ortak işligiň öňüne sypatlyk çalyşmasy bolan "elif-lam" gelen bolsa, morfologik kada laýyklykda sözlemdäki wezipesini amala aşyrýar we at manysynda terjime edilýär. **Mysal üçin** gepleşik dilinde: **جَائَنِى الضَّارِبُ أَبُوهُ عَمْراً** "Kakasy Amry uran kişi meniň ýanyma geldi." Bu ýerde sypatlyk çalyşmasy ortak işligine "elif-lam" görnüşinde eýerip gelipdir. ( **الضَّارِبُ** uran kişi) ortak işligi eýerjeňli goşma sözlem işlik sözlemi bolup, ( **أَبُوهُ** ) sözüni subýekte öwrüpdir, ( **عَمْراً**) sözüni bolsa doldurgyç hökmünde kabul edipdir. Diňleýjä (muhataba) hadysanyň birnäçe görnüşini bildirip gelipdir. Mysal üçin **جَاءَ الْحَقُّ وَزَهَقَ الْبَاطِلُ إِنَّ الْبَاطِلَ كَانَ زَهُوقًا** "Hakykat geldi, ýalan aradan aýryldy, ikuçsyz ýalan hemişe wagtlaýyndyr, synyjydyr" sözleminde ( **الْبَاطِلُ** - ýalan şeýle bir düşünje bolup) ortak işligi morfologik taýdan kada laýyklykda gelip sözlemde işligiň wezipesini ýerine ýetirip. Çünki öňünde sypatlyk çalyşmasy bolan "elif-lam" hökmünde baglaýjy işlik sözleminiň işligi wezipesiniň deregini eýeläp gelipdir. Subýekt bolsa düzüminde anyk görkezilmeýän (**أَنْتَ**) at çalyşmasy hökmünde getirilipdir.

**IV şert.** Ortak işlik näbelli atdan soň hal bolup gelen bolsa morfologik kada laýyklykda işligiň wezipesini ýerine ýetirýär we hal manysynda terjime edilýär. Mysal üçin gepleşik dilinde "**جَائَنِى زَيْدٌ رَاكِباً فَرَسَهُ**" "Zeýt meniň ýanyma atyna münüp

(müner/münüji ýagdaýda) geldi”. Bu ýerde ( رَاكِباً münüp) ortak işligi halyň eýesi bolan “Zeýt” sözüniň görnüşi bolup gelipdir hem-de işlik sözleminiň işligi hökmünde ulanylypdyr. Ortak işliginiň eýerip gelýän ýöne sözlemde doly aýan edilmeýän (هُوَ) at çalyşmasyny özüniň subýekti hökmünde kabul edipdir we (فَرَسَهُ) sözi sözlemiň doldurgyjy wezipesini ýerine ýetiripdir. Diňleýjä (muhataba) halyň eýesindäki özgermäni bildirip gelipdir. Mysal üçin: وَصَدَّهَا مَا كَانَتْ تَعْبُدُ مِنْ دُونِ اللهِّ إِنَّهَا كَانَتْ مِنْ قَوْمٍ كَافِرِينَ ) “Alladan başga çokunýan zatlary ony (Belkysyň musulman bolmagyny) päsgelläpdi. Çünki ol kapyr kowumdandy. Bu sözlemde “Kimler bilen bilelikdedigiňi bilmäge jogapkärsiň” diýlen many aýan edilýär. Çünki hakykat bilen bilen ýalan bir ýerde bolmaýar. Biriniň bar ýerinde beýlekisi bolmaýar.

**V şert.** Ortak işliginden öň soraglyk goşulmasy gelen bolsa morfologik taýdan belli bir kada laýyklykda işligiň wezipesini ýerine ýetirýär. Mysal üçin gepleşik dilinde: أَقَائِمُ الزَّيْدَانِ؟ “Iki Zeýdiň ikisem aýak üstünde durmy” diýen sözlemde (أَقَائِمُ aýak üstündemi) ortak işliginden öň sorag sözlemi gelipdir we (الزَّيْدَانِ) sözi subýek bolup gelipdir.

**VI şert.** Ortak işliginden öň ýokluk bildirýän goşulma gelen bolsa morfologik taýdan kada laýyklykda sözlemde işligiň wezipesini ýerine ýetirýär. Mysal üçin gepleşik dilinde: (مَا ضَارِبٌ زَيْدٌ) “Zeýd urmady” diýen sözlemde (مَاضَارِبٌ urmady) ortak işligi ýokluk goşulmasy bilen bile gelipdir we (زَيْدٌ) sözüni özüne subýekt hökmünde kabul edipdir.

**I kada:** Ýokluk goşulmasy bolan (مَا) atdan öň gelende (لَيْسَ) kem işligi ýaly at we habar onuň yzyna eýerip gelýär. Adyň ahyrky hereketini oturly ýagdaýa öwürýär we habaryňkyny bolsa üstünli ýagdaýda kabul edýär. Bu kada görä morfologik taýdan kada laýyklykda gelen işligiň wezipesini ýerine ýetirýän (مَاضَارِبٌ - urmady) sözi sözlemiň eýesiniň (زَيْدٌ) ahyrky hereketini oturly ýagdaýa öwüripdir we habarynyň bolsa düşüp galmagyna hyzmat edipdir. **Mysal üçin**: وَمَا مِنْ غَائِبَةٍ فِي السَّمَاءِ وَالأَرْضِ إِلاَّ فِي كِتَابٍ مُبِينٍ “Asmanlarda we ýerde näme bar bolsa anyk kitapda agzalman galan gizlin zat ýokdur.”

**II kada:** Ýokluk goşulmasy bolan (مَا) atdan öň gelip (لَيْسَ) kemlik işligi ýaly wezipäni ýerine ýetirmegi üçin, sözlemiň eýesi bilen habarynyň orny çalşylmaly däldir we ýoklugy bolsa (إِلاَّ) goşulmasy bilen bozulmaly däldir (arap dilinde ulanylýan “إِلاَّ”, “غَيْرَ” ýaly goşulmalar türkmen dilinde özge, başga, gaýry, ýaňa çykyş düşümde gelen sözler bilen ulanylýan sözsoňy kömekçilerdir. Bular köplenç çykyş düşümde gelen atlary nygtap, “**aýratynlandyryp**” görkezmäge hyzmat edýär). Bu şertlerden biri bolan ýagdaýynda at sözleminiň hereketi bilen baglanyşykda özüniň täsirini ýetirip bilmeýär. Ýöne sözlemiň ýoklugy bildirýän manysy dowam edýär. Sözlemiň manysy iki ýagdaýda-da däl/ýok diýmekligi bildirýär.

**Bellik**: Bu kadalar bilen baglanyşykda mysal bolup hyzmat edýändigi sebäpli ýokardaky maglumatlar beýan edildi. (غَائِبَةٍ) ortak işligi morfologik taýdan kada laýyklykda işligiň wezipäni ýerine ýetirmeýär. Ýöne aýatyň manysyna “sapak

edinmek aüçin tomaşa ediň, … haýran bolup kitaby okaň ýaly” manysynyň bardygy barasynda maglumatlary düzüminde jemleýändigi barasynda gürrüň edilýär.

Süläsi müjerretden beýleki işliklerden ortak işligi ýasamak üçin häzirki zaman işliginiň başyndaky häzirki zamanlyk harpy düşürilip onuň ornuna oturly “**mim**” (مُ) harpy getirilýär, soňky harpyň öňündäki harpyň ahyrky hereketi astyn edilip ýazylýar we soňky harp bolsa tenwinlenýär. Ortak işligiň başyna “**elif-lam**” gelse, soňuna tenwin gelmeýär we sözlemdäki wezipesine görä hereket (üstün, otur, astyn) kabul edýär we atlaşan sözlerdigi barasynda maglumat berýär.

**Mysal üçin:** Häzirki zaman işligi sözlemde ulanylanda hadysanyň/hereketiň emele geliş manysyny aňlatmaýar, onuň deregine menlik manysyny bildirýär. “Edeni däl, etdireni gör” diýlen atalar sözüniň manysy häzirki zaman işligi ulanylanda ýüze çykmaýar.

Sözlemde pikir ortak işlik bilen beýan edilende bolsa menlik manysy bolmaýar. Emma hadysanyň/hereketiň emele geliş manysyny welin düzüminde jemleýär. **Mysal üçin:** Dört harply “mufagala babyndaky” (قَاتَلَ ) işliginden ortak işlik ýasalanda bu işligiň häzirki zaman düýp formasy bolan (يُقَاتِلُ ) işligindäki häzirkizamanlyk (muzagarat) “ýa” harpy düşürilip onuň ornuna oturly “**mim**” getirilýär we ahyrky harpyň öňündäki harp bolsa astyna öwrülýär. Elif-lam kesgitlilik artiklini almandygy we üstesine-de ýöňkemede üýtgeýän (munsaryf) at bolup gelýändigi sebäpli ahyrky harpyň hereketinden soň tenwin ýazylýar. Şeýlelikde (مُقَاتِلٌ) şekilinde ortak işligi ýasalýar.

**Kada:** Häzirkizamanlyk (muzagarat) harpynyň ornuna getirilen “**mim**” harpy, käte kadadan daşary kabul edilýär we astyn arkaly ýazylýar. Mysal üçin: مُغِيرٌ, مُبِينٌ we مُعِينٌ ýaly. Bu galypdaky ortak işlikleriň “**mim**” harpy özünden soň gelen harpyň hereketine laýyklykda astyn edilip ýazylýar.

**Bellik:** Sözlemde eýeläp gelýän ornuna laýyklykda käbir masdarlar ortak işligiň manasyny bildirýär. **Mysal üçin**: “عَدَلَ” işliginiň masdary “عَدْلٌ” görnüşinde ýasalýar. Ýöne “ زَيْدٌ عَدْلٌ” diýlende bu söz düzümindäki “عَدْلٌ” masdaryndan “عَادِلٌ” ortak işligiň manysy göz öňünde tutulýar.

**Üç harpdan köp harply işliklerden ýasalan ortak işlige degişli mysallar**.

1. Erkek jynsy: “ مُقَاتِلِينَ” üstünli we astynly, مُقَاتِلُونَ oturly, “مُقَاتِلَيْنِ”üstünli we astynly, “مُقَاتِلاَنِ” oturly, “مُقَاتِلٍ” astynly, “ مُقَاتِلاً” üstünli, “مُقَاتِلٌ” görnüşlerinde ýazylýar.

2. Aýal jynsy: “ مُقَاتِلاَتٍ” üstünli we astynly, “ مُقَاتِلاَتٌ” oturly, “مُقَاتِلَتَيْنِ” üstünli we astynly, “ مُقَاتِلَتَانِ” oturly, “مُقَاتِلَةٍ”astynly, مُقَاتِلَةً üstünli, مُقَاتِلَةٌ oturly görnüşlerinde ýazylýar.

**Süläsi müjerret işliklerden ortak işligi ýasamak üçin öten zamanyň aýnul-fygylyna seredilip ýasalýar.**

Eger aýnul-fygyl üstün (meftuh) bolsa (süläsi müjerret işliginiň I, III, III baby bolsa) täsirini geçirýän we täsirini geçirmeýän işlikleriň ortak işligi (فَاعِلٌ ) galypynda ýasalýar. Başgaça aýdylanda faul-fygylyndan soň getirilen **elif**-lamsyz ýöňkemede

üýtgeýän at bolup gelendigi sebäpli ahyry tenwinlenýär. “Edeni däl, etdireni” diýen atalar sözi megerem şol sebäpden aýdylandyr.

**Mysal üçin:** Süläsi müjerret işlikden ýasalan (كَاتِبٌ ýazýan, ýazyjy) ortak işligine degişli mysallar:

Erkek jynsy: كَاتِبِينَ üstünli we astynly, كَاتِبُونَ oturly, كَاتِبَيْنِ üstünli we astynly, كَاتِبَانِ oturly, كَاتِبٍ astynly, كَاتِباً üstünli, كَاتِبٌ oturly görnüşlerinde ýazylýar.

Aýal jynsy: كَاتِبَاتٍ üstünli we astynly, كَاتِبَاتٌ oturly, كَاتِبَتَيْنِ üstünli we astynly, كَاتِبَتَانِ oturly, كَاتِبَةٍ astynly, كَاتِبَةً üstünli, كَاتِبَةٌ oturly görnüşlerinde ýazylýar.

**Bellik**: Ortak işligiň erkek jynsynyň nädogry/kadasyz köplük (mükesseri) sany: نَصَرَةٌ-نُصَّرٌ-نُصَّارٌ diýlip üç topara bölünýär. Oturly, üstünli we astynly görnüşleri erkek jynsynyň täklik sany ýaly ýasalýar.

**Bellik**: Ortak işligiň aýal jynsyynyň nädogry köplük (mükesser) sany: Oturly görnüşi “نَوَاصِرُ ” üstünli we astynly görnüşi “نَوَاصِرَ ” görnüşde ýasalýar. Arap diliniň morfologiýasynda “**mükesser**” (kadasyz/nädogry) adalgasy täkliginiň galypy köplük sany ýasalanda asyl şekiliniň üýtgedilip ýasalýandygyny bildirýär.

Aýnul-fygyl üstün bolsa (süläsi müjerret işliginiň V baby bolsa) ölçege we kada laýyk gelýän ortak işliginiň ýokdugyny alamatlandyrýar. Çünki V bap boýunça gelýän täsirini geçirmeýän işlikler üýtgemeýär/hemişelik öz manasyny gorap saklaýarlar. Ýöne olardan ýasalan ortak işliginiň belli bir kadasy/düzgüni bolmaýar. Arap diliniň morfologiýasynda olara “semagy”, ýagny ençeme ýyllaryň dowamnyda ulanmak arkaly ýa-da sözlügiň kömegi bilen öwrenilýän atlar toparyna degişli adalgalar diýlip kesgitlenilýär. Mysal üçin täsirini geçirmeýän işliklerden biri bolan (طَهُرَ) işliginden ýasalan (طَاهِرٌ) ortak işliginiň iş ýüzünde ulanmak arkaly anyklanýan formasyna degişli bolup, ol we beýleki görnüşleri sözlügiň kömegi bilen bilinýär.

Aýnul-fygyl üstün bolsa (süläsi müjerret işliginiň V baby bolsa) sypat görnüşinde ýasalýar we aşakdaky ölçeglerde ýasalýar. Ýöne ortak işligiň wezipesini ýerine ýetirýär.

**Kada:** Sypat hyzmatyny amala aşyrýan many hemişe subýektde dowam edýär.

**Bellik**: Arap diliniň morfologiýasyna degişli gollanmalarda bu formalar barasynda giňişleýin maglumatlar getirilýär we şol kitablaryň käbirinde “sypatyň ulaldtma derejesi” formasynda (mübalaga) beýan edilýär.

Ortak işlikleriň dürli galyplaryna degişli mysallar:

| | | | |
|---|---|---|---|
| فَعْلٌ | galypyndaka mysal | Uly, iri | ضَخْمٌ |
| فَعِلٌ | galypyndaka mysal | Gaty, berk | خَشِنٌ |
| فَعِيلٌ | galypyndaka mysal | Zehinli | ظَرِيفٌ |
| فُعْلٌ | galypyndaka mysal | Tejribesiz | غُمْرٌ |
| فُعُلٌ | galypyndaka mysal | Gusully | جُنُبٌ |
| فِعْلٌ | galypyndaka mysal | Başarjaň, batyr | عِفْرٌ |
| فَعَالٌ | galypyndaka mysal | Gorkak | جَبَانٌ |
| فُعَالٌ | galypyndaka mysal | Batyr | شُجَاعٌ |

| | | | |
|---|---|---|---|
| فَعُولٌ | galypyndaka mysal | Namysly | حَصُورٌ |
| فُعَّالٌ | galypyndaka mysal | Gözel | وُضَّاءٌ |
| فَعَلٌ | galypyndaka mysal | Gözel | حَسَنٌ |
| أَفْعَلٌ | galypyndaka mysal | Berk | أَحْرَشٌ |
| فَيْعَلٌ | galypyndaka mysal | Dirhemçi | صَيْرَفٌ |
| فُعْلاَنٌ | galypyndaka mysal | Ýalaňaç | عُرْيَانٌ |

Aýnul-fygyly astyn bolsa (süläsi müjerret işliginiň IV we VI baby bolsa):

**1.** Täsirini geçirýän işlikleriň ortak işligi ( فَاعِلٌ ) galypynda ýasalýar.

**2.** Täsirini geçirmeýän işliginiň ölçege we kada laýyk gelýän ortak işligi bolmaýar, ýöne kadasyz (semagy) ortak işligi bolýar. **Mysal üçin**: Täsirini geçirmeýän işlik bolan ( سَلِمَ ) işliginden ýasalan ( سَالِمٌ ) ortak işligi nädogry we kadasyz ulanylýan formasydyr. Süläsi müjerret işliginiň IV we VI babyndaky täsirini geçirmeýän işlikden ortak işligiň ýasalyp ýasalmaýandygy sözlükleriň kömegi arkaly ýüze çykarylýar. Aýnul-fygyly astyn bolan süläsi müjerrediň sypatyň wezipesini ýerine ýetirýän ortak işligi dört galypda ýasalýar.

Olary şu görnüşde beýan etmek bolar:

**1.** Reňk, şekil we beden kemçiliklerini beýan edýän işligiň sypat wezipesini ýerine ýetirýän ortak işligi.

**a.** Sälim görnüşli işlikden ýasalan erkek jynsy ( اَفْعَلُ ) galypynda we aýal jynsyňky ( فَعْلاَءَ ) galypynda ýasalýar. Ortak işligiň bu görnüşine degişli mysallar:

Erkek jynsyna degişli galypyň täkligi, ikiligi we köplügi (gyrmyzy): **اَحْمَرُ – حُمْرٌ – اَحْمَرَانِ;**

Aýal jynsy degişli galypyň täkligi, ikiligi we köplügi (gyrmyzy): **حَمْرَاءَ -حَمْرَاوَانِ** –**حُمْرٌ** görnüşlerde ýasamak bolýar.

**b.** Ejwefi-ýaýy işliginiň erkek jynsy (aýnul-fygyly “ýa” harpy bilen ýazylan bolsa) onuň köplügi (**فِعْلٌ**) galypynda ýasalýar. Ortak işligiň bu görnüşine degişli mysallar:

Erkek jynsyna degişi galypyň täkligi, ikiligi we köplügi: **اَبْيَضُ - اَبْيَضَانِ - بِيْضٌ** ;

Aýal jynsyna degişli galypyň täkligi, ikiligi we köplügi: **بَيْضَاءَ - بَيْضَاَانِ** – **بِيْضٌ** görnüşinde ýasalýar.

**2.** Içki duýgulary beýan edýän işliginiň sypatyň wezipesini ýerine ýetirýän ortak işliklerde:

Erkek jynsy (**فَعْلاَنُ**) galypynda;

Aýal jynsy (**فَعْلَى**) galypynda ýasalýar.

Bir zada wagtlaýyn ýöňkelip gelýän, ýagny doýmak, suwsamak ýaly içki duýgulary alamatlandyryp gelýän (**فَعِلَ**) galypyndaky (IV we VI bap) süläsi müjerret işlikleriň täsirini geçirmeýän görnüşiniň sypatyň wezipesini ýerine ýetirýän ortak işligi (**فَعْلاَنُ**) galypynda ýasalýar. Mysal üçin: “**عَطْشَانَ**” suwsuz, teşne ýaly.

Ortak işligiň bu görnüşine degişli mysallar:

Erkek jynsyna degişli galypyň täkligi, ikiligi we köplügi (gyrmyzy): عَطْشَانُ - عَطْشَانَانِ – عِطَاشٌ.

Aýal jynsyna degişli galypyň täkligi, ikiligi we köplügi (gyrmyzy): عَطْشَى - عَطْشَيَانِ – عِطَاشٌ görnüşinde ýasalýar.

Bir zada wagtlaýyn ýöňkelip gelýän duýgyny (begendi, gynandy ýaly) alamatlandyrýan (فَعِلَ) galypyndaky (IV we VI bap) täsirini geçirmeýän süläsi müjerret işliginiň sypatyň wezipesini ýerine ýetirýän ortak işligi (فَعِلٌ) galypynda ýasalýar. Mysal üçin: فَرِحٌ şatlandy ýaly.

Bir zada wagtlaýyn ýöňkelip gelýän we syrkawlygy alamatlandyrýan (مَرِضَ) işliginden (مَرِيضٌ) şekilindäki sypatyň wezipesini ýerine ýetirýän ortak işligi kadadan daşary bolup gelýär. Morfologik kada gabat gelýän we sypatyň wezipesini ýerine ýetirýän ortak işligi (مَرِضٌ) şekilinde ýasalýar.

**Ortak işligiň sypat bolup gelýän (syfaty-müşebbehe)** barasynda arap diliniň morfologiýasyna degişli ýazylan kitaplarda getirilýän maglumatlar:

1.Täsirini geçirmeýän asly üç harply işliklerden ýasalyp, subýektde dowamly/hemişelik bolan sypatlary ýa-da barlygy alamatlandyrýar we özünden ýasalan işligiň wezipesini ýerine ýetirýär.

2. Käbir duýgular, ýagny görünmeýen içki duýgular hem bu galyp boýunça ýasalýar.

3. Reňk, gözellik, bedroýlyk, kemçilik, ýetmezçilik ýaly ten/beden sypatlary bu galyp boýunça ýasalýar.

4. Ortak işliginiň wezipesini ýerine ýetirýän sypat (syfaty-müşebbehe we artykmaçlyk sypaty (ismi-tafdyl) ýöňkemede üýtgemeýan at toparyna degişlidir (ýagny olar gaýry-munsaryf kabul edilýär). Şol sebäpden wagt we ýer aňladýan doldurgyç bolup gelen halatynda-da üýtgemeýärler.

5. Käbir galyplary sypatyň ulaltma derejesi (mübalagatu ismi-fagyl) ortak işligiň käbir galyplary bilen birmeňzeş formada ulanylýar. Mysal üçin: (فَعِيلٌ) galypyndaky (syfaty-müşebbehe/ mubalagatu ismi fagyl) ortak işligi ýaly.

6. Bir manysy subýekt, beýleki bir manysy doldurgyç bolup, subýektiň ornunda gelende erkek jynsynynyň manysyny bildirýär, emma doldurgyç bolup gelende bolsa aýal jynsynyň manysyny aňladýar.

7. Asly üç harply işlikleriň daşyndaky işlikleriň sypat görnüşli ortak işligi (syfaty-müşebbeheleri) özlerine degişli işliklerden ýasalan ortak işlikleridir.

8. Sypat görnüşli ortak işligi (syfaty-müşebbehe) we ýöňkemede üýtgemeýän (gaýry-munsaryf) atlaryň manylary kä ýagdaýlarda sözlemde göçme/aýlawly tär bilen beýän edilýär. Haýsydyr bir zada eýeçilik edýän (mewsuf) kişi aradan aýrylanda onuň häsiýetli aýratynlygynyň/özboluşly manysynyň başga birine geçmegini mysal getirmek bolar.

9. Sypat görnüşli ortak işliginde (syfaty-müşebbehede) ortak işlikdäki ýaly esasy häsiýet gaýtalanýan/wagtlaýyn görnüşde bolman, ondaky häsiýet “dowamlylyk

we hemişelik” manysyny düzüminde jemleýär. Ýagny islendik häsiýet/hereket özüne ýöňkelip gelýän zatdan hiç haçan üzňe bolmaýar.

Üç harply işliklerden ýasalan ortak işlikler aşakdaky ýaly köplük sanlary ýasalýar.

**Köplük sanlary:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| كَتَبَةٌ | كُتَّبٌ | كُتَّابٌ | كَاتِبُونَ |
| Ýazýanlar (köplük) | | | |

| Täkligi | Köplügi | Ikiligi | Täkligi |
|---|---|---|---|
| كَاتِبَةٌ | كَاتِبَاتٌ/ كَوَاتِبُ | كَاتِبَانِ / كَاتِبَتَانِ | كَاتِب |
| Ýazýan, ýazyjy (aýal jynsy) | Ýazýanlar, ýazyjylar (aýal jynsy) | Ýazýanlar (ikilik) | Ýazýan, ýazyjy (erkek jynsy) |

Dört ýa-da has köp harply işliklerden ýasalan ortak işlikleriň bolsa şu görnüşde köplük sanlary ýasalýar:

| Täkligi | Täkligi | Ikiligi | Köplügi |
|---|---|---|---|
| مُعَلِّمَةٌ | مُعَلِّم | مُعَلِّمَانِ / مُعَلِّمَتَانِ | مُعَلِّمُونَ / مُعَلِّمَاتٌ |
| Öwrediji (aýal jynsy) | Öwrediji (erkek jynsy) | Iki öwrediji (aýal we erkek jynsy) | Öwredijiler (erkek jynsy) |

| Sypatyň ulaltma derejesi | فَعَّالٌ |
|---|---|
| Akylly ynsan ýaman ynsanlaryň ýygnanyşygyny juda ýygy terk edijidirler/edýärler. | العَاقِلُ تَرَّاكٌ صُحْبَةَ الأَشْرَارِ |

## Ortak işligiň gaýdym derejesi we doldurgyçlar
## (إسم المفعول و مفعول به)

Özüne haýsydyr bir iş-hereketiň täsirini ýetirmegi bilen ýüze çykandygyny, edilen iş-hereketiň gönümel gatnaşygy netijesinde bolýandygyny görkezýän at. Türkmen dilinde otak işligiň gaýdym derejesiniň wezipesini ýerine ýetirýär. Neneňsi ortak işligi häzirki zaman işligi ýaly ulanylýan bolsa ortak işliginiň gaýdymy (ismi-mefgul) öten zaman işliginiň gaýdym derejesiniň manysynda terjime edilýär.

**Ortak işligiň ýasalyşy:** Asly üç harply işligiň başyna “مَ” harpy getirilýär we üstün belgisi bilen alamatlandyrylýar. Üç harply işligiň birinji harpy säkin bilen belgilenýär. Işligiň ikinji we üçünji harplarynyň arasyna oturly (و) harpy girizilýär.

| | | | |
|---|---|---|---|
| قَتَلَ | Öldürdi → | مَقْتُولٌ | Öldürilen |
| ضَرَبَ | Urdy → | مَضْرُوبٌ | Urulan |

| | | | |
|---|---|---|---|
| شَرِبَ | Içdi → | مَشْرُوبٌ | Içilen |
| جَرَحَ | Ýaralady → | مَجْرُوحٌ | Ýaralanan, ýaraly |
| كَتَبَ | Ýazdy → | مَكْتُوبٌ | Ýazylan, ýazgy |
| فَتَحَ | Açdy → | مَفْتُوحٌ | Açylan, açyk |

**Ortak işligiň gaýdym derejesiniň (ismi-mefgulyň) köplük sanlarynyň ýasalyşy:**

| Kadasyz/nädogry köplük şekili | Köplügi | Ikiligi | Täkligi | |
|---|---|---|---|---|
| مَكَاتِبُ | مَكْتُوبُونَ | مَكْتُوبَانِ | مَكْتُوبٌ | Erkek jynsy |
| | مَكْتُوبَاتٌ | مَكْتُوبَتَانِ | مَكْتُوبَةٌ | Aýal jynsy |
| | Ýazylanlar | Iki sany ýazylan | Ýazylan | |

Ortak işligiň gaýdym derejesi (ismi-mefgul) sözlemde dürli şekillerde gelip bilýär. Bütinleý sypat ýaly ýa-da sypat manysynda ulanylmak bilen bir hatarda, habar bolup hem gelýär.

**Mysallar:**

| | | |
|---|---|---|
| | شَيْءٌ مَخْلُوقٌ | Ýaradylan zat (sypat) |
| | اَلْبَابُ الْمَفْتُوحُ | Açyk gapy (sypat). |
| | اَلْبَابُ مَفْتُوحٌ | Gapy açyk (habar). |
| (فُهِمَ الدَّرْسُ) | اَلدَّرْسُ مَفْهُومٌ | Ders düşnükli. |
| (نُصِرَ الْحَقُّ) | اَلْحَقُّ مَنْصُورٌ | Hak (dogry, hakykat) üstün çykdy. |
| (يُعْبَدُ اللهُ بِالْحَقِّ) | أللهُ مَعْبُودٌ بِالْحَقِّ | Alla hakyky ybadat edilýän barlykdyr. |
| | صُنِعَتِ السَّيارَةُ فِي الْيَابَانِ | Awtoulag Ýaponiýada öndürildi. |
| | اَلسَّيارَةُ مَصْنُوعَةٌ فِي الْيَابَانِ | Awtoulag Ýaponiýada şndürildi. |
| | التائِبُ ذُنُوبُهُ مَغْفُورَةٌ (غُفِرَتْ ذُنُوبُ التائِبِ) | Toba edeniň günäleri bagyşlandy. |
| | أَخِي مَسْؤُلٌ الآنَ عَنْ عائِلَةٍ كَبِيرَةٍ | Doganym şu wagt uly maşgala jogap berýär. |
| | أَمْرُ القَانُونِ مَفْعُولٌ | Kanunyň talaby berjaý edildi. |
| | اَلرَّجُلُ مَلْعُونٌ | Ol adam näletkerdedir. |

Ortak işligiň gaýdym derejesiniň galyplaşan at hökmünde ulanylýan görnüşleri:

| | | | |
|---|---|---|---|
| اَلْمَلْعُونَ | Näletkerdeler, nälet | اَلْمَذْكُورُ | Ýatlananlar, |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | siňenler | | agzalanlar |
| اَلْمَطْلُوبُ | gözlenilýän talap edilýän | اَلْمَعْرُوفُ | Bilinýän, ýagşylyk |

**Doldurgyjyň ýasalyşy we onuň görnüşleri**

Türkmen dilinde sözlemiň işlikden bolan agzalaryna baglanyp, iş-hereketiň obýektini, wagtyny, ornuny, sebäbini, maksadyny, mukdardyr möçberini, hal-ýagdaýyny anyklaşdyrmaga hyzmat edýän aýyklaýjy agzalaryna doldurgyç diýilýär. Ýöneliş, ýeňiş, wagt-orun, çykyş düşüm goşulmalary ýa-da sözsoňy kömekçiler arkaly sözlemiň habaryna, işlikden bolan başga bir agzasyna baglanyp, olary aýyklap gelen atlar, atlaşyp gelen sözler, hallar, hal işlikler sözlemde doldurgyç bolýarlar.

Arap dilinde doldurgyç sözlemiň eýesiniň eden işinden täsirlenen söz ýa-da sözlere diýilýär. Doldurgyç kä halatlarda diňe ýeke-täk söz bolup gelýän bolsa ol käte birden köp söz bolup hem, sözlem bolup hem gelip bilýär.

**Doldurgyjyň görnüşleri bäş topara bölünýär:**

**1.** Mefgulun-bih (مَفْعُولٌ بِهِ).

**2.** Mefgulun-mutlak (مَفْعُولٌ مُطْلَقٌ).

**3.** Mefgulun-liejlih (مَفْعُولٌ لِأَجْلِهِ).

**4.** Mefgulun-fih (مَفْعُولٌ فِيهِ).

**5.**Mefgulun meah (مَفْعُولٌ مَعَهُ).

Indi bolsa doldurgyçlaryň görnüşlerini seljereliň.

**1. Mefulun-bih.** Fagylyň eden işinden gönümel täsirlenen, hadysanyň gatnşygynda emele gelen element. Eger predlogsyz (harfy-jersiz) gelse açyk ýöneliş düşüm doldurgyjy (mefulun-bih saryh) diýlip atlandyrylýar. Eger predlog bilen bile ulanylsa açyk bolmaýan ýöneliş düşüm doldurgyjy (mefulun-bih gaýry-saryh) bolýar. Mefulun-bih saryh “açyk doldurgyç” diýmekligi bildirýär. Çünki üstünli alamaty açyk getirilýär.

Türkmen dilinde bu grammtik kada “sözlemiň işlikden bolan agzalaryna baglanyp, iş-hereketiň obýektini, wagtyny, ornuny, sebäbini, maksadyny, mukdardyr möçberini, hal-ýagdaýyny anyklaşdyrmaga hyzmat edýän aýyklaýjy agzalaryna doldurgyç” diýilýär diýlip kesgitlenýär. Ýöneliş, ýeňiş, wagt-orun, çykyş düşüm goşulmalary ýa-da sözsoňy kömekçiler arkaly sözlemiň habaryna, işlikden bolan başga bir agzasyna baglanyp, olary aýyklap gelen atlar, atlaşyp gelen sözler, hallar, hal işlikler sözlemde doldurgyç bolýarlar.

Mefulun-bih gaýry-saryh bolsa “açyk bolmaýan mefulun-bih” manysyny bildirýär. Çünki predlog sebäpli açyk ýagdaýda üstün alamatyny kabul etmeýär. Mefulun-bih alan işlik täsirini geçirýän işliklerden bolýar. Mefulun-bih almaýan işlik bolsa täsirini geçirmeýän kabul edilýär.

**2. Mefulun-mutlak.** Işlik sözleminiň işligiň masdary bolup gelen doldurgyç görnüşinde mefgulun-mutlak diýilýär. Mefulun-mutlak bir tarapdan sözlemiň manysyny güýçlendirmek (tekit), aýdylmak islenýän zada ünsi çekmek maksady bilen ulanylýar. Ikinji tarapdan görnüş bildirmek häsiýetine eýe bolýar. Üçünjiden

san-mukdar bildirmek üçin ulanylýar. Güýçlendirme ýagdaýyny beýan edýän mefulun-mutlak işlik sözleminde işligiň masdary bolup gelýär we täklik-näbelli görnüşde ýasalýar. Türkmen dilinde “elbetde, ikuçysz, hakykatdan-da, juda, mazaly, şeýle bir… ýaly manylary aňladýar. Görnüş üçin ulanylýan mefulun-mutlakda işliginiň masdary eýelik düşüm doldurgyjy görnüşinde-de sypat görnüşli eýelik düşüm görnüşinde-de gabat gelýär. Türkmen diline “… ýaly, görnüşinde, edil... diýlip terjime edilýär. San-mukdar bildirmek üçin ulanylýan mefulun-mutlakda işligiň masdary “فَعْلَةٌ” galypynda ýasalýar. San-mukdar bildirýändigi sebäpli ol ikilik ýa-da köplük sanda ulanylyp bilinýär. Kä halatlarda san bilen bilelikde ulanylýandygyna gabat gelmek bolýar.

**3. Mefulun-liejlih.** Işlik sözleminde işliginiň emele geliş/ýüze çykyş sebäbini bildirmek maksady bilen ulanylýan doldurgyjyň görnüşlerinden biri. Başgaça aýdylanda mefulun-liejlih “Näme üçin, neneňsi” ýaly sowallara jogap bolup gelýän doldurgyjy beýan edýär. Onuň umumy häsiýeti sözlemde açyk masdar hökmünde ulanylmagydyr.

**4. Mefulun-fih**: Ýer we wagt bildirýän doldurgyç diýlip kesgitlenýär. “Nirede, nä wagt, haçan” sowallaryna jogap berýär. Wagt doldurgyjy at jümlesinde habar işlik sözleminde bolsa mefulun-fih hyzmatyny ýerine ýetirýär.

**5. Mefulun-meah.** Bilelikde bolmagy bildirýän doldurgyç diýlip kesgitlenýär. Fagylyň meful bilen birlikde hereket edýändigini, şol bir zady edýändigini görkezýär. Mefulun-meahyň başynda waw (وَ) getirilýär. Bu waw (وَ) baglaýjy goşulmasy (atyf harpy) bolan “waw” göz öňünde tutulmaýar. Bu “waw” harpy (وَ), “bilelikde”, “bilen” diýen manysyny bildirýän “مَعَ” “waw” (وَ) harpydyr. Muňa “wawul-magyýýa” diýilýär. Aýratynam mefulun-meah bilen subýekt birmeňzeş jynsdan bolan söz hökmünde ulanylmaýar.

## Ortak işligiň gaýdym derejesiniň aýratynlyklary
## (إسم المفعول)

Ortak işlik işlikden ýasalan we iş-hereketi görkezýän at häsiýetli sözlere diýilýär. Ortak işligiň gaýdym derejesi täsirini geçirýän işliklerden ýasalýar. Ýasalyşy boýunça iki topara bölünýär.

**1.** Asly üç harply işliklerden ýasalan ortak işligiň gaýdymy.

**2.** Asly dört harply we ýasama işliklerden ýasalan ortak işligiň gaýdymy.

Asly üç harply iişliklerden ortak işligiň gaýdymyny (ismi-mefgul) ýasamak üçin (مَفْعُولٌ) galypy ulanylýar.

**Mysallar**:

| | |
|---|---|
| مَكْتُوبٌ | كَتَبَ |
| Ýazylan, ýazgy | Ýazdy |
| مَكْسُورٌ | كَسَرَ |
| Döwülen, döwük | Döwdi |

| | |
|---|---|
| مَنْصُورٌ | نَصَرَ |
| Ýardam edilen, gollanan | Ýardam etdi |
| مَقْتُولٌ | قَتَلَ |
| Öldürilen | Öldürdi |

Asly dört harply we ýasama/goşma işliklerden ortak işligiň gaýdymy derejesini ýasamak üçin şu kadadan peýdalanmaly. Öňi bilen öten zaman işligini häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesine öwürmeli. Yzyndan häzirki zaman işliginiň başyndaky häzirki zamanlyk harpy bolan “**ýa**” düşünrilip, onuň ornuna oturly “**mim**” (مُ) harpy girizilmeli. Bu görnüşde ýasalanda şol işligiň ortak işliginiň gaýdymy (ismi-mefguly) emele gelýär. Bu ýasalan täze manyly söz, sözlemde işlik wezipesinde däl at hökmünde hyzmat etmegi üçin bolsa sözüň ahyryndaky harp tenwinlenmeli.

**Mysallar**:

| Ortak işligiň gaýdymy derejesi | Häzirki zaman işligi | Öten zaman | Baby |
|---|---|---|---|
| مُرْسَلٌ | يُرْسَلُ | اَرْسَلَ | اِفْعَالٌ |
| Ugradylan | | | |
| مُقَدَّمٌ | يُقَدَّمُ | قَدَّمَ | تَفْعِيلٌ |
| Teklip edilen, öňe geçirilen | | | |
| مُشَاهَدٌ | يُشَاهَدُ | شَاهَدَ | مُفَاعَلَةٌ |
| Tomaşa aedilen | | | |
| مُتَخَرَّجٌ | يُتَخَرَّجُ | تَخَرَّجَ | تَفَعُّلٌ |
| Çykylan | | | |
| مُسْتَعْمَلٌ | يُسْتَعْمَلُ | اِسْتَعْمَلَ | اِسْتِفْعَالٌ |
| Ulanylan | | | |
| مُدَحْرَجٌ | يُدَحْرَجُ | دَحْرَجَ | فَعْلَلَةٌ |
| Togarlanan | | | |
| مُرْسَلٌ | يُرْسَلُ | اَرْسَلَ | اِفْعَالٌ |

**Ortak işligiň gaýdym derejesiniň ýasalyşy**: Arap dilinde ortak işligiň gaýdym derejesesine “ismi-mefgul diýilýär. **Mysal üçin** “ýazdy, barlady, örtündi” manylaryny bildirýän “كَتَبَ”, “تَسَتَّرَ”, “فَتَّشَ” işlikleriniň ismi-mefgullary “ýazylan”, “barlanan”, örtülen” manylaryndaky “مَكْتُوب”, “مُفَتَّش”, “مُتَسَتَّر” sözleri bilen görkezilýär.

**Ýasalyşy**

1. Asly üç harply işliklerden: “مَكْتُوب” ← “كَتَبَ”, “مَجْذُوب” ← “جَذَبَ ”, “مَنْصُور” ← “نَصَرَ ” mysallarynda bolşy ýaly “**مَفْعُول**” galypynda ýasalýar.

2. Dört ýa-da has köp harpdan emele gelen işliklerde (rubagy müjerret we mezit işliklerde) häzirki zaman işliginiň düýp derejesindäki häzirki zamanlyk harpy

düşürilýär, onuň ornuna oturly “**mim**” (مُ) getirilýär. Ahyrky harpyň öňündäki harpyň hereketi üstün däl bolsa üstüne öwrülýär.

**Mysal**: “مُحَدَّث” ← “يُحَدِّثُ” ← “حَدَّثَ”, “مُتَفَكَّر” ← “يَتَفَكَّرُ” ← “تَفَكَّرَ”, “مُجَاهَد” ← “يُجاهِدُ” ← “جَاهَدَ”.

Aşakdaky işlikleriň ismi-mefgullary şu görnüşde ýasalýar: “مُتَشَابَهٌ” “يَتَشابَهُ” ← “تَشَابَهَ” “مُتَكَلَّمٌ”, “يَتَكَلَّمُ” ← “تَكَلَّمَ” “مُشَاهَدٌ”, “يُشاهِدُ” ← “شَاهَدَ”, “مُكْرَمٌ” ← “يُكْرِمُ” ← “أَكْرَمَ” “مُعَلَّمٌ” ← “يُعَلِّمُ” ← “عَلَّمَ”, “مَجْمُوعٌ” ← “يَجْمَعُ” ← “جمَعَ” , “مَثْقُوبٌ” ← “يَثْقَبُ” ← “ثَقَبَ”, “مَبْلُوغٌ” ← “يَبْلُغُ” ← “بَلَغَ” , “مُتَرْجُمٌ” ← “يُتَرْجِمُ” “تَرْجَمَ”, “مُسْتَهْلَكٌ” ← “يَسْتَهْلِكُ”, “اِسْتَهْلَكَ”, “مُحْتَرِصٌ” ← “يَحْتَرِصُ” ← “اِحْتَرَصَ”

**Köplük sanlarynyň ýasalyşy**

Asly üç harply işliklerden ýasalan ismi-mefgul aşakdaky ýaly köplük sanlary ýasalýar.

| Köplügi | Ikiligi | Täkligi |
|---|---|---|
| مَكْتُوبُونَ / مَكَاتِبُ | مَكْتُوبَانِ | مَكْتُوبٌ |
| Ýazylanlar (erkek jynsy) | Iki sany ýazylan (erkek jynsy) | Ýazylan (erkek jynsy) |
| مَكْتُوبَاتٌ | مَكْتُوبَتَانِ | مَكْتُوبَةٌ |
| Ýazylanlar (aýal jynsy) | Iki sany ýazylan (aýal jynsy) | Ýazylan (aýal jynsy) |

Dört ýa-da has köp harply işliklerden ýasalan ortak işligiň gaýdymy bolsa şu görnüşde ýasalýar:

| Köplügi | Ikiligi | Täkligi |
|---|---|---|
| مُعَلَّمُونَ | مُعَلَّمَانِ | مُعَلَّمٌ |
| Öwredilenler (erkek jynsy) | Iki sany öwredilen (erkek jynsy) | Öwredilen (erkek jynsy) |
| مُعَلَّمَاتٌ | مُعَلَّمَتَانِ | مُعَلَّمَةٌ |
| Öwredilenler (aýal jynsy) | Iki sany öwredilen (aýal jynsy) | Öwredilen (aýal jynsy) |

**Ortak işligiň gaýdym derejesiniň aýratynlyklary**

**وَذَاكَ مَنْصُورٌ ýardam edilen** (daşky manysy taýdan gaýdym derejesinde we içki manysy taýdan bolsa synlaýjy ýaly bolmaklygy bildirýär). Ortak işligiň gaýdym derejesiniň galypy sözlemde haýsydyr bir sözüň ähyrky harpyny üstüne öwürmekde ortak işligiň wezipesini ýerine ýetirýär.

Hadysanyň, iş hereketiň ýüze çykan subýektini görkezmek üçin işligiň häzirki zaman formasnyň gaýdym derejesinden ýasalan ada arap diliniň morfologiýasynda “**ismi-mefgul**” diýilýär. Başgaça aýdylanda ony şu görnüşde-de kesgitlemek mümkin:

1. Asly üç harply işlikden ýasalyp, iş-hereketden täsirlenen kişi ýa-da obýekti görkezýän söze “ismi-mefgul” diýilýär. Täsirini geçirmeýän işlikleriň ortak işliginiň gaýdym derejeleri bolmaýar.

2. Ortak işligiň gaýdym derejesi haýsydyr bir subýektiň özüne täsirini ýetiren iş-hereketiň netijesinde ýasalan at diýlip düşündirilýär.

**Meselem**: ( إِنَّ الَّذِينَ اتَّقَوْا إِذَا مَسَّهُمْ طَائِفٌ مِنَ الشَّيْطَانِ تَذَكَّرُوا فَإِذَا هُمْ مُبْصِرُونَ ) “Ikuçsyz heder eden kişilere bozgaklardan düzülen topar sürünen wagty özlerine gelerler we dessine şol pursatda olar hüşgärlik bilen çemeleşerler.

Dil filosofiýasy nukdaýnazaryndan derňelende bu sözlemde ( مُبْصِرُونَ ) “mubsyrun” sözi haçan-da olaryň özleri seredenlerinde bu söz ortak işliginiň gaýdym derejesini görkezýär, şoňa görä-de ortak işligiň wezipesini ýerine ýetirmeýär. Çünki olara görkezilen halatynda görmäge mümkinçilik tapýarlar, görkezilmedik ýagdaýynda bolsa görmeýärler we görmeýän zatlaryny bolsa anyk bilmeýärler. Özlerine gelip ýetişmedik hüşgär adamlara bolsa görkezilmeýär diýen manyny düzüminde jemleýär. Bu sözlemi başgaça şu görnüşde-de düşündirmek bolar. Hüşgär adam paýhas bilen çemeleşýär we töwerekleýin oýlanyşmaýan ynsanlaryň görmeýän zatlaryny görýärler, bilýärler we aňýarlar. Çünki şol pursatda hüşgär we paýhas bilen garaýan kişi “mubsyrun” kategoriýasynyň düzümine girýär.

**“Ismi-mefgul”** gaýdym derejesiniň manysynda ulanylýar we özünden ýasalan gaýdym derejesini bildirýän işligiň wezipesini ýerine ýetirip, morfologik taýdan kadaly işligiň manysyny bildirýär diýip kesgitlenýär. Bu kadany başgaça şu görnüşde beýan etmek hem bolar. Ortak işligiň gaýdym derejesi (ismi-mefgul) subýektiň ornuna gelen obýektiň (naýyby-fagyl) ahyrky hereketini “otura” öwürýär ýöne onuň ýöneliş düşümdäki doldurgyjyň (mefgulun-bih) ahyrky hereketini üstüne öwürmeýändigini görkezýär. Çünki ortak işligiň gaýdym derejesi bilen subýektiň ornuna gelen obýektden düzülen sözlem doly we gutarnykly manyny aňlatmaýar, olar şekil taýdan otur arkaly ýazylýar (baş düşümde bolýar) we sözlemiň eýesiniň habary bolup gelýär. Bu ýagdaýy şu görnüşde-de düşündirmek bolar. Sözlemde subýektiň onuna gelen obýekti (naýyby-fagyly) bolmaýan doldurgyç morfologik taýdan kadaly işligiň (lafzy kyýasy-amil) wezipesini ýerine ýetirmeýär.

Asly üç harply (süläsi müjerret) işliklerde kadaly/dogry ortak işligiň gaýdymy (ismi-mefguly) şu ölçeglerde ýasalýar:

1. Asly üç harply işlikden gelip çykan bolsa ( مَفْعُولٌ ) ölçeginde ýasalýar.

Hususan-da öten zaman işliginiň düýp derejesine şu üýtgeşmeler girizilýär:

a. Ilk bilen işligiň başyna üstünli “**mim**” (مُ) harpy getirilýär.

b. “Faul-fygylyň” ornundaky harp säkin bilen alamatlandyrylýar.

ç. “Aýnul-fygylyň” uzadylyp okalmagyna hyzmat edýän ortak işligiň gaýdymyny alamatlandyrýan (ismi-mefgul) “**waw**” (و) getirilýär.

d. Adyň tapawutlandyryjy alamaty hökmünde “lamul-fygylyň” ornuny eýeleýän harpa “**tenwin**” (ـٌ) alamaty ýerleşdirilýär. Eger adyň başynda “lamy-tagryf” (ال) ýazylan bolsa tenwiniň deregine “**otur**” (ـُ) ýazylýar.

2. Asly üç harply işlikden beýleki baplardan gelip çykan ortak işligiň gaýdymy (ismi-mefgul) ahyrky harpyň öňündäki harp üstünli bolup gelýändigine garamazdan ortak işligiň galypynda ulanylýar.

Üç harply (süläsi müjerret) işlikleriň iş ýüzünde ulanmak arkaly ornaşan **(**semagy) ortak işligiň gaýdym derejesi (ismi-mefguly - كَثِيرٌ ) galypynda ýasalýar. Mysal üçin **“خَبِيثٌ”, “خَبِيثَةٌ”, “طَيِّبٌ”, “طَيِّبَةٌ”** . Bu ölçeg iş ýüzünde ulanmak arkaly ornaşan (semagy) ortak işligiň gaýdym derejesi (ismi-mefgul) görnüşinde-de, ulaltma derejeli sypatyň (mubalagatu ismi-fagyl) ýa-da ortak işligiň sypaty (syfaty-müşebbehäniň) galypynda-da ulanylýandygyny görmek bolýar. Ýokardaky sözleriň manysy babatynda pikir ýöredilende aýdylanlar hökmany suratda göz öňünde tutulyp seljerilmelidir. Ýagny bu ölçegde gelýän sözüň, sözlemde haýsy wezipäni ýerine ýetirýändigi seljerilmeli we şol galypyň aýratynlyklary göz öňünde tutulyp manysy beýan edilmeli. Çünki sözlemiň eýesi daşky alamatlary boýunça (bäş sany ten duýgusy bilen göz ýetirilýän) ortak işliginiň wezipesini ýerine ýetirýändigi hem, içki alamatlary boýunça (içki bäş sany duýgy bilen mälim edilýän) ortak işligiň gaýdym derejesininiň wezipesini ýerine ýetirýändigi hem bilinmelidir.

**Beýleki işlikleriň ortak işligiň gadýdym derejesi (** مُسْتَخْرَجٍ ) sözünden görnüşi ýaly:

a. Işligiň başyna oturly “**mim**” getirilýär.

b. Soňky harpyň öňündäki harp “**üstüne**” öwrülýär.

(مُ +سْ+تَ+خْ+رَ+جٌ)

**Üç harpy (süläsi müjerret) işliklerden ýasalan kadaly/dogry ortak işligiň gaýdym derejesiniň (ismi-mefgulyň) şekilleri.**

Erkek jynsynyň tälkligi we oturly görnüşi: ( مَخْلُوقٌ ) galypynda.

Erkek jynsynyň ikiligi we oturly görnüşi: ( مَخْلُوقَانِ ) galypynda.

Erkek jynsynyň köplügi we oturly görnüşi: ( مَخْلُوقُونَ ) galypynda.

Aýal jynsynyň täkligi we oturly görnüşi: (مَخْلُوقَةٌ) galypynda.

Aýal jynsynyň ikiligi we oturly görnüşi: (مَخْلُوقَتَانِ) galypynda.

Aýal jynsynyň köplügi we oturly görnüşi: (مَخْلُوقَاتٌ) galypynda.

Erkek jynsynyň täkliginiň üstünli we astynly görnüşi: ( مَخْلُوقًا ) galypynda.

Erkek jynsynyň ikiliginiň üstünli we astynly görnüşi: ( مَخْلُوقَيْنِ ) galypynda.

Erkek jynsynyň köplüginiň üstünli we astynly görnüşi: ( مَخْلُوقِينَ ) galypynda.

Aýal jynsynyň täkliginiň üstünli we astynly görnüşi: (مَخْلُوقَةَ) galypynda.

Aýal jynsynyň ikiliginiň üstünli we astynly görnüşi: (مَخْلُوقَتَيْنِ) galypynda.

Aýal jynsynyň köplüginiň üstünli we astynly görnüşi: (مَخْلُوقَاتٍ) galypynda.

Erkek jynsynyň kadasyz/nädogry köplügi: (مَكَاتِيبُ - مَكَاتِبُ) galypynda ýasalýarlar.

**Üç harpdan köp harply işliklerden ýasalan kadaly/dogry ortak işligiň daýdym derejesi (ismi-mefgulyň) galypy:** Üç harpdan köp harply işliklerden ýasalan ismi-mefgul şol işligiň häzirki zaman işliginiň gaýdym derejesinden gelip çykýar. Mysal üçin: (يُقَاتَلُ ) işliginiň häzirki zamanlyk harpy düşürilýär we onuň ornuna oturly "mim" getirilýär. Elif-lamsyz ýöňkemde üýtgeýän at bolup durýndygy üçin bolsa ahyrky harpyň hereketinden soň tenwin getirilýär. Bu üýtgeşmelerden soň ismi-mefgul galypy (مُقَاتَلٌ ) hasyl bolýar.

Erkek jynsynyň täkligi: ( مُقَاتَلٌ ) görnüşde.

Erkek jynsynyň ikiligi: ( مُقَاتَلاَنِ ) görnüşde.

Erkek jynsynyň köplügi dogry işliklerde: ( مُقَاتَلوُنِ ) görnüşde.

Aýal jynsynyň täkligi: ( مُقَاتَلَةٌ ) görnüşde.

Aýal jynsynyň ikiligi: ( مُقَاتَلَتَانِ ) görnüşde.

Aýal jynsynyň köplügi dogry işliklerde: ( مُقَاتَلاَتٌ ) görnüşde ýasalýarlar.

**Üç harply işliklerden (sülási müjerretden) ýasalan ortak işligiň gaýdym derejesi (ismi-mefgul) iş ýüzünde ulanmak arkaly ýerleşen (semagy) galyplar.** Bu ölçegdäki ortak işligiň gaýdym derejesi (ismi-mefgullar) bäş topara bölünýär.

Masdarlar göçme manyda gelip, ortak işligiň gaýdym derejesiniň (ismi-mefgul) galypynda ulanylýar. Bu ýagdaýda bu galypdaky masdardan ortak işligiň gaýdym derejesiniň (ismi-mefgulyň) ikiligi, köplügi we aýal jynsy manysy göz öňünde tutulýandygyna garamazdan bu masdar diňe täklik manyny bildirýän görnüşinde ulanylýar.

**Mysal üçin:**

I (فَعِيلٌ) galypy (قَتِيلٌ) "öldürilen" ýaly.

II (فَعُولٌ) galypy (حَلُوبٌ) "sagylan" ýaly.

III (فِعْلٌ) galypy (ذِبْحٌ) "soýulan" ýaly.

IV (فَعَلٌ) galypy (قَنَصٌ) "awlanan aw" ýaly.

V (فُعْلَةٌ) galypy (غُرْفَةٌ) "owuç bilen alynan suw" ýaly.

## Ortak işligiň sypat bildirýän galypy
## (صفة المشبهة)

Reňk, gözellik, bedroýlyk, kemçilik, ýetmezçilik ýaly beden sypatlary bilen bir hatarda käbir içki duýgulary beýan edýän sypatlara "syfaty-müşebbehe" diýilýär. Täsirini geçirmeýän üç harply (sülási müjerret) işlikden ýasalan we iş-hereketi edýän subýektde dowamly we hemişelik ýüze çykýan sypatlary ýa-da häsiýeti görkezýär. Käbir aýratynlyklary taýdan ortak işligine meňzeýär. Ýöne ortak işligiň bildirýän sypaty hemişelik däl wagtlaýyn bolýar. (جاَلِسٌ) oturan, (نَائِمٌ) uklaýan sözlerinde

nygtalýan häsiýetler dowamlylygy görkezmeýär. Emma (**خَالِدٌ كَرِيمٌ**) diýlende Halytdaky jomartlyk häsiýetiniň dowamly bolup durýndygy gelip çykýar.

Ortak işligiň sypatynyň (syfaty-müşebbehäniň) ençeme galypy bolýar. Olaryň gündelik gepleşiklerde we edebi dilde iň ýygy ulanylýanlaryny şu görnüşde sanamak bolar:

1. Ýetmezçilik, reňk we kemçilik ýaly sypatlary aňladýan ortak işligiň sypaty (syfaty-müşebbehe) erkek jynsyny görkezmek üçin “**أَفْعَلُ** ”, aýal jynsyny alamatlandyrmak üçin bolsa “**فَعْلاَءُ**” galypy ulanylýar.

**Mysallar**:

| Aýal jynsy | Erkek jynsy | Manysy |
|---|---|---|
| بَيْضاَءُ | أَبْيَضُ | Ak |
| زَرْقاَءُ | أَزْرَقُ | Mawy |
| حَمْراَءُ | أَحْمَرُ | Gyrmyzy |
| سَوْدَاءُ | اَسْوَدُ | Gara |
| خَضْراَءُ | أَخْضَرُ | Ýaşyl |
| صَفْراَءُ | أَصْفَرُ | Sary |
| سَمْراَءُ | أَسْمَرُ | Garaýagyz |
| عَرْجاَءُ | أَعْرَجُ | Agsak |
| عَوْرَاءُ | اَعْوَرُ | Çaşy |
| بَكْماَءُ | أَبْكَمُ | Dilsiz/lal |
| صَماَّءُ | أَصَمُّ | Ker |
| عَمْيَاءُ | أَعْمَى | Kör |
| بَلْهاَءُ | أَبْلَهُ | Akmak/samsyk |
| حَدْباَءُ | أَحْدَبُ | Bükür |

**Bellik:** ( **أَفْعَلُ-فَعْلاَءُ** ) galypynda gelen ortak işligiň sypaty (syfaty-müşebbeheler) ýöňkemede üýtgemeýärler. Olar kesgitleýji harp (elif-lam) kabul etmeýändikleri sebäpli näbelli at (nekre) kabul edilýärler.

Sözlemler arkaly ortak işligiň sypaty:

| | |
|---|---|
| وَرَقُ الشَّجَرَةِ أَخْضَرُ. | Agajyň töweregi ýaşyl. |
| هَذاَ صُنْدُوُقٌ أَبْيَضُ. | Bu sandyk (guty) ak. |
| هَذِهِ وَرَقَةٌ بَيْضاَءُ. | Bu sahypa ak. |
| هَلْ حَقيِبَتُكَ سَوْداَءُ. | El goşuň garamy? |
| نَعَمْ ، حَقِيبَتي سَوْداَءُ. | Hawa, el goşum gara. |
| قَلَمُ التِّلْميِذِ أَحْمَرُ. | Okuwçynyň galamy gyrmyzy. |
| صَبَغَ الرَّجُلُ الثَّوْبَ بِاللَّوْنِ الأَحْمَرِ. | Ol adam eşigini gyrmyza reňkledi. |
| لِمَنْ هَذِهِ السَّياَّرَةُ الْحَمْراَءُ ؟ | Bu gyrmyzy awtoulag kimiňki? |

| | |
|---|---|
| أَنْتَ تَحْمِلُ دَفْتَراً أَبْيَضَ. | Sen ak depder göterýärsiň. |
| يَحْمِلُ مُحَمَّدٌ حَقِيبَةً خَضْراءَ | Muhammet ýaşyl el goşy göterýär. |
| ..إِنَّهُ يَقُولُ إِنّهَا بَقَرَةٌ صَفْرَاءُ.. | Ol, onuň sary reňkli sygyrdygyny aýdýar. |
| وَمَن كَانَ فِي هَذِهِ أَعْمَى فَهُوَ فِي النَّتِيجَةِ أَعْمَى وَأَضَلُّ سَبِيلاً. | Kim bu babatda nadan (kör) bolan bolsa, onda ol netijede umuman nadan we ýalňyş ýolda bolupdyr. |

Ýokardaky ortak işligiň sypatlarynyň (syfaty-müşebbeheleriň) manysyny beýan etmek üçin erkek jynsy bilen aýal jynsy umumylykda üstünli (mansup) adyň öňüne أَشَدُّ (has gazaply, has köp) we اَقَلُّ (has az) ýaly deňeşdirme derejesiniň sypaty getirilýär.

**Mysal üçin:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| أَشَدُّ بَيَاضاً | Has ak | اَقَلُّ بَيَاضاً | Has az ak |
| شَعْرُ أُمِّي أَشدُّ بَيَاضاً مِنْ شَعْرِ خَالَتِكَ. | | Ejemiň saçy daýzamyň saçyndan has ak/çal. | |

(**أَفْعَلُ**) galypynyň köplügi bolan “**فُعْلٌ** ” galypy bolsa ýöňkeme boýunça üýtgemek bilen köplük sanlaryň ähli görnüşleri (ynsanlar we beýleki obýektler) üçin umumylykda ulanylýar.

**Mysal üçin:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| خُضْرٌ | ýaşyl ösümlikler | بُكْمٌ | lallar |
| صُفْرٌ | sary reňkler | صُمٌّ | sagyrlar |

2. Içki duýgulary beýan edýän ortak işligiň sypaty (syfaty-müşebbeheler) erkek jynsyna degişli atlarda “**فَعْلاَنُ** ”, aýal jynsyna degişli atlarda bolsa “**فَعْلَى** ” galypynda ýasalýar.

**Mysal üçin:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| كَسْلاَنُ | Ýalta | شَبْعاَنُ | Dok |
| مَلأْنُ | Doly | عَطْشَانُ | Suwsuz, teşne |
| هَذاَ الطِّفْلُ جَوْعاَنُ. | Bu çaga aç. | هَذِهِ الطِّفْلَةُ شَبْعَى. | Bu gyz çagasy dok. |
| | | | |

3. Beýleki häsiýetleri beýan edýän we ýöňkeme boýunça üýtgeýän iş üstünde ulanmak arkaly ornaşan (semagy) ortak işligiň sypatlarynyň (syfaty-müşebbeheleriň) iň ýygy ulanylýan galyplardan käbirlerine degişli maysallara garalyň.

**Mysal üçin:**

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| فَعِلٌ → | فَرِحٌ | Şadyýan | فَعِلَةٌ → | فَرِحَةٌ | Şadyýan |
| فُعْلٌ → | حُرٌّ | Erkin | فَعْلٌ → | صَعْبٌ | Kyn |

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| فَعَلٌ → | حَسَنٌ | Owadan, ýagşy | فَعاَلٌ → | جَبَانٌ | Gorkak |
| فُعاَلٌ → | شُجاَعٌ | Batyr | فِعْلٌ → | مِلْحٌ | Duzly |
| فاَعِلٌ → | طاَهِرٌ | Tämiz | فَيْعِلٌ → | مَيِّتٌ | Öli |
| فَعِيلٌ → | رَحِيمٌ | Merhemetli | فَعُولٌ → | صَبُورٌ | Sabyrly |

Bu galypa degişli sözlemler:

| | |
|---|---|
| هَذاَ الْجُنْدِيُّ شُجاَعٌ. | Bu esger batyrgaý. |
| هَذاَ الْفَتَى كَرِيمٌ. | Bu jahyl oglan jomart. |

Üç harply işlikleriň daşyndaky işliklerde ortak işligiň sypaty (syfaty-müşebbeheleri) degişli işliklerden ýasalan ortak işliklerdir.

**Mysal üçin:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| مُعْتَدِلٌ | اِعْتَدَلَ ← | مُظْلِمٌ | أَظْلَمَ ← |
| Aram, orta tap | Aram boldy | Garaňkylyk | Garaňky boldy |

**Mysallar:**

1. شاَهَدَ يُوسُفُ فِي الطَّرِيقِ الأَشْجارَ الْخَضْراَءَ
2. هَلْ يُوجَدُ الفَرْقَ بَيْنَ أَبْيَضَ وَ أَسْوَدَ.
3. دَخَلْتُ الْبُسْتاَنَ الْجَمِيلَ مَنْظَراً .
4. دَخَلْتُ بُسْتاَناً جَمِيلاً مَنْظَرُهُ .
5. دَخَلْتُ الْبُسْتاَنَ جَمِيلَ الْمَنْظَرِ.
6. اَلْكاَفِرُ كَثِيرٌ غَدْرُهُ وَ ظُلْمُهُ .
7. اَلْبَحْرُ طَهُورٌ ماَؤُهُ وَ زَكِيَّةٌ مَيْتَتُهُ.
8. كاَنَ عُمَرُ الْفاَرُوقُ فَصِيحَ الْكَلاَمِ.
9. كاَنَ حاَفِظاً لِلْكِتاَبِ وَ عاَمِلاً بِهِ.
10. هَلْ نَظاَّرَتُكَ بَيْضاَءُ ؟ لاَ ، نَظاَّرَتِي صَفْراَءُ.

**Terjime:**

1. Ýusup ýolda ýaşyl öwüsýän agaçlary gördi.
2. Gara bilen ak reňkiň arasynda tapawut bolýarmy.
3. Görnüş taýdan ajaýyp seýilgähe girdim.
4. Görnüşi owadan seýilgähe girdim.
5. Görnüşi ajaýyp seýilgähe girdim.
6. Zalymyň hyýanatyçylygy bilen zulumy juda köp bolýar.
7. Deňziň suwy tämiz, ölüsi hem tämiz bolýar.
8. Omaryň gepleýşi çeper (açyk we düşnükli) bolupdyr.
9. Ol kitaby ýat tutupdy we oňa görä amal edipdir.
10. Seniň gözlügiň akmy? Ýok, meniň gözlügim sary.

## Degişlilik bildirýän atlaryň ýasalyşy
## (إِسْمُ المَنْسُوبِ)

Haýsydyr bir ýeri, belli bir barlygy ýa-da bir iş bilen baglanyşygy, oňa degişliligi bildirýän at. Degişlilik bildirýän atlary ýasamak üçin şol adyň soňky harpy astyn arkaly alamatlandyrylýar, yzyna bolsa şeddeli “يّ” harp goşulmak arkaly ýasalýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| شَامُ | Şam → | شَامِيٌّ | Şamly |
| حَلَبُ | Halap → | حَلَبِيٌّ | Halaply |
| مَرْو | Mary → | مَرْوَزِيٌّ | Maryly |

Aýal jynsyny ýasamak üçin aýalawly “te” (taýy-merbuta - ة) harpynyň goşulmagy arkaly ulanylýar:

| | |
|---|---|
| هُوَ شَامِيٌّ - هِيَ شَامِيَّةٌ | Ol şamly. |

Degişlilik bildirýän atlar şu ýagdaýlardan birinde degişliligi görkezmek maksady bilen ulanylýar:

**a. Jynsy aňlatmakda.**

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| يَابَان | Ýapon | صِينٌ | Hytaý | بَلْجِيكِيٌّ | Belgiýaly |
| يَابَانِيٌّ | Ýaponiýaly | صِينِيٌّ | Hytaýly | بَلْجِيكَا | Belgiýa |
| كَنَدَا | Kanada | بَنَمَا | Panama | رُوسِيَا | Russiýa |
| كَنَدِيٌّ | Kanadaly | بَنَمِيٌّ | Panamaly | رُوسِيٌّ | Russiýaly |
| يَافَا | Ýafa | سُعُود | Saud | غَانَا | Gana |
| يَافِيٌّ – يَافَوِيٌّ - يَافَاوِيٌّ | Ýafaly | سُعُودِيٌّ | Saudy | غَانِيٌّ – غَانَوِيٌّ - غَانَاوِيٌّ | Ganaly |
| تُرْكُمَانُ | Türkmen | فَرَنْسَا | Fransuz | عَرَبٌ | Arap |
| تُرْكُمَانِيٌّ | Türkmene mahsus | فَرَنْسِيٌّ - فَرَنْسَاوِيٌّ | Fransuza mahsus | عَرَبِيٌّ | Araba mahsus |

**b. Ýurdy aňlatmakda.**

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| مَرْو | Mary | بَغْدَادٌ | Bagdat | قَاهِرَةٌ | Kair |
| مَرْوَزِيٌّ | Maryly | بَغْدَادِيٌّ | Bagdatly | قَاهِرِيٌّ | Kairli |

**ç. Dini aňlatmakda.**

| | | |
|---|---|---|
| مَسِيحٌ | مَسِيحِيٌّ | Hristianlyga mahsus, hristianlyga degişli |
| إِسْلاَمٌ | إِسْلاَمِيٌّ | Yslama mahsus, yslam bilen baglanyşykly |

**d. Tiräni, belli bir synpy ýa-da jemgyýetçilik toparyny aňlatmakda.**

| | | |
|---|---|---|
| قُرَيْش | قُرَشِيٌّ | Kureýş tiresine degişli (Kureýş tiresinden) |
| هَاشِمٌ | هاَشِمِيٌّ | Haşymy (tiresine degişli) |
| صَحَابَةٌ | صَحاَبِيٌّ | Sahaba degişli, sahaby |

**e. Hünäri aňlatmakda.**

| | | | |
|---|---|---|---|
| تِجَارَةٌ | Söwda | زِرَاعَةٌ | Ekerançylyk |
| تِجاَرِيٌّ | Söwda degişli, söwda mahsus | زِراَعِيٌّ | Ekerançylyga mahsus, ekerançylyk bilen baglanyşykly |

**f. Sungaty aňlatmakda.**

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| كِتَابٌ | Kitap | عِلْمِيٌّ | Ylmy | نَظَرٌ | Nazar |
| كِتَابِيٌّ | Kitaby | عِلْمٌ | Ylym | نَظَرِيٌّ | Nazary |
| فِضَّةٌ | Kümüş | ذَهَبٌ | Gyzyl | سُكَّرٌ | Şeker |
| فِضِّيٌّ | Kümüşçi | ذَهَبِيٌّ | Gyzylçy | سُكَّرِيٌّ | Şekerçi |

**g. Ýagdaýy, häsiýeti ýa-da haýsydyr bir sypaty aňlatmakda.**

| | | |
|---|---|---|
| تَجْرِيبٌ | تَجْرِيبِيٌّ | Tejribä mahsus, tejribeçilik |
| تَقْرِيبٌ | تَقْرِيبِيٌّ | Takmyny |

**Degişlilik bildirýän atlara degişli beýleki aýratynlyklar**

Adyň soňunda “ة” harpy bar bolsa degişlilik sypaty ýasalanda ol harp düşürilýär:

| | | | |
|---|---|---|---|
| مَكَّةُ | Mekke | مَكِّيٌّ | Mekkeli |
| اَلْبَصْرَةُ | Basra | اَلْبَصْرِيٌّ | Basraly |
| جِدَّةُ | Jidde | جِدِّيٌّ | Jiddeli |

Adyň ortasynda “ي ” harpy bar bolsa ol düşürilip ýasalýar:

| | | | |
|---|---|---|---|
| مَدِينَةٌ | Medine | مَدَنِيٌّ | Medineli |

Soňunda “elifi-memduda” elifiniň hemzesiniň ornuna “waw” harpy getirilýär:

| | | | |
|---|---|---|---|
| صَحْرَاءُ | Sähra | صَحْرَاوِيٌّ | Sähraýy |
| ابْتِدَاءٌ | Başlangyç | ابْتِدَائِيٌّ | Başlangyja mahsusu |
| ضِيَاءٌ | Şöhle | ضِيَائِيٌّ | Şöhlä mahsus |
| سَماَءٌ | Gök | سَماَوِيٌّ - سَمَائِيٌّ | Göge degişli, gök |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | | | reňkine mahsus |
| بَيْضاءُ | Ak | بَيْضاَوِيٌّ | Ak bilen aglanyşykly |

Sonunda “elifi-maksura” (ا..ى) bolan elif harpy “waw” harpyna öwrülýär:

| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| دُنْياَ | Dünýa | دُنْيَوِيٌّ | Dünýewi | اَلْمَعْنَى- مَعْنىً | Many | مَعْنَوِيٌّ | Mana degişli |
| عَصَا | Hasa | عَصَوِيٌّ | Hasaly | مِنًى | Tohum | مَنَوِيٌّ | Tohumly |

–،–

“**قَرْيَةٌ**” (oba) we “**عُرْوَةٌ**” (gulp) ýaly sözleriň degişlilik bildirýän sypaty ýasalanda “ýa” harplysy “waw” harpla öwrülýär, “waw” harplysy bolsa bolşy ýaly ýazylýar. Ýöne ikinji harp üstün hereketi bilen alamatlandyrylýar.

| | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|
| هَنْدَسَةٌ | هَنْدَسِيٌّ | Inženerçilige degişli | فَاطِمَةُ | فَاطِمِيٌّ | Tatyma mahsus |
| عُرْوَةٌ | عُرَوِيٌّ | Gulpa degişli | قَرْيَةٌ | قَرَوِيٌّ | Oba degişli (obaly) |

Sözüň soňy “ýa” harpy bilen gutaran bolsa degişlilik harpy bilen asyl harpyň aralygyna “waw” getirilip ýasalýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| شَجِيٌّ | Gamgyn | Akmak | غَبِيٌّ |
| شَجَوِيٌّ | Gamgynçylyk | Akmaklyk | غَبَوِيٌّ |

Kem işlik bilen gutaran atlaryň soňundaky “ýa” harpy düşürilip onuň deregine “waw” harp getirilmek arkaly ýasalýar:

| | | | |
|---|---|---|---|
| Çakylyk | النَّادِي | Kazy | القَاضِي |
| Çakylyga degişli | نَادَوِيٌّ | Kazyýet | قَاضَوِيٌّ |

Düzüminde dört ýa-da ondan köp harp bolan işlikleriň ahyryndaky “ýa” harplary goşalandyrylyp ýasalýar:

| | | | |
|---|---|---|---|
| | | Dogry | المُهْتَدِي |
| | | Dogrulyk | المُهْتَدِيٌّ |

**فَعِيلَةٌ أو فُعِيلَةٌ** galyplarynda gelen atlaryň ahyryndaky “te” we soňundan üçünji gowşak harpy düşürilip ýasalýar:

| | | | |
|---|---|---|---|
| | | Gazet | صَحِيفَةٌ |
| | | Žurnalist | صَحَفِيٌّ |

**فَعِيلَةٌ أو فُعِيلَةٌ** galyplarynda gelen atlaryň ahyryndaky “te” harpy düşürilip ýasalýar:

| | | | |
|---|---|---|---|
| | | Ümür | عَوِيصَةٌ |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | | Ümüre mahsus | عَوِيصِيٌّ |

**Şeddeli işlikleriň masdarlarynyň ahyryna "waw" harpy getirilip ýasalýar:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| Aly | عَلِيٌّ | Ýaşaýyş | حَيٌّ |
| Ala degişli | عَلَوِيٌّ | Durmuşy | حَيَوِيٌّ |
| Oturgyja degişli, kafedral | كُرْسِيٌّ | Oturgyç, kafedra | كُرْسِيٌّ |

**Mysallar:**

| | |
|---|---|
| خَالِدٌ طَالِبٌ بَاكِسْتَانِيٌّ. | Halyt Pakistanly talyp. |
| فَاطِمَةُ مُعَلِّمَةٌ سُورِيَّةٌ. | Patma siriýaly mugallym. |
| حَضَرَ عُمَرُ إِلَى بَلَدٍ إِسْلاَمِيٍّ. | Omar musulman ýurduna geldi. |
| اَلْمَوْلَوِيَّةُ وَ الْبَكْتَاشِيَّةُ طَرِيقَتَانِ. | Möwlewilik we bekdaşylyk iki sany aýratyn tarykat. |
| مَكَّةُ فِي الْمَمْلَكَةِ الْعَرَبِيَّةِ السُّعُودِيَّةِ. | Mekke Saudy Arabystan Patyşalygynda ýerleşýär. |
| يَوْمُ الْجُمْعَةِ أَوَّلُ الْعَامِ الْهِجْرِيِّ. | Anna günü hijri ýylynyň başydyr. |

### Deňeşdirme derejesiniň ýasalyşy
### (إسم التفضيل)

Üç harply işlikleriň sypatlaryndan ýasalan dereje aňladýan sypat/at bolup, haýsydyr bir häsiýetiň başga bir zatda has köp mukdardadygyny görkezmek üçin ulanylýar. Iki zadyň arasyndaky umumy häsiýet beýlekisindäkiden has ýokary/artyk bolan sypaty bildirýär. Erkek jynsy "**أَفْعَلُ**", aýal jynsy "**فُعْلَى**" galypynda ýasalýar.

| Aýal jynsy | Erkek jynsy | Manysy | Sypatlar | Manysy |
|---|---|---|---|---|
| كُبْرَى | أَكْبَرُ | Has uly | كَبِيرٌ | Uly |
| صُغْرَى | أَصْغَرُ | Has kiçi | صَغِيرٌ | Kiçi |
| طُولَى | أَطْوَلُ | Has uzyn | طَوِيلٌ | Uzyn |
| جُمْلَى | أَجْمَلُ | Has gözel | جَمِيلٌ | Gözel |
| حُسْنَى | أَحْسَنُ | Has ýagşy | حَسَنٌ | Ýagşy |
| صُدْقَى | أَصْدَقُ | Has dogry | صَدِيقٌ | Dogry |
| نُفْعَى | أَنْفَعُ | Has peýdaly | نَافِعٌ | Peýdaly |
| كُثْرَى | أَكْثَرُ | Has köp | كَثِيرٌ | Köp |
| قُلَّى | اَقَلُّ | Has az | قَلِيلٌ | Az |
| شُدَّى | أَشَدُّ | Has gazaply | شَدِيدٌ | Gazaply |
| عُلْيَى | أَعْلَى | Has beýik | عَالٍ (عَلِيٌّ) | Beýik |
| دُنْيَا | أَدْنَى | Has pes | دَنِيٌّ | Pes |

San taýdan ýöňkemde şu görnüşde üýtgeýär.

| | | |
|---|---|---|
| أَكْبَرُونَ | اَكْبَرانِ | أَكْبَرُ |
| (köp sany) has uly | (iki sany) has uly | has uly |
| كُبْرَياتٍ | كُبْرَيانِ | كُبْرَى |

**Deňeşdirme derejesindäki sypatyň/adyň (ismi-tafdylyň) sözlemde ulanylyşy:** Deňeşdirmäniň yzygider ýütgeýşini aýrý-aýry şu görnüşde beýan etmek bolar:

| | | | |
|---|---|---|---|
| اَلأَكْبَرُ | أَكْبَرُ مِنْ | كَبِيرٌ | erkek jynsy |
| iň ulusy | …den has uly | uly | |
| اَلْكُبْرَى | أَكْبَرُ مِنْ | كَبِيرَةٌ | aýal jynsy |

**1. (أَفْعَلُ) galypy** deňeşdirme sözleminde erkek-aýal jynsy we san taýdan aýratynlyklar nazarda tutulman ulanylýar.

| | |
|---|---|
| أَنا أَعْلَمُ مِنْكَ. | Men senden has sowatly |
| هِيَ أَكْرَمُ مِنْهُ. | Ol (aýal) ondan (ol adamdan) has jomart. |
| هُمْ أَكْبَرُ مِناً. | Olar bizden has uly. |

**2. Iki obýekti deňeşdirmek maksady bilen ulanylanda deňeşdirme derejesindäki sypatdan soň** (مِنْ) predlogy (harfy-jeri) sözlemiň esasy elementi bolup gelýär. Deňeşdirme ýasalanda isle aýal jynsy bolsun, isle erkek jynsy, islese-de san taýdan tägligi, ikiligi we köplügi görkezip gelsin ählisiniň ornuna (**فُعْلَى**) däl-de (**أَفْعَلُ**) galypy ulanylýar. Sözlem düzülende bu kada aýratyn üns bilen çemeleşilmelidir.

| | |
|---|---|
| اَلْعِلْمُ أَنْفَعُ مِنَ الْجَهْلِ. | Ylym nadanlykdan has peýdalydyr. |
| خَالِدٌ أَكْبَرُ مِنْ بَكْرٍ. | Halyt Bekirden has uly. |
| خَالِدٌ أَعْلَمُ مِنْ بَكْرٍ. | Halyt Bekirden has sowatly. |
| فَاطِمَةُ أَعْلَمُ مِنْ عَائِشَةَ. | Patma Äşeden has sowatly. |
| اَلْمَدْرَسَةُ أَكْبَرُ مِنَ الْمَكْتَبَةِ. | Mekdep kitaphanadan has uly. |
| اَلطِّفْلَتانِ أَصْغَرُ مِنَ الْوَلَدِ. | Iki gyz çagasy oglan çagadan has kiçi. |
| اَلرِّجالُ أَغْنَى مِنَ النِّساءِ. | Erkekler aýallardan has baý. |
| أَمْرِي أَصْعَبُ مِنْ أَمْرِكَ. | Meniň ýagdaýym seniňkiden has kyn. |

**3. Iň ýokary derejeli görnüşi:**

**a.** (**أَفْعَلُ**) galypy iki obýektiň özarasyndaky deňeşdirme amala aşyrylmadyk ýagdaýynda (مِنْ) predlogy (harfy-jeri) ulanylýar we iň ýokary derejedäki aýratynlygy nygtamak üçin sözlemiň habary bolup aýratyn getirilýär.

| | |
|---|---|
| هُوَ أَشْهَرُ عَدَالَةً. | Ol adalat tarapdan ynsanlaryň iň meşhury. |

| | |
|---|---|
| هو أَعْلَمُ حَضَارَةً. | Ol ynsanlaryň medeniýet tarapdan iň alymy. |
| لاَ تَقْرَبُوا مَالَ الْيَتِيمِ إِلاَّ بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ. | Ýetimiň maly-mülküne iňňän seresaplylyk bilen gözegçilik ediň. |

**b.** Kesgitleýji harpy kabul eden deňeşdirme derejesindäki sypat/at iň ýokary derejeli ýagdaýy beýan edýär. Bu iň ýokary derejedäki ada sypat bolup ýa-da habar görnüşinde gelýär. Deňeşdirme derejesi ýasalanda "iň ýokary derejeli" sypat göz öňünde tutulýar. Başynda kesgitleýji harp getirilýän artykmaçlyk derejesindäki ada degişli bolup durýan häiýet bilen (ýagny sypatlandyrylýan (mewsufy) bilen) san (täklik, ikilik, köplük) we jynsy (erkeklik, aýallyk) ýaly ähli görkezijiler tarapdan gabat gelýär.

| | |
|---|---|
| اَلْبِنْتُ الْكُبْرَى. | Iň uly gyz |
| اَلأَسْماءُ الْحُسْنَى. | Iň gözel atlar |
| أَناَ رَبُّكُمُ الأَعْلَى. | Men siziň iň beýik eýäňiz. |
| رَأَي الأَرْضَ وَ السَّمَاواَتِ العُلَى. | Ýeri we iň beýik asmanlara gözüni aýlady. |
| كَلِمَةُ الحَقِّ هِيَ العُلْياَ. | Hakykat sözi iň beýik sözdür. |
| لَقَدْ رَأَى مِنْ عَلاَمَاتِ الطَّبِيعَةِ الْكُبْرَى. | Ägirt tebigatyň iň uly hadysalaryny gördi. |
| هُمُ الأَكْرَمُونَ. | Olar iň uly keremlilerdir. |
| هِيَ الْمَرْأَةُ الْفُضْلَى. | Ol iň artykmaç häsiýetli aýal. |
| هُماَ الطاَّلِبَتاَنِ الْفُضْلَياَنِ. | Ol ikisi iň artykmaç häsiýetli gyz okuwçylardyr. |
| وَأَمَّا مَنْ إِجْتَهَدَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَلَهُ جَزَاءً الْحُسْنَى. | Dyngysyz işläp ýagşy iş eden kişi, iň oňat serpaýa/sylaga mynasyp bolar. |

**ç.** Artyklyk derejesindäki sypatyň başyna kesgitleýji harp getirilende iň ýokary derejeli häsiýete eýe bolýar we eýelik ediji (muzaf ýagdaýynda) bolup gelende bolsa sypatyň iň ýokary derejesini bildirýär:

| | |
|---|---|
| أَقْوَى الرِّجاَلِ | Adamlaryň iň güýçlüsi |
| أَكْرَمُ النِّساَءِ | Aýallaryň iň jomardy |
| أَكْثَرُهُمْ | Olaryň aglabasy |
| أَكْبَرُ أَوْلاَدِهِ | Çagalaryň iň beýigi |
| اَلْعِلْمُ أَعْلَى الرُّتَبِ. | Ylym mertebeleriň iň beýigi. |
| عاَئِشَةُ أَنْشَطُ التِّلْمِيذاَتِ فِي الصَّفِّ. | Äşe synpdaky gyzlaryň iň işeňňiri. |

**d.** Täkligi näbelli at bilen birlikde eýelik düşümde getirilende sypatyň iň ýokary derejesini beýan edýär:

| | |
|---|---|
| أَقْوَى رَجُلٍ | Iň güýçli adam |

| | |
|---|---|
| أَكْرَمُ امْرَأَةٍ | Iň jomart aýal |
| أَكْبَرُ وَلَدٍ لَهُ | Onuň iň uly ogly |
| إِلَى أَدْنَى حَدٍّ | Iň pes derejä çenli |
| هُوَ أَسْرَعُ وَلَدٍ في الْفَرِيقِ. | Ol toparda iň çalasyn/çakgan oýunçy. |
| ما اسْمُ أَفْضَلِ لَيْلَةٍ فِي رَمَضَانَ ؟ | Remezandaky iň artykmaç gijän ady näme? |
| اَلْعِلْمُ أَفْضَلُ زِينَةٍ. | Ylym iň ýagşy bezeg. |
| مَنْ أَنْشَطُ مُمَرِّضَةٍ فِي الْمُسْتَشْفَي ؟ | Hassanadaky iň işeňňir şepagat uýasy kim? |
| زَيْنَبُ أَنْشَطُ مُمَرِّضَةٍ فِي الْمُسْتَشْفَى . | Zeýnep hassanadaky iň işeňňir şepagat uýasy. |

Gysgaça aýdylanda ismi-tafdyl başyna kesgitleýji harp getirilende we eýelik düşümde ulanylanda “iň, juda köp” manylarynda ulanylýar.

**Deňeşdirme derejesindäki sypatyň aýratynlyklary:** (**خَيْرٌ**) we (**شَرٌّ**) sözleri (**مِنْ**) bilen deňeşdirme derejesi ýasalanda “has ýagşy we “has ýaramaz” manysyny aňladýar, erkek jynsy bilen aýal jynsynyň tapawudy bolmaýandygy sebäpli sypat sazlaşygy göz öňünde tutulmaýar.

| | |
|---|---|
| أَنَا خَيْرٌ مِنْهُ. | Men ondan has haýyrly. |
| هُمْ شَرٌّ مِنْكُمْ. | Olar sizden has ýaramaz. |
| قِرَاءَةُ الكِتَابِ خَيْرٌ مِنَ المُشَاهَدَةِ التِّلْفَازِ. | Kitap okamak telewizora tomaşa etmekden has haýyrly. |

(خَيْرٌ) we (شَرٌّ) sözleri täklik sandaky näbelli ada ýa-da köplük sandaky kesgitli ada eýelik düşümde getirilende (muzaf bolup gelse) sypatyň iň ýokary derejesini görkezýär.

| | |
|---|---|
| كُنْتُمْ خَيْرَ أُمَّةٍ. | Siz iň haýyrly jemgyýet/halk bolupdyňyz (ýa-da bolduňyz). |
| هُوَ شَرُّ الطَّالِبِينَ. | Ol talyplaryň iň ýaramazydyr. |

(**قَلِيلٌ** az) we (**شَدِيدٌ** gazaply) ýaly iki birmeňzeş harpyň arasynda gowşak harp bolan işlikler, artyklyk derejesindäki sypat/at (ismi-tafdyl) haçan-da (**أَفْعَلُ**) galypyna salnanda gowşak harpy düşürilip soňky iki harp (**أَقَلُّ**) we (**أَشَدُّ**) ýaly şeddeli ýagdaýa getirilýär we artyklyk bildirýän derejesini bildirýän sypat/at (ismi-tafdyl) ýasalýar.

Artyklyk derejesindäki sypat/at (smi-tafdyl) asly üç harply (süläsi), dogry (et-tam), ýöňkemede üýtgeýän, barlyk/oňaýly manyny aňladýan we işligiň düýp formasyndaky işliklerden ýasalýar. Asly üç harply bolmaýan, kem (nakys), öten zaman işligi ýöňkemede üýtgäp häzirki zaman işligi üýtgemeýän işlikler (jamyt), ýagny dogry (et-tam) ýaly ýöňkemede üýtgemeýän, inkärligi bildirýän (menfi) we

gaýdym derejeli (meçhul) işlikden ýasalmaýar. Işlik bu şertleri düzüminde jemlemeýän bolsa, adaty ýagdaýda artykylyk derejesindäki sypaty (ismi-tafdyly) bolmaýar. Bu hili işliklerden artyklyky derejesindäki sypat (ismi-tafdyl) ýasamak üçin (**أَشَدُّ**) has gazaply, (**أَكْثَرُ**) has köp, (**أَقَلُّ**) has az, (**أَعَزُّ**) has güýçli, has kuwwatly, (**أَعْظَمُ**) has uly, (**أَحَبُّ**) has eziz, halanýan, (**أَضْعَفُ**) has gowşak, (**أَقْوَى**) has güýçli ýaly sözlerden soň üç harply işlikleriň (sülási) daşyndaky işlikleriň masdary getirilýär. Näbelli (nekre) we üstünli (mansup) bolan bu at deňeşdirme ýa-da iň ýokary derejeli sypatyň galypynyň haýsy zada gatnaşykda beýan edilýändigini görkezýär. Şol sebäpden bu üstünli (mansup) at arap diliniň morfologiýasynda sypaty nygtamak üçin ulanylýan adalga “temýiz” (nygtaýjy) diýlip atlandyrylýar. Şol sanda bu ýagdaý sypat taýdan ýokary derejä degişli bolmaýan beýleki sypatlary beýan etmekde ulanylýar.

| | |
|---|---|
| كانُوا أَشَدَّ مِنْكُمْ قُوَّةً. | Olar güýç taýdan sizden has gazaply bolupdylar (olar sizden has güýçlüdi). |
| أَنا أَكْثَرُ مِنْكَ مالاً وَ أَعَزُّ نَفَراً. | Men mal-mülk taýdan senden has artyk, köpçülik/san taýdan senden has kuwwatly. |
| أَنْتَ أَكْثَرُ مِنِّي اجْتِهاداً. | Sen menden has işeňňir. |
| هِيَ أَكْثَرُهُمْ عِلْماً. | Ol (aýal) ylym taýdan olardan (ol erkeklerden) has artyk. |
| هُوَ أَقَلُّ مِنْها صِدْقاً. | Ol (erkek) ol (aýaldan) has az ygtybarly. |
| هَذاَ الْكِتاَبُ أَشَدُّ حُمْرَةً مِنْ ذَلِكَ الْكِتاَبِ. | Bu kitap ol kitapdan has gyzyl. |
| هَلْ عائِشَةُ أُمٌّ سَعِيدَةٌ ؟ | Äşe bagtyýar enemi? |
| نَعَمْ ، عائِشَةُ أَكْثَرُ الأُمُّهاتِ سَعادَةً. | Elbetde, Äşe eneleriň iň bagtyýary. |

**Mysallar:**

1. اَلْقَلَمُ أَرْخَصُ مِنَ الْكِتاَبِ . القِراءَةُ فِي الْمَكْتَبَةِ أَفْضَلُ مِنَ القِراءَةِ فِي الْمَنْزِلِ.
2. مَنْزِلُ مُحَمَّدٍ أَبعَدُ مِنْ مَنْزِلِ خالِدٍ . قِراءَةُ الْكُتُبِ أَنْفَعُ مِنْ مُشاهَدَةِ التِّلِفزْيُونَ.
3. هُوَ أَعْجَبُ وَلَدٍ في الْمَدِينَةِ . هُوَ أَقْدَمُ وَلَدٍ في الصَّفِّ.
4. أَنْتِ أَنْشَطُ تِلْمِيذَةٍ في الصَّفِّ . خالِدٌ أَسْمَنُ وَلَدٍ في الْحَيِّ .
5. أَناَ أَكْتُبُ في الشَّهْرِ رِسالَةً واَحِدَةً وَ اسْتَلِمُ في الشَّهْرِ رِسالَتَيْنِ وَ أَحْياناً أَقَلَّ وَ أَحْياناً أَكْثَرَ .
6. إِنَّ أَكْرَمَكُمْ عِنْدَ النَّاسِ أَتْقاكُمْ أَدَبًا . أَلنِّيلُ أَطْوَلُ نَهْرٍ في الْعاَلَمِ .
7. أَنْدُونِيسْياَ أَكْثَرُ الْبِلاَدِ الإِسْلاَمِيَّةِ سُكَّاناً . أَلْجامِعُ الأَزْهَرُ أَقْدَمُ جامِعَةٍ فِي الْعاَلَمِ.
8. أَلنَّهْرُ أَصْغَرُ مِنَ الْبَحْرِ. ماَ الأَماكِنُ الْمُهِمَّةُ فِي بَلَدِكَ؟
9. ماَ أَسْرعُ وَسِيلَةٍ فِي الْمُواَصَلاَتِ؟ اَلطَّائِرَةُ أَسْرَعُ وَسِيلَةٍ فِي الْمُواَصَلاَتِ .
10. ماَ أَكْبَرُ مَدِينَةٍ فِي إِفْرِيقْياَ ؟ أَلْقاَهِرَةُ أَكْبَرُ مَدِينَةٍ فِي إِفْرِيقْياَ.
11. هَلْ هَذاَ شارِعٌ نَظِيفٌ؟ نَعَمْ ، هَذاَ أَكْثَرُ الشَّوارِعِ نَظاَفَةً .
12. أَلنِّيلُ أَكْثَرُ الأَنْهارِ طُولاً . نَهْرُ النِّيلِ هُوَ أَطْوَلُ الأَنْهاَرِ.
13. هَذاَ أَطْوَلُ خِطاَبٍ تَكْتُبُهُ لِي . هَذاَ أَجْمَلُ قَمِيصٍ تُقَدِّمُهُ لِي .

14. اَلْجامِعُ الأَزْهَرُ أَقْدَمُ جامِعَةٍ إِسْلاَمِيَّةٍ .

15. أَيُّهُماَ أَنْشَطُ: فاطِمَةُ أَوْ زَيْنَبُ ؟ زَيْنَبُ .

16. ماَ أَهَمُّ أَرْكانِ الْحَجِّ ؟ أَهَمُّ أَرْكاَنِ الْحَجِّ الْوُقُوفُ بِعَرَفاَتٍ .

**Terjimesi:**

1. Galam kitapdan has arzan. Kitaphanada okamak öýde okamakdan has artykmaç.
2. Muhammediň öýi Halydyň öýünden has uzak. Kitap okamak telewizory tomaşa etmekden has peýdaly.
3. Ol şäherdäki iň ajaýyp çaga. Ol synpdaky iň ilkinji çagalardan.
4. Sen synpdaky iň işeňňir okuwçy. Halyt atrapçadaky iň semiz çaga.
5. Men aýda bir hat ýazýaryn we käte has az, käte has köp gezek aýda iki hat alýaryn.
6. Ynsanlaryň arasynda iň gowyňyz edebi aňyrbaş bolanyňyzdyr. Nil derýasy dünýäniň iň uzyn derýasy.
7. Indoneziýa ilat sany taýdan musulman ülkeleriniň iň köp ilatlysy. Ezher uniwersiteti dünýädäki iň gadymy uniwersitetdir
8. Derýa deňizden has kiçi. Ülkäňdäki iň ähmiýetli ýerler haýsylar?
9. Ulag serişdeleriniň içinde iň tizi serişde (ulag) haýsysy? Uçar argatnaşyk serişdleriniň içindäki iň tiz gudýän ulag.
10. Afrikadaky iň uly şäher haýsysy? Kairde Afrikadaky iň uly şäher.
11. Bu arassa köçemi? Hawa, bu köçeleriň iň arassasy.
12. Nil derýalaryň iň uzyny. Nil derýasy derýalaryň iň uzyny.
13. Bu maňa ýazan iň uzyn hatyň. Bu maňa hödürlän iň owadan köýnegiň.
14. Jamigul-Ezher iň gadymy musulman uniwersiteti.
15. Haýsysy has işeňňir? Patmamy Zeýnepmi? Zeýnep.
16. Hajyň şertleriniň iň ähmiýetlisi haýsysy? Hajyň şertleriniň iň ähliýetlisi Arafatda durmak.

## Deňeşdirme derejesiniň many aýratynlygy

**Deňeşdirme derejesi (ismi-tafdyl) sözlemde ulanylanda kada/ölçege laýyklykda** ýasalýan sypatyň wezipsesini ýerine ýetirýär. Ýöne aşakda sanalyp geçilen bäş şert bar bolan ýagdaýynda daşky alamatlary boýunça subýekt bolup gelen sözlemiň agzasyny oturly (merfug-refg) ýagdaýa öwürýär we ýöneliş düşümdäki doldurgyjy üstünli (mansup-nasp) ýagdaýa öwürmeýän kadaly/ölçegli **sypatyň** wezipesini berjaý edýär. Bu şertlerden biri hasyl bolmasa deňeşdirme derejesindäki at (ismi-tafdyl) kadaly/ölçegli sypatyň wezipesini ýerine ýetirip bilmeýär.

**Mysal üçin**: **مَا رَأَيْتُ رَجُلاً اَحْسَنَ فِي عَيْنِهِ الْكُحْلُ مِنْهُ فِي عَيْنِ زَيْدٍ** “Zeýdiň gözündäki sürmeden, gözündäki sürmesi has gözel bolan başga bir adam görmedim” sözleminde görmek bolýar.

**I şert:** deňeşdirme derejesindäki at (ismi-tafdyl) bolan ( **اَحْسَنَ** ) sözi sözlemde ýerine ýetirýän wezipesi taýdan ( **رَجُلاً**) sözüniň sypatydyr.

**Kada**: deňeşdirme derejesindäki at islendik obýektiň/zadyň sypaty, onuň habary ýa-da hal-ýagdaýyny beýan edip gelmeli.

**II şert:** deňeşdirme derejesindäki at bolan ( **اَحْسَنَ** ) sözi hakykatda (**الْكُحْلُ** - sürme) sözüniň sypatydyr.

**Kada:** iş ýüzünde haýsydyr bir zada/predmete degişli bolup gelýän subýektiň sypaty bolmaly.

**III şert:** özüne degişli bolup gelýän subýekt bolan (الْكُحْلُ) adamyň gözi bilen Zeýdiň gözi babatynda umumy häsiýetli söz bolup, adamyň gözi bilen deňeşdirilende ýokary derejeli sypata eýe bolup gelýär.

**IV şert:** özüne degişli bolup durýan subýekt bolan ( الْكُحْلُ ) Zeýdiň gözi bilen deňeşdirilende sypat taýdan artykmaçlyk bildirýän mazmunda gelýär (mufaddalun aleýh).

**Bellik**: III we IV şertler ýoklugy (nefiý edady) kabul etmedik halatyndan öňki ýagdaýy beýan edýär. Ýokluk (nefiýden) kabul edip gelen halatyndan soň bolsa ýagdaý tersine öwrülýär.

**V şert:** deňeşdirme derejesindäki at bolan ( اَحْسَنَ ) sözi ( مَا ) goşulmasy bilen ýoklugy (menfiý) bildirip gelýär we ýokluk goşulmasy (nefiý) deňeşdirme derejesindäki adyň nygtaýan artyklygy/artykmaçlygy aradan aýyrýar. Şol sebäpden (اَحْسَنَ ) deňeşdirme derejesindäki at sözlemde ( حَسُنَ ) işliginiň manysyny bildirip geldi we ( الْكُحْلُ - sürme) sözüni subýekt hökmünde kabul edip oturly bolmagyna hyzmat etdi.

Deňeşdirme derejesindäki at öten zaman işliginden ýasalan at diýlip kesgitlenýär. **Mysal üçin**: (أَفْضَلُ has artykmaç häsiýetli kişi) ýaly. Ýöne öten zaman işliginiň üç harply (sülási) görnüşi, düýp formasy (maglum), barlyk aňladýan (müsbet) görnüşi we doly/kadaly (et-tam) ýöňkemede üýtgäp gelmegi (öten zaman hem-de häzirki zaman ýöňkemesinde üýtgemegi) ýaly şertler hökman bolmalydyr. Haýsydyr bir obýektiň ýagdaýynyň (häsiýeti ýa-da sypaty/aýratynlygy), beýleki obýektlerdäki häsiýetden has artyndygyny beýan edýär. Bu kadany başgaça şu görnüşde hem düşündirmek bolar: başgasynyň görkezijilerinden has artyk bolan görkezijiniň özünde jemlenýän zadyny alamatlandyrmak maksady bilen üç harply (sülási müjerret) işlikden ýasalan ada deňeşdirme derejesindäki at (ismi-tafdyl) diýilýär.

Deňeşdirme derejesindäki at subýektiň sözlemdäki ýagdaýyna täsirini ýetirmeýär. Ýagny ol sözlemde işlik ýaly amal etmeýändigi sebäpli subýekti oturly ýagdaýa öwürmäge hyzmat etmeýär. Çünki artykmaçlyk sypatynyna/häsiýetine eýe we deň derejeli aýratynlygy özünde jemleýän işlik bolmaýar. Emma açyk agzalmaýan at çalyşmasynda (zamirde), halda **(temýizde)** şertsiz ýagdaýda wezipesini ýerine ýetirýär. Bu kadany şu görnüşde hem beýan etmek bolar: Subýektiň mazmunynda gazanmak we edinmek häsiýeti bolýar (arap dilinde subýektiň mazmunyndaky häsiýet “kesbi” adalgasy bilen beýan edilýär). **Mysal üçin** “Men işledim” diýlen mysalda beýan edilşi ýaly haýsydyr bir iş-hereketiň edilendigini görmek bolýar. Subýektiň amala aşyran işleri hemmeler tarapyndan görülýär, bilinýär we açyk kabul edilýär. Emma deňeşdirmde derejesindäki at (ismi-tafdyl) bolsa gazanylmaýar (arap dilinde ismi-tafdylyň mazmunyndaky aýratynlyk “wehbi” adalgasy bilen düşündirilýär). Mysal üçin “Men işledildim/ulanyldym” diýlen mysalda beýan edilşi ýaly. Deňeşdirme derejesinde gelen at tarapyndan amala

aşyrylan iş-hereket hemmeler tarapyndan görülmeýär, bilinmeýär, ýöne onuň ýagdaýyny bilýän onuň häsiýetini kesgitleýär.

Deňeşdirme derejesindäki at üç harply (süläsi) bolmaýan, kem (nakys), ýöňkemede üýtgemeýän (jamyt, ýagny öten zaman işligi ýöňkemede üýtgäp, häzirki zamanny üýtgemeýän işlik), ýoklugy bildirýän (menfi) we gaýdym derejeli (meçhul) işliklerden ýasalmaýar.

Deňeşdirme derejesindäki at diňe haýran galyjylygy bildirýän işliklerden ýasalýar. Özünden deňeşdirme derejesindäki at ýasalmaýan işligiň masdary **(temýiz)** edilmek arkaly üstünli ýazylýar, bu kada laýyklykda gelen sözden soň getirilýär.

**Mysal üçin**: ( أَكْرَمَ ) işliginiň deňeşdirme derejesindäki at ulanylmaýar. Ýöne bu işligiň masdary bolan ( إِكْرَامٌ ) sözi üstünli ýazylýar, kada laýyklykda ulanylýan sözden soň getirilýär. Bu kada gabat gelýän sözlerden soň ( أَحْسَنُ إِكْرَاماً ) şekilinde deňeşdirme derejesindäki at ýasalýar.

Deňeşdirme derejesindäki ady ýasamak üçin kada laýyklykda gelýän sözler ( أَشَدُّ - has gazaply) we ( أَقَلُّ - has az) we ( أَكْثَرُ - has köp) we ( أَعَزُّ - has güýçli) we (أَعْظَمُ - has uly) we ( أَحَبُّ - has halanýan) we ( أَضْعَفُ - has gowşak) we (أَقْوَى - has güýçli) we ( أَحْسَنُ - has gözel) ýaly sözlerden soň üç harply işliklerden (süläsi) beýleki işlikleriň masdary getirilýär. Näbelli (nekre) we üstünli (mansup) bolan bu masdar (at), deňeşdirme ýa-da iň ýokary derejeli sypatyň nämä/kime degişlidigini görkezýär. Şol sebäpden bu üstün hereketli (mansup) at arap dilinde aýyklaýjy söz (**temýiz**) diýlip atlandyrylýar. Edil şol sanda bu ýagdaý sypatyň ýokary derejesiniň galypyna girmeýän beýleki sypatlary beýan etmekde ulanylýar.

Deňeşdirme derejesindäki adyň galypynda gelip, reňki, şekili, beden agzasynyň kemçiligini/ýetmezçiligini bildirýän sözler deňeşdirme derejesindäki at bolman olar ortak işligiň sypat ýagdaýy (syfaty-müşebbehe) bolup gelýärler. **Mysal üçin** ( اَزْرَقُ mawy reňki) ýaly.

Öten zaman işliginden ýasalan deňeşdirme derejesindäki at geçmişi barasynda maglumatyň bolmaýan ynsana at dakmazlygy ýatladýan many gizlin ýagdaýda aňladylýar. **Meselem** “Ol adama perişde ýaly diýmegin” diýen duýduryş sözlemiň mazmunynda şol many jemlenýär .

Häzirki zaman işliginden ýasalan buýrukda bolsa kişiniň şol pursatdaky ýagdaýyna görä “buýruk ber we onuň geçmişi bilen gyzyklanma, aňyrsyny dörme, içgin öwrenme” ýaly duýduryşlar düzüminde jemlenýär.

Deňeşdirme derejesindäki adyň erkek jynsyny bildirýän görnüşi ( اَفْعَلُ ) galypynda ýasalýar.

**Bellik**: Bu galyp ýöňkemde üýtgemeýändigi (gaýry-munsarif) sebäpli eýelik düşümiň doldurgyjy (muzaf) we kesgitli harpy kabul etmek ýaly kadalardan daşarky ýagdaýlarda astyn alamatyny kabul etmeýär.

Deňeşdirme derejesindäki adyň aýal jynsyny bildirýän görnüşi( فُعْلَى ) galypynda ýasalýar, emma deňeşdirmede bu galyp ulanylmaýar. Sypat eýelik düşümde gelse (اَلْبِنْتُ الْكُبْرَى iň uly gyz. ýaly) sypat bolup gelendigi üçin häsiýetlendirilýän (mewsuf) at bilen jyns we san/mukdar taýdan sazlaşykda

ulanylýar. Bu bolsa “sypatyň iň ýokary derejesini” görkezýär, ýöne pikir ýöretme häsiýetinde däl-de, diňe onuň ýagdaýyny anyklamakda ulanylýar.

**Deňeşdirme derejesindäki sypatyň sözlemde ulanylyşy**:

**a. Erkek jynsy:** ( كَبِيرٌ uly), ( أَكْبَرُ مِنْ …den has uly), ( اَلأَكْبَرُ iň ulusy).

**b. Aýal jynsy:** ( كَبِيرَةٌ uly), ( أَكْبَرُ مِنْ …den has uly), (اَلأُكْبَرى iň ulusy).

**Kada**: Deňeşdirme görnüşinde ulanylmadyk halatynda, sypatyň iň ýokary derejesini bildirýär we habaryň wezipesini berjaý edýär.

**Mysal:** “ هُوَ أَكْبَرُ” Ol iň beýigi/ulusy.

**Mysal:** “أنا أَطْوَلُ مِنَ الآخَرِينَ”. Men beýlekilerden has uzyn. Bärde “ أناُ” sözi sözlemiň eýesi (mübteda) bolup gelipdir. “ أطول” deňeşdirme derejesini aňladýan söz bolsa habar bolup gelipdir. “مِنَ الآخَرِينَ” ýöneliş düşümiň doldurgyjy (jar-mejrur) habar bilen baglanyşykda getirilipdir (**müteallik**).

**Müteallyk**: Haýsydyr bir ýer bilen baglanyşykly, bir zada degişli diýmekligi bildirýär. Islendik sözlemiň manasyny aýyklap gelýän ýa-da üstüni ýetirip gelýän adalga hökmünde düşündirilýär.

**Kada**: Deňeşdirme amala aşyrylanda (مِنْ) predlogy (harfy-jeri) bilen bilelikde ulanylýar, deňeşdirilýäniň jynsyna we sanyna/mukdaryna garalmaýar. Deňeşdirme amala aşyrylanda bolsa “sypatyň iň ýokary derejesini bildirmekde ulanylýar we pikir ýöretme wezipesini ýerine ýetirýär.

**Kada**: Deňeşdirme derejesindäki at/sypat doldurgyçly eýelik düşümde eýelik ediji **(muzaf)** bolup gelen ýagdaýda “sypatyň iň ýokary derejesini” bildirýär.

**Mysal üçin**: ( أَكْثَرُهُمْ olaryň aglabasy, aglaba bölegi)

**Kada**: Deňeşdirme derejesindäki at/sypat täklik sandaky we näbelli at bilen sypat aňladýan eýelik düşümde gelende “sypatyň iň ýokary derejesini” bildirýär.

**Mysal üçin**: ( أَكْبَرُ وَلَدٍ لَهُ onuň iň uly ogly)

**Kada**: ( خَيْرٌ ) we ( شَرٌّ ) sözleri ( مِنْ ) bilen deňeşdirme sözleminde gelende artyklyky derejesindäki sypatyň manysyny aňladýar. Bu ýagdaýda erkek jynsy bilen aýal jynsynyň sözlemde aratapawudynyň ýokdugy sebäpli sypat taýdan birek-birek bilen sazlaşykda ulanylmaýar.

**Mysallar**: أَنَا خَيْرٌ مِنْهُ لأَنَّنِي إجْتَهَدْتُ كَثِيرًا وَلَكِنَّهُ إجْتَهَدَ قَلِيلاً . “Men ondan has gowy, sebäbi men köp zähmet çekdim ol bolsa az zähmet çekdi.” . هَلْ أُنَبِّئُكُمْ بِشَرٍّ مِنْ ذَلِكَ “Mundan has erbedirägini size aýdaýynmy?.

**Kada**: ( خَيْرٌ ) we ( شَرٌّ ) sözleri täklik sandaky näbelli at bilen ýa-da köplük sandaky kesgitli at bilen eýelik düşümde gelenlerinde (muzaf) artyklyk derejesindäki sypat (isimi-tafdyl) manysyny bildirýär. **Mysal üçin**: هُوَ شَرُّ الطَّالِبِينَ “Ol talyplaryň iň ýaramazy”.

**Kada**: ( قَلِيلٌ az) we ( شَدِيدٌ gazaply) ýaly iki harpyň arasynda gowşak harp bolan işlikler artyklyk derejesindäki sypat (ismi-tafdyl) galypynda gelende gowşak harpy düşürilenden soň iki harp şeddelenip ýazylýar. **Mysal üçin**: ( أَقَلُّ has az) we ( أَشَدُّ has gazaply) ýaly.

**Deňeşdirme derejesindäki sypatyň köplün sanynyň ýasalyşy:**

**a. Erkek jynsy:** ( أَكْبَرُ has uly), (oturly görnüşi: أَكْبَرَانِ (iki) has uly), (üstünli görnüşi: أَكْبَرَيْنِ (iki) has uly), ( أَكْبَرُونَ has uly) we

**b. Aýal jynsy:** ( كُبْرَى has uly), (oturly görnüşi: كُبْرَيَانِ (iki) has uly), (üstünli görnüşi: كُبْرَيَيْنِ (iki) has uly), ( كُبْرَيَاتٍ has uly).

**Deňeşdirme derejesindäki sypatyň/adyň (ismi-tafdylyň)** erkek jynsynyň täklik galypynyň ikiligi, köplügi we aýal jynsy giňden ulanylýar. "Elif-lamly" bolan deňeşdirme derejesindäk sypatyň/adyň (ismi-tafdylyň) jemi sekiz sany galypy bolýar.

Olary şu görnüşde sanamak bolar:

Erkek jynsynyň täkligi: ( اَلأَنْصَرُ ) görnüşinde.

Erkek jynsynyň ikiligi : ( اَلأَنْصَرَانِ ) görnüşinde.

Erkek jynsynyň dogry görnüşiniň köplügi: ( اَلأَنْصَرُونَ ) görnüşinde.

Erkek jynsynyň kadasyz/nädogry görnüşiniň köplügi: ( اَلأَنَاصِرُ ) görnüşinde.

Aýal jynsynyň täkligi: ( أَلنُّصْرَى en-nusra) görnüşinde.

Aýal jynsynyň ikiligi: ( أَلنُّصْرَيَانِ en-nusraýani) görnüşinde.

Aýal jynsynyň kadaly/dogry görnüşiniň köplügi: ( أَلنُّصْرَيَاتُ en-nusraýat) görnüşinde.

Aýal jynsynyň kadasyz/nädogry görnüşiniň köplügi: ( أَلنُّصَرُ en-nusar) görnüşinde ýasalýar.

## Mimli masdaryň
## Wagt-orun bildirýän doldurgyjyň aýratynlyklary
## (إسم الزمان و إسم المكان)

**Wagt doldurgyjy:** Iş-hereketiň ýüze çykan wagtyny bildirýär.

**Orun doldurgyjy**: Iş-hereketiň ýüze çykan ýerini bildirýär.

Wagt-orun bildirýän atlar (ismi-zaman we ismi-mekan) işliklerden ýasalýar. Üç harply işlikleriň wagt-orun doldurgyjyny ýasamak üçin iki galyp ulanylýar:

**I galyp:** (مَفْعَلٌ) galypy. Üç harply (süläsi) işligiň häzirki zaman şekiliniň "aýnul-fygyly" üstünli ýa-da oturly bolsa bu galyp ulanylýar.

**Mysallar**:

| | | |
|---|---|---|
| مَلْعَبٌ | يَلْعَبُ | لَعِبَ |
| Oýunyň wagty, oýunyň ýeri, oýun meýdany | Oýnaýar, oýnar | Oýnady |
| مَخْرَجٌ | يَخْرُجُ | خَرَجَ |
| Çykylýan wagty, çykylýan ýeri | Çykar, çykýar | Çykdy |

**II galyp:** (**مَفْعِلٌ**) galypy. Üç harply (sülәsi) işlikleriň häzirki zaman şekiliniň "aýnul-fygyly" astynly bolup gelse bu galyp ulanylýar.

**Mysallar**:

| | | |
|---|---|---|
| مَجْلِسٌ | يَجْلِسُ | جَلَسَ |
| Oturulýan wagty, oturulýan ýer | Oturýar, oturar | Oturdy |
| مَوْصِلٌ | يَصِلُ | وَصَلَ |
| Barylýan wagty, barylýan ýer | Barýar, ýbarar | Bardy |

**Dört harply (rubagy müjerret) we goşma işlikleriň (mezit) wagt-orun bildirýän doldurgyçlarynyň (ismi-zaman we ismi-mekan) ýasalyşy:**

Dört harply (rubagy müjerret) we goşma işlikleriň (mezit) wagt-orun bildirýän doldurgyçlarynyň (ismi-zaman we ismi-mekan) formalary doldurgyç/obýekt (ismi-mefgul) aňladýan atlaryň galypy bilen birmeňzeş bolýar.

**Mysallar**:

| Wagt-orun doldurgyjy | Ortak işligiň gaýdymy | Häzirki zaman işligi | Öten zaman işligi |
|---|---|---|---|
| مُكْرَمٌ | مُكْرَمٌ | يُكْرِمُ | أَكْرَمَ |
| Hödür etmegiň zamany, hödür etmegiň ýeri | Hödür edilen | Hödür edilýär | Hödür etdi |
| مُسْتَخْرَجٌ | مُسْتَخْرَجٌ | يَسْتَخْرِجُ | اِسْتَخْرَجَ |
| Çykartmagyň wagty, çykartmagyň ýeri | Çykardylan | Çykardýar | Çykardy |

**Bellik:** Obýekt/doldurgyç bilen wagt-orun doldurgyjy (ismi zaman we ismi-mekan) deňeşdirme derejesini bildirmek üçin wagt-orun doldurgyjyň (ismi-zamanyň we ismi-mekanyň) soňuna getirilende (**فِيهِ**) goşulmasy goşulyp ulanylýar. **Meselem**: مُكْرَمٌ فِيهِ (özüne hödür edilen kişi) diýlip aýdylýar. Sözüň soňundaky (**فِيهِ**) goşulmasy bu sözüň obýekti (ismi-mefgul) däl-de wagt-orun doldurgyçdygyny (ismi-zaman we ismi-mekan bolup gelendigini) görkezýär.

## Ulaltmaderejesini bildirýän sypatyň ýasalyşy (مبالغة إسم الفاعل)

**Ulaltma derejesindäki sypatyň/adyň ýasalyşy:** Haýsyry bir obýektdäki aýratynlygyň juda köp mukdardadygyny we haýsydyr bir kişiniň bir alamatynyň juda

köp ýüze çykýandygyny görkezýän sypat/at derejesi. Bu atlar süläsi işlikden ýasalanlaryň aýratyn galyplary bolýar. Bu galyplar iş ýüzünde ulanmak arkaly öwrenilýär (olaryň hemmsei “semagy” kabul edilýär). Ýagny islendik işligi haýsydyr bir galypa salyp ulaltma derejesindäki atlar ýasalýar. Aýal jynsy we erkek jynsy üçin aýratyn galyp bolmaýar. Sypatyň soňky harpynyň ahyryna “taýy-tenis” (aýal jynsyna degişli “te” harpy) getirilmek arkaly aýal jynsy ýasalýar.

| | |
|---|---|
| **Ulattma derejesiniň galypy** | **فَعَّالٌ** |
| **Akyll adam şerlileriň söhbetini juda köp terk edijidir** | **اَلعَاقِلُ تَرَّاكٌ صُحْبَةَ الأَشْرَارِ** |

**Ulaltma derejeli atlaryň (mubalagatu ismi-fagyl) galyplary:** Ulaltma derejesinädiki atlaryň jemi on bir sany galypy bolýar. Indi şol galyplary ýeke-ýekeden seljereliň:

**I galyp: ( فَعَّالٌ )** galypy. Bu galypa degişli şu mysallara garap geçeliň:

| | | |
|---|---|---|
| كَذَّابٌ | وَهَّابٌ | تَوَّابٌ |
| Juda ýalanjy | Juda eli açyk, köp bagyşlaýan | Tobany köp kabul edýän |

**II galyp: ( فَعَّالَةٌ )** galypy. Bu galypa degişli şu mysallara garalyň:

| | | |
|---|---|---|
| سَيَّارَةٌ | فَهَّامَةٌ | عَلاَّمَةٌ |
| Köp gezýän, köp aýlanýan | Juda düşünjeli | Köp bilýän |

**III galyp: ( فَعُولٌ )** galypy. Bu galypa degişli şu mysallara seredeliň:

| | | |
|---|---|---|
| غَيُورٌ | طَهُورٌ | جَسُورٌ |
| Juda gabanjaň | Juda arassaçyl | Juda nert |

**IV galyp: (فَعِيلٌ)** galypy. Bu galypa degişli şu mysallary garap geçeliň:

| | | |
|---|---|---|
| سَمِيعٌ | رَحِيمٌ | عَلِيمٌ |
| Juda gowy eşidýän | Juda merhemetli | Köp bilýän |

**V galyp: (فَاعُولٌ)** galypy. Bu galypa degişli şu mysallara seredeliň:

| | |
|---|---|
| سَاكُوتٌ | فَارُوقٌ |
| Juda gürlemezek | Köp tapawutlandyrýan |

**VI galyp: (فِعِّيلٌ)** galypy. Bu galypa şu mysallary getirmek bolýar:

| | | |
|---|---|---|
| فِسِّيقٌ | ظِلِّيمٌ | صِدِّيقٌ |
| Juda erbet/günäkär | Juda zalym | Juda dogruçyl |

**VII galyp: ( فُعَالٌ )** galypy. Bu galypa degişli şu mysallary getirmek bolýar:

| كُبَارٌ | شُجَاعٌ | ضُخَامٌ |
|---|---|---|
| Juda uly | Juda batyrgaý | Juda semiz |

**VIII galyp: (فُعَلَةٌ )** galypy. Bu galypa degişli şu mysallary getirmek bolýar:

| نُوَمَةٌ | لُمَزَةٌ | هُمَزَةٌ |
|---|---|---|
| Köp uklaýan | Köp ýazgarýan | Köp kemsidýän |

**IX galyp: (مِفْعَالٌ )** galypy. Bu galypa degişli şu mysallary getirmek bolýar:

| مِضْيَاعٌ | مِتْلاَفٌ | مِقْدَامٌ |
|---|---|---|
| Köp zaýalaýan | Köp isripçil, tygşytsyz | Juda galjaň |

**X galyp: (مِفْعِيلٌ )** galypy. Bu galypa degişli şu mysallary getirmek bolýar:

| مِعْطِيرٌ | مِنْطِيقٌ | مِسْكِينٌ |
|---|---|---|
| Hoşboý ysy köp ulanýan | Juda owadan gürleýän | Juda garyp |

**XI galyp: (تِفْعَالٌ )** galypy. Bu galypa degişli şu mysallary getirmek bolýar:

| تِكْلاَمٌ | تِبْيَانٌ |
|---|---|
| Köp gürleýän | Köp düşündirýän |

## Kiçeltmäni aňladýan sypatyň/adyň ýasalyşy
## (إسم التصغير)

Kiçiligi, azlygy görkezmek, söýgüni beýan etmek ýa-da kemsitmek maksady bilen ulanylýan sypat.

**Kiçeltmäni bildirýän at (ismi-tasgyr)**: Türkmen dilinde kiçeltmäni bildirýän sypatyň deregine ulanylýar. Kiçeltme, söýgülilik aňlatmak ýa-da kemsitmek maksady bilen atlar kiçeltme galypy bilen ýasalýar. **Meselem** “çoga” sözüniň deregine “çagajyk”, “bala” sözüniň deregine balajyk diýlende oňa bolan merhemet we mähir, “bäbek” sözüniň deregine “bäbejik” diýlende oňa bolan sözgüňi bidirmek, “oglan” sözüniň deregine “oglanjyk”, “mugallym” sözüniň ornuna “mugallymjyk” diýlende oňa bolan kemsitme we kiçeltme duýgularyny beýan edilýär.

**Ýasalyşy:**

**1.** Üç harply atlar “جُنَيْدٌ” ←“جُنْدٌ”, “رُجَيْلٌ” ← “رَجُلٌ”, “عُبَيْدٌ” ← “عَبْدٌ” mysallarynda bolşy ýaly **فُعَيْلٌ** galypyna öwrülip ismi-tasgyr ýasalýar.

**2.** Dört harply atlar “زُوَيْرِقٌ” ← “زَوْرَقٌ”, “عُسَيْكِرٌ” ← “عَسْكَرٌ”, “مُسَيْجِدٌ” ← “مَسْجِدٌ” mysallarynda bolşy ýaly **فُعَيْعِلٌ** galypyna geçirilip ismi-tasgyr ýasalýar.

**3.** Bäş ýa-da has köp harpdan emele gelen atlar “أُصَيْطِب” ← “إِصْطَبْل”, “عَنْدَلِيب← ” “عُنَيْدِل”, “سُفَيْرِج” ←” سَفَرْجَل ” mysallarynda bolşy ýaly ilkinji dört harpy **فُعَيْعِلٌ** galypyna geçirilip ismi-tasgyr ýasalýar.

**4.** Bäş harply bolup dördünji harpy gowşak bolanlar “عُصَيْفِير” ← “عُصْفُور ”, “مُفَيْتِيح ” ← “مِفْتَاح” mysallarynda bolşy ýaly **فُعَيْعِيلٌ** galypyna öwrülip ismi-tasgyr ýasalýar.

Ikinji harpy “elif” bolan atlar kiçeltme ýasalanda kada laýyklykda “elif” harpy “waw” harpyna öwrülýär.

**Mysal**: “شُوَيْهِدٌ” ← “شَاهِدٌ”, “بُوَيْبٌ” ← “بَابٌ”, “خُوَيْلِدٌ” ← “خَالِدٌ ”

Aşakdaky atlaryň keçeltme galyplarynyň (ismi-tasgyrynyň) ýasalyşy. **Mysal üçin**: “رَبِيٌّ” “رَبٌّ”, “مَالِيٌّ” “مَالٌ”, “تِينِيٌّ” “تِينٌ”, “زَيْتُونِيٌّ” “زَيْتُونٌ”, “كَاتِبِيٌّ” “كَاتِبٌ”, “نَحْلِيٌّ” “نَحْلٌ”, “مِفْتَاحِيٌّ” “مِفْتَاحٌ”, “زَبَرْجَدِيٌّ” “زَبَرْجَدٌ”, “مَجْلِسِيٌّ” “مَجْلِسٌ”, “عَسْجَدِيٌّ” “عَسْجَدٌ”, “يَاقُوتِيٌّ” “يَاقُوتٌ”

| Ismi-tasgyr | **إسم التصغير** |
|---|---|
| Söýgi, näziklik, kiçeltme, azlyk we kiçiligi alamatlandyrmak maksady bilen ulanylýan sözler | **Bellik**: Aý we Gün sözleriniň ismi-tasgyry ýasalmaýar.<br>Ikinji harpdan soň säkin “**ýa**” (يْ) getirilip ýasalýar. |
| Serçe | عُصْفُورٌ |
| Saýrap duran serçejik gördüm | رَأَيْتُ عُصَيْفِرًا يُغَرِّدُ |

**a.** Üç harply atlardan ýasamak üçin **فُعَيْلٌ** galypy ulanylýar:

| | | | |
|---|---|---|---|
| قَلَمٌ | Galam → | قُلَيْمٌ | Galamjyk, kiçijik galam |
| جَبَلٌ | Dag → | جُبَيْلٌ | Dagjagaz, kiçijik dag |
| عَبْدٌ | Gul → | عُبَيْدٌ | Guljagaz, kiçijik gul |
| نَصْرٌ | Ýardam etmek → | نُصَيْرٌ | Azajykk ýardam etmek |
| حَسَنٌ | Hasan → | حُسَيْنٌ | Hasanjyk |

**b.** Dört harply atlardan ýasamak üçin **فُعَيْعِلٌ** galypy ulanylýar:

| | | | |
|---|---|---|---|
| دَفْتَرٌ | Depder → | دُفَيْتِرٌ | Kiçi depder, depderjik |
| مَنْزِلٌ | Öý → | مُنَيْزِلٌ | Kiçi ew, ewjik |
| بُلْبُلٌ | Bilbil → | بُلَيْبِلٌ | Kiçi bilbil, bilbiljik |
| مَسْجِدٌ | Metjit → | مُسَيْجِدٌ | Metjitjik, kiçijik metjit |

**ç.** Bäş harply we has köp harply atlardan **فُعَيْعِيلٌ** galypynda ýasalýar. Gowşak harply sözlerden gowşak harplary “ýa” (ي) harpyna öwrülip ýasalýar.

| | | | |
|---|---|---|---|
| مِفْتَاحٌ | Açar → | مُفَيْتِيحٌ | Kiçijik açar, açarjyk |
| عُصْفُورٌ | Serçe → | عُصَيْفِيرٌ | Kiçijik serçe, serçejik |
| قَنْدِيلٌ | Çyra, ýag çyra → | قُنَيْدِيلٌ | Kiçijik çyra, çyrajyk |

**Kiçeltmäni aňladýan adyň aýratynlyklary:** Esasy maglumatlar beýan edilenden soň aşakdaky galypda ulanylýan ismi-tasgyrlaryň giňden ulanylýan görnüşlerine degişlidir.

Dört harpdan köp harply atlardan ýasalanda dördünjiden soňky harp düşürilip ýasalýar.

**Mysal üçin:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| عَنْدَلِيبٌ | Bilbil → | عُنَيْدِلٌ | Kiçijik bilbil, bilbiljik |
| سَفَرْجَلٌ | Aýwa → | سُفَيْرِجٌ | Kiçijik aýwa, aýwajyk |

Kiçeltme galypy (smi-tasgyr) ýasaljak sözüň soňunda gelýän aýal jynsyna degişli alamatlar (ي اء ة), ýa-da has at we sypatlardaky (آنِ) goşulmalar bolşy ýaly saklanyp galýar.

**Mysal üçin:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| قَلْعَةٌ | Gala → | قُلَيْعَةٌ | Kiçijik gala, galajyk |
| هِرَّةٌ | Pişik → | هُرَيْرَةٌ | Pişijek |
| بُشْرَى | Buşlyk → | بُشَيْرَى | Söýünjijik |
| حَمْرَاءُ | Gyzyl → | حُمَيْرَاءُ | Gyzylja |
| سَمْرَاءُ | Gara, garaýagyz→ | سُمَيْرَاءُ | Garaja, garaýagyzja |
| سَلْمَانُ | Selman → | سُلَيْمَانُ | Selmanjyk |
| عُثْمَانُ | Osman → | عُثَيْمَانُ | Osmanjyk |
| سَكْرَانُ | Serhoş → | سُكَيْرَانُ | Az-owlak serhoş |
| كَسْلاَنُ | Ýalta → | كُسَيْلاَنُ | Az-owlak ýalta, ýaltarak |

Iş ýüzünde/gepleşik dilinde ulanmak arkaly ornaşan aýal jynsyna degişli sözleriň ismi-tasgyry ýasalanda aýal jynsyna degişli alamat bolan aýlawly “te” (ة) harpy gaýtadan ýüze çykýar:

| | | | |
|---|---|---|---|
| شَمْسٌ | güneş → | شُمَيْسَةٌ | günjagaz |
| أَرْضٌ | ýer → | أُرَيْضَةٌ | ýerjjagaz |
| عَيْنٌ | göz → | عُيَيْنَةٌ | gözjagaz |

(فَاعِلٌ) we (فَاعِلَةٌ) ölçegindäki “elif” harpy “waw” jarpyna öwrülip ýasalýar:

| | | | |
|---|---|---|---|
| عَالِمٌ | alym → | عُوَيْلِمٌ | alymjyk, kiçijik |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | | | alym |
| جَارِيَةٌ | gyrnak → | جُوَيْرِيَةٌ | kiçijik gyrnak, gyrnajyk |

Orta harpy gowşak harply atlara degişli mysallar:

| | | | |
|---|---|---|---|
| بَابٌ | gapy → | بُوَيْبٌ | gapyjyk, kiçijik gapy |
| خَالٌ | daýy → | خُوَيْلٌ | daýyjyk |

Soňky harpy gowşak harply ada degişli mysallar (esmaul-hamsanyň, ýagny bäş sany gowşak harply adyň düşürilip ýazylýan harpy, ýagny “waw” harpy gaýtadan ýüze çykýar hem-de “ýa” harpyna öwürülip ýazylýar:

| | | | |
|---|---|---|---|
| أَبٌ | أَبَوٌ | أُبَيٌّ | kakajan |
| أَخٌ | أَخَوٌ | أُخَيٌّ | doganjan |

**Mysallar:**

| | |
|---|---|
| سَبَحَ الْأَوْلَادُ فِي نُهَيْرٍ نَظِيفِ الْماَءِ. | Çagalar arassa suwly derýajykda ýüzdüler. |
| اَلْوَرْدَةُ الْحُمَيْراَءُ مُنْتَشِرَةٌ عِنْدَناَ. | Gyrmyzy güljagaz bizde giňden ýaýran. |
| سُمَيَّةُ أَوَّلُ شَهِيدَةٍ فِي التَّأْرِيخِ. | Sümeýýe taryhda ilkinji gahryman enedir. |
| شاَهَدْتُ أَباَ الْوُلَيْدِ فِي السُّوقِ. | Çagajygyň kakasyny bazarda gördüm. |
| قَفَلَ الْخَادِمُ الْباَبَ بِقُفَيْلٍ جَدِيدٍ. | Hyzmatkär gapyny täzeje gulpjagaz bilen gulplady. |
| قَفَلَ الْخَادِمُ الْباَبَ بِقُفَيْلَيْنِ جَدِيدَيْنِ. | Hyzmatçy gapyny iki sany täzeje gulpjagaz bilen gulplady. |
| عُبَيْدَةُ بْنُ الْجَراَّحِ قاَئِدٌ عَظِيمٌ. | Ubeýde ibn Jerrah uly baştutandyr. |

## Gural aňladýan adyň ýasalyşy
## (ismi-alet) (إسم الآلة)

Bir işin edilmeginde ulanylýan gurala at bolup hyzmat edýän söz diýmekligi bildirýär. Wagt doldurgyjy (ismi-zaman) bilen orun doldurgyjynyň (ismi-mekan) “mim” (م) harpy üstün arkaly ýasalýan bolsa gural aňladýan adyň (ismi-alet) “mim” harpynyň hereketi astynyň kömegi bilen ýasalýar. Üç harply işligiň düýp derejesi (sülasi müjerret maglum) we täsirini geçirýän işliklerden ýasalýan we iş ýüzünde ulanmak arkaly (semagy) öwrenilýän üç sany galypy bolýar:

| | | |
|---|---|---|
| مِفْعَالٌ | مِفْعَلَةٌ | مِفْعَلٌ |

**(مِفْعَلٌ) galypyndaka degişli mysallar:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| بَرَدَ ـُ | Törpüledi | مِبْرَدٌ | Ige |
| نَبَرَ ـِ | Galdyrdy, beýgeltdi | مِنْبَرٌ | Münber |
| كَسَرَ ـِ | Döwdi | مِكْسَرٌ | Döwýän gural, döwüji |
| صَعِدَ ـَ | Çykdy, beýgeldi | مِصْعَدٌ | Lift (galdyrýan gural) |
| مِهْجَرٌ | Mikroskop | مِقْلَى | Saç |
| مِثْقَبٌ | Deşiji gural | مِحْلَقٌ | Sakal alýan/sakal syrýan |

**(مِفْعَلَةٌ) galypyndaka degişli mysallar:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| لَعِقَ | ýalady | مِلْعَقَةٌ | çemçe |
| طَرَقَ | urdy | مِطْرَقَةٌ | çekiç |
| سَطَرَ | Çyzgy çyzdy | مِسْطَرَةٌ | Jetwel, çyzgyç |
| كَنَسَ | Süpürdi | مِكْنَسَةٌ | Süpürge, sübse |
| مِرْضَعَةٌ | Emzikli çüýşe | مِحْفَظَةٌ | Torba |
| مِنْشَفَةٌ | El süpürgiç | مِنْضَدَةٌ | Stol |
| مِظَلَّةٌ | Kölegelik, güneşlik, saýawan | مِرْوَحَةٌ | Perwana, wentilýator |
| مِغْرَفَةٌ | Kepgir | مِمْفَلَةٌ | Oklaw |
| مِمْلَحَةٌ | Duzluk, duzdan, duz gaby | مِدْفَأَةٌ | Peç |

**(مِفْعَالٌ) galypyndaka degişli mysallar:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| نَظَرَ | Seretdi | مِنْظَارٌ | Dürgi |
| فَتَحَ | Açdy | مِفْتَاحٌ | Açar |
| وَزَنَ | Çekdi | مِيزَانٌ | Terezi |
| كَاَلَ | Ölçedi | مِكْيَالٌ | Ölçeg |
| رَأَى | Gördi | مِرْآةٌ | Aýna |
| كَوَى | Daglady | مِكْوَاةٌ | Ütük |
| مِصْبَاحٌ | Lampa | مِمْحَاةٌ | Pozguç |
| مِزْمَارٌ | Surnaý, tüýdük | مِرْحَاضٌ | Tualet |
| مِذْيَاعٌ | Radio | مِرْصَادٌ | Teleskop |

Käte gural aňladýan at (ismi-alet) ýokarydaky galyplardan daşary hem gelip bilýär:

| | | | |
|---|---|---|---|
| سِكِّينٌ | Pyçak | شَوْكَةٌ | Çarşak |
| قَلَمٌ | Galam | فَأْسٌ | Palta |

Müsüriň Arap dil guramasynyň agzalary “**فَعَّالَةٌ** ” galypynyň gural aňladýan (ismi-alet) galypyny ýasamak üçin ulanyp boljakdygy barasynda umumy pikire gelipdirler.

| | | | |
|---|---|---|---|
| ثَلاَّجَةٌ | Doňduryjy | غَسَّالَةٌ | Kir maşyn |
| شَوَّايَةٌ | Et gyzardyjy gural (yzgara) | خَرَّامَةٌ | Blender |

**Mysallar:**

| | |
|---|---|
| أَكَلَ الرَّجُلُ الطَّعَامَ بِالْمِلْعَقَةِ. | Adam nahary çemşe bilen iýdi. |
| طَرَقَ الْحَدادُ الْحَدِيدَ بِالْمِطْرَقَةِ. | Demirçi ussa demiri çekiç bilen urdy. |
| فَتَحَتِ الْمَرْأَةُ الْبابَ بِالْمِفْتاحِ. | Aýal gapyny açar bilen açdy. |
| بَرَدَ الْحَدادُ الْحَدِيدَ بِالْمِبْرَدِ. | Demirçi ussa demiri ige bilen törpüledi. |
| كَنَسْناَ الأَرْضَ بِالْمِكْنَسَةِ. | Ýeri süpürge bilen süpürdik. |
| اَلْمِكْوَى آلَةٌ حَدِيثَةٌ. | Ütük häzirkizaman serişdesi. |
| وَضَعْتُ مِحْفَظَتِي عَلَى الْمِنْضَدَةِ. | Torbamy stoluň üstünde goýdum. |

## Masdarlarlaryň görnüşleri: ýasama (muştak) atlar

**Ýasama atlar:** Ýasama (muştak) atlar başga sözlerden (masdardan) ýasalan atlardyr. Bular subýekt (ismi-fagyl), ulaltma derejesi (mubalagatu ismi-fagyl), doldurgyç/obýekt (ismi-mefgul), ortak işliginiň sypaty (syfaty-müşebbehe), deňeşdirme derejesi (ismi-tafdyl), degişlilik bildirýän at (ismi-mensup), kiçeltmäni görkezýän at (ismi-tasgyr), wagt doldurgyjy (ismi-zaman), orun doldurgyjy (ismi-mekan) we gural aňladýan at (ismi-alet) ýaly görnüşlerden ybaratdyr.

Bulardan subýekti (ismi-fagyl), ulaltma derejesini (mübalagatu ismi-fagyl) we obýekt (ismi-meful) sözlemde ulanylyşlaryny, olaryň sözlemiň haýsy agzasy bolup gelýändigini öňki temalarymyzda seljeripdik. Masdardan başlamak şerti bilen beýleki atlaryň görnüşleri we sözlemde ulanylyşy şu görnüşde bolýar:

**Masdar:** Öten zaman ýa-da häzirki zaman ýaly haýsydyr bir zaman formasy bilen baglanyşygy bolmaýan, ýöne sözlemde subýektiň ornuna ulanyp bolýan we haýsydyr bir iş-hereketi aňladyp gelýän söz. Sözlüklerde öten zaman we häzirki zaman işliklerinden soň üçünji orunda getirilýär. Işlikleriň we ähli ýasama (muştak) sözleriň köküni emele getirýär.

**Mysal üçin:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| ذِكْرٌ | Ýatmalak, ýatlamak, ýatlamaklyk | جُوعٌ | Ajykmak, ajykma |
| اِجْتِماعٌ | Jemlemek, jemleme, | طَلَبٌ | Islemek, isleme |

| | | | |
|---|---|---|---|
| | jemlemeklik | | |
| إِكْرَامٌ | Hödür, hödür etmek | خَلْقٌ | Ýaratmak, ýaratma, ýaradyş |

Işlikleriň masdarlary mimli masdar (ismi-zaman, ismi-mekan) we ýasama masdar diýlip birnäçe toparda seljerilýär:

**Işlikleriň masdarlary:** Işlikler: üç harply (üç harply (sülәsi), dört harply (rubagy) bäş harply (humasy) we alty harply (südäsi) bolýar. Üç harply (sülәsi) işlikden beýleki işlikleriň masdar galyplary kadaly we anyk galyplarda ýasalýandygy sebäpli olar öňki temalarymyzda seljerildi. Olar ýasalanda kabul edilen ölçeglerde we galyplarda kadasyna laýyklykda ýasalýar. Üç harply (sülәsi) işligiň masdary bolsa diňe sözlüklerden (ýa-da diliň ulanyjysyndan eşitmek/diňlemek arkaly) öwrenilýär we olary gündelik gepleşik dilinde ýygy ulanmak arkaly wagtyň geçmegi bilen özleşdirilýär. Häzirlikçe bolsa gürrüňi edilýän üç harply işlikleriň masdarlary bilen baglanyşykly meselelere içgin garap geçeliň. Her bir işlik azy bir masdardan emele gelýär. Nätänyň sözi ýa-da işligi gören wagtymyz ony sözlüklerden baş harpyndan ugur alyp gözlemeli bolýar. Çünki işlikler arap dilinde taýýarlanan sözlüklerde türkmen diliniň düşündirişli sözlüklerinde bolşy ýaly işligiň nämälim şekilinde (masdar görnüşinde) getirilmeýär. Umumy kabul edilen kadanyň ýokdugyna garamazdan aglaba ýagdaýda işlikleriň öňi bilen öten zaman işliginiň III şahs tәkligi, yz ýanyndan bolsa köp halatda ortanjy harpyny alamatlandyrýan çyzygyň üstüne işligiň görnüşiniň hereketi ýerleşdirilýär we häzirki zaman işliginiň formasy getirilýär. Şol amalatlar "ـِـ , ـُـ , ـَـ" görnüşinde üç şekilde berilýär. Yz ýanyndan bolsa şol sözüň masdary getirilýär. Terjimesinde umuman öten zaman işliginiň manysy bilen bir hatarda masdarynyň manysy ýerleşdirilýär. Işligiň üç harpdan ybarat bolan düýp formasy (öten zaman, häzirki zaman we masdary bilen bilelikde) getirilenden soň astynda şol işlikden ýasalan bir harp, iki harp goşulyp gelýän şol işligiň dürli many özgermelerine eýe bolan görnüşleri ýerleşdirilýär.

**Mysal üçin:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| ذَهَبَ ـَ ذَهَابٌ | gitdi | حَضَرَ يَحْضُرُ حُضُوراً | geldi |
| أَذْهَبَ يُذْهِبُ إِذْهَابًا | gidirdi | أَحْضَرَ يُحْضِرُ إِحْضَاراً | getirdi |

Masdar işligiň atlaşan formasy bolup, iki görnüşde ulanylýar. Haýsydyr bir at bolup galyplaşan mana eýe bolýar ýa-da işligiň at manysyny düzüminde jemleýär. **Meselem**: (خَلَقَ) kökünden ýasalan masdar (خَلْقٌ) hem ýaratmak manysyny hem-de ýaratma işiniň manysyny bildirýär.

Umumy pikir edinmek nukdaýnazaryndan masdarlaryň dürli galyplaryndan kabirlerini şu görnüşde sanamak bolar:

| **Galypy** | **Masdar** | | **Häzirki zaman işligi** | **Öten zaman işligi** |
|---|---|---|---|---|
| فَعْلٌ | أَمْرٌ | Buýurmak | يَأْمُرُ | أَمَرَ |
| | زَرْعٌ | Ekin ekmek | يَزْرَعُ | زَرَعَ |

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| | قَوْلٌ | Sözlemek | يَقُولُ | قَالَ |
| | سَيْرٌ | Ýöremek | يَسِيرُ | سارَ |
| فِعْلٌ | ذِكْرٌ | Ýatlamak, sözlemek | يَذْكُرُ | ذَكَرَ |
| فُعْلٌ | كُفْرٌ | Inkär etmek | يَكْفُرُ | كَفَرَ |
| فُعُولٌ | خُرُوجٌ | Çykmak | يَخْرُجُ | خَرَجَ |
| | سُجُودٌ | Sejde etmek | يَسْجُدُ | سَجَدَ |
| | دُخُولٌ | Girmek | يَدْخُلُ | دَخَلَ |
| فَعَالٌ – فَعَالَةٌ | ذَهَابٌ | Gitmek | يَذْهَبُ | ذَهَبَ |
| | سَمَاعٌ | Eşitmek | يَسْمَعُ | سَمِعَ |
| | ضَلاَلٌ – ضَلاَلَةٌ | Azmak, azaşmak | يَضِلُّ | ضَلَّ |
| فِعَالٌ – فِعَالَةٌ | قِيَامٌ | Turmak | يَقُومُ | قَامَ |
| | كِتَابَةٌ | Ýazmak | يَكْتُبُ | كَتَبَ |
| | زِيَارَةً | Zyýarat etmek | يَزُورُ | زَارَ |
| | هِدَايَةٌ | Ýol görkezmek | يَهْدِي | هَدَى |

## Mimli masdar
## (المَصْدَرُ المِيمِيُّ)

**(Ismi-zaman we ismi-mekan):** Başynda artyk “mim” harpy getirilen masdar. Üç harply (sülási) işlikleriň wagt-orun bildirýän doldurgyjy (ismi-zaman we ismi-mekan) galyplary birmeňzeş bolandygy üçin bilelikde seljerilýärler. “Ismi zamanyň” mazmunynda wagt nygtalýandygy sebäpli şol ada eýe bolupdur, “ismi-mekanyň” manysynda bolsa ýer nygtalýandygy sebäpli “ismi-mekan” diýlip atlandyrylypdyr. Bu galyp iki şekilde ýasalýar:

| | |
|---|---|
| مَفْعِلٌ | مَفْعَلٌ |

**a. (مَفْعَلٌ)**

Bu galyp ýasalanda häzirki zaman işliginiň ortanjy harpy üstünli ýa-da oturly işlikleriň “mimli” masdary wagt-orun bildirýän doldurgyç (ismi-zamany we ismi-mekany) bu “**مَفْعَلٌ**” şekilinde ýasalyp ulanylýar.

| | | |
|---|---|---|
| كَتَبَ ـُـ | مَكْتَبٌ | Ýazmak, ýazylýan ýer we ýazmgyň wagty (mekdep, býuro) |
| لَعِبَ ـَـ | مَلْعَبٌ | Oýnamak, oýnalýan ýer we oýnalýan wagt (oýun |

| | | |
|---|---|---|
| | | meýdançasy) |
| سَكَنَ ـُ | مَسْكَنٌ | Ýaşamak, ýaşalýan ýer, ýaşalýan wagt (mesgen) |
| ذَهَبَ ـَ | مَذْهَبٌ | Gitmek, gidilýän ýer, gitmegiň wagty (mezhep) |
| طَبَخَ ـَ | مَطْبَخٌ | Bişirmek, bişirilýän ýer we bişirmegiň wagty (aşhana) |
| دَخَلَ ـُ | مَدْخَلٌ | Girmek, girilýän ýer, girilýän wagt (girelge) |
| خَرَجَ ـُ | مَخْرَجٌ | Çykmak, çykylýan ýer we çykylýan wagt (çykalga) |

Haýsydyr bir zadyň köp bolýan ýa-da haýsydyr bir işiň ýygy edilýän ýerini görkezmek maksady bilen sözüň soňuna aýlawly “te” harpy (taýy-merbuta - ة) goşulyp ýasalýar.

**Mysal üçin:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| دَرَسَ | Ders geçdi | مَدْرَسَةٌ | Köp ders geçilýän ýer we wagt (mekdep) |
| كَتَبَ | Ýazdy | مَكْتَبَةٌ | Köp ýazylan ýer we wagt (kitaphana, stol) |
| قَبَرَ | Gömdi | مَقْبَرَةٌ | Köp gömülýän ýer we wagt (gabyr, mazarçylyk) |
| طَبَعَ | Çap etdi | مَطْبَعَةٌ | Köp neşir edilýän ýer we wagt (çaphana, neşirýät) |
| حَكَمَ | Höküm etdi | مَحْكَمَةٌ | Köp höküm edilýän/çykarylýan ýer we wagt (kazyýet) |
| مَلَكَ | Eýe boldy, eýeçilik etdi | مَمْلَكَةٌ | Köp eýeçilik edilýän ýer we wagt (patyşalyk). |

Şeddeli (muzagaf) we ortanjy harpy gowşak harply (yllatly) işlikleriň hem “mimli” masdar, wagt-orun bildirýän atlar (ismi-zaman we ismi-mekanlary) umuman bu galypda aýlawly “te” (taýy-merbuta - ة) arkaly ýasalýar:

| | | | |
|---|---|---|---|
| خَافَ | Gorkdy | مَخَافَةٌ | Gorkmak, gorkynyň ýeri we wagty |
| سَرَّ | Begendi | مَسَرَّةٌ | Begenmek, begenmegiň ýeri we wagty |

**b. (مَفْعِلٌ)**

Häzirki zaman işliginiň ortanjy harpy astyn bolan işlikler bilen baş harpy gowşak bolan işlikler bu topara degişli bolup gelýär:

| | | | |
|---|---|---|---|
| جَلَسَ ـِ | Oturdy | مَجْلِسٌ | Oturmak, oturulýan ýer, oturmagyň wagty (mejlis) |
| نَزَلَ ـِ | Düşdi | مَنْزِلٌ | Düşmek, düşülýän ýer, düşülýän wagt (öý, menzil) |

| | | | |
|---|---|---|---|
| وَضَعَ يَضَعُ | Goýdy | مَوْضِعٌ | Goýmak, goýulýan ýer, goýulýan wagt (ýer, orun) |
| وَقَفَ يَقِفُ | Durdy, aýak üstünde durdy | مَوْقِفٌ | Durmak, durulýan ýer we durulýan wagt (duralga) |
| وَلَدَ يَلِدُ | Dogurdy | مَوْلِدٌ | Dogurmak, dogrum ýeri we dogrulýan wagt (dogulma) |
| وَعَدَ – يَعِدُ | Wada berdi, söz berdi | مَوْعِدٌ | Söz berilýän ýer, söz berilýän wagt (duşuşyk ýeri) |
| يَسَرَ ــِ | Humar oýnady | مَيْسِرٌ | Humar oýnamak, humar oýnalýan ýer, humar oýlanýan wagt (humarhana) |

Aşakdaky işlikler bolsa kadadan daşary häzirki zaman işliginiň ortanjy harpynyň oturlydygyna garamazdan "**mimli**" masdary, wagt-orun aňladýan at (ismi-zaman we ismi-mekany) köp halatda (**مَفْعِلٌ**) galypynda ýasalýar.

**Mysal üçin:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| سَجَدَ ــُ | sejde etdi | مَسْجِدٌ | Sejde etmek, sejde edilýän ýer we sejde etmegiň wagty (metjit, sejdegäh) |
| شَرَقَ ــُ | dogdy | مَشْرِقٌ | Dogmak, dogmagyň ýeri we dogmagyň wagty (gündogar) |
| غَرَبَ ــُ | batdy | مَغْرِبٌ | Batmak, batýan ýeri we batýan wagty (günbatar) |

Käbir üç harply (süläsi) işlikleriň masdarlary bolsa soňunda aýalwly "te" (taýy-merbuta - ة) ýazylýar.

**Mysal üçin:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| عَرَفَ ــِ | Bildi, tanady | مَعْرِفَةٌ | Bilmek |
| غَفَرَ ــِ | Bagyşlady | مَغْفِرَةٌ | Bagyşlamak |
| وَعَظَ يَعِظُ | Wagyz berdi, nesihat etdi | مَوْعِظَةٌ | Ögüt bermek |

## Ýasama masdar
## (المصدر الجعلي)

Sözüň soňky harpyny astyna öwrüp yzyna (**يَّةٌ**) masdar ýasaýjy goşulmanyň getirilmegi arkaly ýasalýan, hal we sypat bolup gelýän masdara ýasama masdar diýilýär.

**Mysal üçin:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| اَلإِنْسانُ | Ynsan | اَلإِنْسانِيَّةُ | Ynsanlyk |
| اَلْمَسْؤُولُ | Jogapkär | اَلْمَسْؤُولِيَّةُ | Jogapkärçilik |
| اَلْجاهِلُ | Nadan | اَلْجاهِلِيَّةُ | Nadanlyk |
| اَلْحاكِمِيَّةُ | Hakimýet | اَلأُلُوهِيَّةُ | Ylahlyk |

| | | | |
|---|---|---|---|
| اَلرُّبُوبِيَّةُ | Pwerwerdigärlik, hudaýlyk (replik) | اَلْقَوْمِيَّةُ | Milletparazlyk |
| اَلْحَنَفِيَّةُ | Hanafylyk | اَلْوَهاَّبِيَّةُ | Wähhäbilik |
| اَلْمَدْرَسِيَّةُ | Okulla baglanyşykly | اَلاِشْتِراَكِيَّةُ | Sosializm |
| اَلشُّعُوبِيَّةُ | Halkçylyk | اَلْعِلْماَنِيَّةُ | Laisizm |
| اَلصِّناَعِيَّةُ | Senagatçylyk, sanagat bilen baglanyşykly | اَلْبَحْرِيَّةُ | Deňizçilik |

**Masdarlaryň sözlemde ulanylyşy:**

Masdarlar sözlemiň eýesi (mübteda), habary, subýekti (fagyl) ýa-da obýekti (mefgul) we beýlekiler ýaly sözlemiň haýsydyr bir agzasy bolup gelýär.

| | |
|---|---|
| بَكَي الطِّفْلُ مِنَ الْجُوعِ. | Çaga açlygyndan aglady. |

Masdaryň ýerine (أَنْ) we işlik getirip bolan halatynda masdarlar işlik ýaly (şibhi-işlik) amal edip, subýekt (fagyl) we ýöneliş düşümde doldurgyç (mefgulun-bih) kabul edýär.

**Mysal üçin:**

| | |
|---|---|
| يُرِيدُ الرَّجُلُ أَنْ يَزُورَهُ. | Ol adam ol ýeri zyýarat etmek isleýär. |
| يُرِيدُ الرَّجُلُ زِياَرَتَهُ. | Ol adam ony zyýarat etmek isleýär. |
| خاَلِدٌ كَثِيرُ النَّصْرِ صَدِيقَهُ.<br>خاَلِدٌ كَثِيرُ أَنْ يَنْصُرَ صَدِيقَهُ. | Halyt dostuna köp ýardam edýär.<br>(Halydyň dostuna ýardymy juda köp.) |

Bärde "صَدِيقَهُ " kesgitli harpy bolan "النَّصْرِ " masdarynyň ýöneliş düşümde doldurgyjy (mefgulun-bih) bolup gelipdir.

Masdar tenwinli bolup gelen halatynda bolsa işlik ýaly amal edýär.

| | |
|---|---|
| إِطْعاَمٌ يَتِيماً خَيْرٌ (أَنْ يُطْعِمَ الْمَرْءُ يَتِيماً خَيْرٌ). | Ýetimi doýurmak haýyrlydyr. |

Bärde **إِطْعاَمٌ** masdary işlik ýaly (şibhi-fygyl) we **يَتِيماً** hem doldurgyç bolup gelipdir.

Masdarlar umuman subýekte eýelik düşümde eýerip gelýär. Subýekt bilen masdar ýanaşyp gelende masdar eýelik düşümde eýelik ediji bolup gelýär (muzaf bolýar) we subýekt (fagyl) hem eýelik edilýän (muzafun-ileýh) bolup gelýär:

| | |
|---|---|
| خَلْقُ العاَلِمِ | Alymyň oýlap tapmagy/tapyşy |
| دُخُولُ الرَّجُلِ | Adamyň girmegi/adamyň girişi |
| بَعْثُ الْخَلِيفَةِ | Halyfyň ugratmagy, ugradyşy |
| صِدْقُ الْمَرْءِ عِزٌّ (أَنْ يَصْدُقَ الْمَرْءُ عِزٌّ ). | Kişiniň dogruçyllygy mertebedir. |
| قِراَءَةُ الإِنْساَنِ سَبَبٌ لِكَماَلِهِ.<br>أَنْ يَقْرَأَ الإِنْساَنُ سَبَبٌ لِكَماَلِهِ. | Kişinin ybadat etmegi kämilliginiň kepilidir. |

Eger haýsydyr bir masdara subýekt (fagyl) hem-de doldurgyç (mefgul) baglanyp gelse, subýekt (fagyl) eýelik düşümde (mejrur) eýeçilik edilýän (muzafun-ileýh) bolup masdardan soň gelýär, doldurgyç (mefgul, obýekt bolsa ýöneliş düşümde (mansup) ýagdaýda onuň yzyna eýerip gelýär.

**Mysal üçin:**

| | |
|---|---|
| خَلْقُ العَالِمِ الآلَةَ | Alymyň guraly oýlap tapmagy |
| دُخُولُ الرَّجُلِ الْبَيْتَ | Adamyň öýe girişi/girmegi |
| بَعْثُ الْخَلِيفَةِ رَسُولاً | Halyfyň ilçi ýollamagy |

Masdarlar käte ýyllaryň dowamynda özleşdirilen/ornaşan/dolanyşyga giren (semagy) aýal jynsyna degişli sözler hökmünde kabul edilýärler.

**Mysal üçin:**

| | |
|---|---|
| قَالَ أَهْلُ العِلْمِ : طَلَبُ الْعِلْمِ فَرِيضَةٌ عَلَى كُلِّ طَالِبٍ وَ طَالِبَةٍ. | Parasatly alymlaryň biri “Ylym öwrenmek her bir talyp oglana we talyp gyza hökmanydyr” diýipdir. |
| شَرِبَ الرَّجُلُ شَرْبَاتٍ عَدِيدَةً. | Ol adam ençeme gezek (öwran-öwran) içdi. |

Masdarlar köp halatda sözlemde doldurgyç (mefgul) bolup gelýär. Hususan-da doldurgyjyny (mefgulyny) predloglaryň (harfy-jeriň) kömegi arkaly kabul edän işlikler masdarlar bilen juda ýygy ulanylýar.

**Mysal üçin:**

| | |
|---|---|
| مَنَعَ مِنْ | ..bir zady gadagan etdi. |
| مَنَعَهُ أَحْمَدُ مِنَ الدُّخُولِ. | Ahmet oňa girmegi gadagan etdi. |
| دَعاَ إِلَى | ..bir zada çagyrdy. |
| دَعاَهُمْ إِلَى الْخُرُوجِ. | Olary çykmaga çagyrdy. |
| أَمَرَ بِ | ..bir zady buýurdy. |
| أَمَرُوناَ بِالسَّماَعِ. | Bize diňlemegimizi tabşyrdylar. |

## Gaýtalanmagy aňladýan masdar
## (مصدر للمرة)

Mukdary (sany we gezegi) beýan etmekde ulanylýan masdaryň görnüşi. Üç harply (süläsi) işlikden (**فَعْلَةٌ**) galypynda ýasalýar. Haýsydyr bir iş-hereketiň näçe gezek edilendigini görkezýär:

| | | | |
|---|---|---|---|
| ضَرَبَ | urdy | ضَرْبَةً | bir gezek urmak |
| أَكَلَ | iýdi | أَكْلَةً | bir gezek iýmek |

| | |
|---|---|
| ضَرَبَ الرَّجُلُ اللِّصَّ ضَرْبَةً | Ol adam ogryny bir gezek urdy. |

| | |
|---|---|
| ضَرَبَ الرَّجُلُ اللِّصَّ ضَرْبَتَيْنِ | Ol adam ogryny iki gezek urdy. |
| أَكَلَ الْوَلَدُ أَكْلَةً | Çaga bir gezek iýdi. |
| أَكَلَ الْوَلَدُ أَكْلَتَيْنِ | Çaga iki gezek iýdi. |

Görnüşi ýaly täklik galypy (**فَعْلَةً**) şekilinde ýasalýar. Ikilik galypy oňa sazlaşykda bolup (**فَعْلَتَيْنِ**) şekilinde, köplük galypy bolsa (**فَعَلاَتٍ**) görnüşinde ýasalýar:

| | |
|---|---|
| ضَرَبَ الرَّجُلُ اللِّصَّ ضَرَباَتٍ عَدِيدَةً | Ol adam ogryny birnäçe gezek urdy. |
| أَكَلَ الْوَلَدُ أَكَلاَتٍ عَدِيدَةً | Çaga birnäçe gezek iýdi. |
| أَكَلَ الْوَلَدُ ثَلاَثَ أَكَلاَتٍ | Çaga üç gezek iýdi. |

Goşma we düzme (mezit) işlikleriň birgezekleýin masdary (masdary-binaýy-merresi) öz işlikleriniň masdarlaryna aýlaly ‘‘te’’ (taýy-merbuta -ة) harpy getirilip ýasalýar:

| | | | |
|---|---|---|---|
| اِبْتَسَمَ يَبْتَسِمُ اِبْتِساَمٌ | ýylgyrdy | اِبْتِسَامَةٌ | bir gezek ýylgyryş |
| اِنْطَلَقَ يَنْطَلِقُ إِنْطِلاَقٌ | eňdi, gitdi | اِنْطِلاَقَةٌ | bir gezek gidiş |

Masdaryň soňunda (ة) bar bolsa, bir gezek emele gelişi beýan etmek üçin soňuna (واَحِدَةٌ) sözi goşulýar:

| | | | |
|---|---|---|---|
| رَحِمَ يَرْحَمُ رَحْمَةٌ | Merhemet etdi, rehim etdi | رَحْمَةٌ واَحِدَةٌ | Bir gezek merhemet etmek |
| أَجاَبَ يُجِيبُ إِجاَبَةً | Jogap berdi | إِجاَبَةٌ واَحِدَةٌ | Bir gezek jogap bermek |

## Täri, ýagdaýy we görnüşi aňladýan masdar
## ( مصدر للنوع)

Hili (neneňsi, nätüýsli) aňladýan masdaryň görnüşi. Türkmen dilinde ýagdaýy bildirýän meňzetme aýyrgyjyna çalym edýär. Iş-hereketiň boluş/emele geliş tärini/görnüşini aňladýan masdar. Üç harply (sülasi) işlikden (**فِعْلَةٌ**) galypynda ýasalýar.

**Mysal üçin:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| ضَحِكَ يَضْحَكُ | güldi | ضِحْكَةً | gülmegiň görnüşi |
| خَلَقَ يَخْلُقُ | ýaratdy | خِلْقَةً | ýaratmagyň täri/görnüşi |
| مَشَى يَمْشِي | ýöredi | مِشْيَةً | ýöremegiň görnüşi |

| | |
|---|---|
| مَشَى الْوَلَدُ مِشْيَةَ الرَّجُلِ. | Çaga uly adamyňky ýaly ýöredi (uly adama çalymdaş ýaly ýöredi). |
| جَلَسَ التِّلْمِيذُ جِلْسَةَ الْمُعَلِّمِ. | Okuwçy mugallym ýaly oturdy. |

| | |
|---|---|
| فَتَحَ الرَّجُلُ الْبَابَ فِتْحَةَ اللِّصِّ. | Ol adam gapyny ogrynyň açyşy ýaly açdy (ogry ýaly ýuwaşlyk bilen açdy). |

**Masdary-müewwel**
**(المصدر المؤول)**

Masdarlyk goşulmalaryndan biriniň öňünde ýazylan sözlemiň manysyny masdara öwürmäge hyzmat edýän adalga masdary-müewwel diýilýär. Bu masdar ýasaýjy goşulmalaryndan (أَنْ) işlik sözleminiň, (أَنَّ) goşulmasy bolsa at sözleminiň manysyny masdara öwürýär. Öňki derlerimizde özleşdirişimiz ýaly bu goşulmalar masdar temasyny seljerýändigimiz sebäpli sözlemde ulanylyşynyň üstünde gaýtadan durup geçeliň.

**a. (أَنْ) masdarlyk goşulmasynyň kömegi arkaly işlikden ýasalan ýasama masdar (müewwel masdar).**

(أَنْ) aglaba ýagdaýda öten zaman we häzirki zaman işlikleriň öňünde getirilýär we olaryň manylaryny masdara öwürýär, öňki temalarymyzda jikme-jik işleýşimiz ýaly häzirki zaman işliginiň ahyrky harpyny üstüne öwürýär (nasp edýär).

Aşakdaky sözlemlere üns berilse masdarly sözlem bilen (أَنْ) işlikden ýasalan ýasama masdar (müewwel masdar) birmeňzeş manynýy aňladýar, ikisi-de sözlemde subýekt (fagyl), subýektiň ornuna gelen obýekt (naýyby-fagyl), sözlemiň eýesi (mübteda), habary, ýöneliş düşüm doldurgyjy (mefgulun-bih) ýa-da predlog (harfy-jer) bilen ahyrky harpy astyna öwrülen (mejrur) bolup gelýär.

Türkmen diline -mak, -mek we bu masdar manysyndaky “k” harpynyň deregine -gyň, -giň, -gy, -gi ýaly şahslara görä degişli goşulmalar goşulyp esasy sözleme baglanyp gelýärler.

| | |
|---|---|
| = يَسُرُّنِي صِدْقُكَ. | يَسُرُّنِي أَنْ تَصْدُقَ |

“Dogruçyl bolmagyň meni begendirdi” sözleminde أَنْ goşulmasynyň kömegi arkaly işlikden ýasalan ýasama masdaryň (müewwel masdaryň) ýeke özi aýratynlykda sözlemiň agzasy bolup gelipdir we subýekt (fagyl) görnüşinde ulanylypdyr.

| | |
|---|---|
| = يُعْلَمُ نَقْصُ الْماءِ. | يُعْلَمُ أَنْ يَنْقُصَ الْماءُ |

“Suwuň kemelmegi (egsiljekdigi) biliner” sözlemi أَنْ goşulmasynyň kömegi bilen işlikden ýasalan ýasama masdar (müewwel masdar) subýektiň onuna gelen obýekt (naýyby-fagyl) görnüşinde gelipdir.

| | |
|---|---|
| = فِعْلُكَ الْوَاجِبَ خَيْرٌ لَكَ. | أَنْ تَفْعَلَ الْوَاجِبَ خَيْرٌ لَكَ |

“Öý işiňi etmegiň seniň üçin haýyrly bolar”sözleminde أَنْ goşulmasynyň kömegi bilen işlikden ýasalan ýasama masdar (müewwel masdar) sözlemiň eýesi (mübteda) bolup gelipdir.

| | |
|---|---|
| = اَلإِحْسَانُ فِعْلُكَ الخَيْرَ. | اَلإِحْسَانُ أَنْ تَفْعَلَ الخَيْرَ |

“Ýagşylyk haýyrly işi etmekdir” sözleminde أَنْ goşulmasynyň kömegi bilen işlikden ýasalan ýasama masdar (müewwel masdar) habar görnüşinde gelipdir.

| | |
|---|---|
| = طَلَبَ التِّلْمِيذُ الْكِتابَةَ. | طَلَبَ التِّلْمِيذُ أَنْ يَكْتُبَ |

“Okuwçy ýazmak isledi” sözleminde أَنْ goşulmasynyň kömegi bilen işlikden ýasalan ýasama masdar (müewwel masdar) ýöneliş düşümde doldurgyç (mefgulun-bih) görnüşinde gelipdir.

| | |
|---|---|
| = رَغِبْتُ فِي سَفَرِهِ. | رَغِبْتُ فِي أَنْ يُسافِرَ |

“Onuň ýolagçy bolmagyny isledim” sözleminde أَنْ goşulmasynyň kömegi bilen işlikden ýasalan ýasama amasdar (müewwel masdar) predlogyň (harfy-jer) kömegi arkaly (mahallen) ahyrky harpy astyn bolup (mejrur) gelipdir.

**b. (أَنَّ) bilen at sözleminden ýasalan ýasama masdar (müewwel masdar):** (أَنَّ) “inne we doganlary” temasy işlelende (إِنَّ) goşulmasynyň ortada gelen ýagdaýyny görkezýändigi beýan ediler. Ýöne bu goşulma at sözleminiň öňünde gelýär we sözleme masdar manysyny berip, subýekt (fagyl), ýöneliş düşümde doldurgyç (mefgulun-bih), subýektiň ornuna geçen obýekt (naýyby-fagyl) ýa-da eýelik ediji-eýelik edilen (jar-mejrur) ýaly ýeke element bolup gelýär. Türkmen diline –magyň, -megiň, -dygyny, -digini, -magyny, -megini goşulmalarynyň kömegi bilen terjime edilýär.

| | |
|---|---|
| = يَسُرُّنِي نَشاطُكَ. | يَسُرُّنِي أَنَّكَ نَشِيطٌ |

“Seniň işjeň bolmagyň (janly hereket etmegiň) meni begendirdi” sözleminde أَنَّ goşulmasynyň kömegi bilen at we habardan emele glen ýasama masdar (müewwel masdar) subýekt (fagyl) görnüşinde gelipdir.

| | |
|---|---|
| = عَلِمْتُ نَجاحَ التِّلْمِيذِ. | عَلِمْتُ أَنَّ التِّلْمِيذَ ناجِحٌ |

“Okuwçynyň üstünlik gazanandygyny bildim” sözleminde أَنَّ bilen at we habardan emele gel ýasama masdar (müewwel masdar) ýöneliş düşümde doldurgyç (mefgulun-bih) görnüşinde gelipdir.

| | |
|---|---|
| = عُرِفَ بَراءَةُ السَّجِينِ. | عُرِفَ أَنَّ السَّجِينَ بَرِيءٌ |

“Tussagyň günäsizdigi anyklandy” sözleminde أَنَّ goşulmasynyň kömegi bilen at we habardan emele gelen ýasama masdar (müewwel masdar) subýekt (fagyl) görnüşinde geldi.

| | |
|---|---|
| = وَظَّفْتُهُ لِأَمانَتِهِ. | وَظَّفْتُهُ لِأَنَّهُ أَمِينٌ |

“Ynamdar bolandygy üçin ony wezipelendirdim” sözleminde أَنَّ goşulmasynyň kömegi bilen at we habardan emele gelen ýasama masdar (müewwel masdar) predlog (harfy-jer) bilen eýelik düşümde (mejrur ýagdaýda) geldi.

**Bellik**: (أَنْ) masdarlyk goşulmasy diňe bir häzirki zaman işliginiň öňünde gelmeýär, ol öten zaman işliginiň öňünde hem gelýär. Öten zaman ýa-da häzirki zaman işligi bilen bilelikde wagt doldugyjy bolan (قَبْلَ) we (بَعْدَ) goşulmasynyň yz ýanyndan ýanaşyp getirmek ýygy ulanylýar. Bu doldurgyçlar gönümel işlik bilen baglanyp gelmeýär, aýratynam (أَنْ) goşulmasy bilen birigip gelýär:

| | |
|---|---|
| سَآكُلُ طَعَامِي قَبْلَ أَنْ أَكْتُبَ واَجِبِي. | Öý işimi ýazmazdan öň naharymy iýmekçi. |
| سَآكُلُ طَعَامِي بَعْدَ أَنْ أَكْتُبَ واَجِبِي. | Öý işimi ýazanymdan soň naharymy iýmekçi. |
| بَعْدَ أَنْ وَقَفَتِ التِّلْمِيذاَتُ بَدَأْنَ الأُناَشِيدَ. | Okuwçylar turandan soň sena okamaga başladylar. |
| بَعْدَ أَنْ حَضَرتِ التِّلْمِيذاَتُ بَدَأْنَ الأُناَشِيدَ. | Okuwçylar gelenden soň sena okamaga başladylar. |
| بَعْدَ أَنْ حَضَرَ الطُّلاَّبُ بَدَأُوا الأُناَشِيدَ. | Okuwçylar gelenden soň sena okamaga başladylar (aýal jynsy). |
| بَعْدَ أَنْ حَضَرَ الطُّلاَّبُ بَدَأُوا التَّجاَرِبَ | Okuwçylar gelenden soň barlaga başladylar (aýal jynsy). |
| بَعْدَ أَنْ وَصَلَ الأُسْتاَذُ بَدَأَ الْخُطْبَةَ. | Mugallym gelenden soň leksiýa okamaga başlady. |
| ماَذاَ فَعَلْتَ بَعْدَ أَنْ سَمِعْتَ كَلاَمَ واَلِدِكَ ؟ | Kakaň aýdanlaryny eşideniňden soň näme etdiň? |
| قَرَأَ الْطُّلاَبُ بَعْدَ أَنْ أَذِنَ الْمُعَلِّمُ لِلقِرَائَةِ. | Azançy namaz okamak üçin azany okandan soň möminler namazy berjaý etdiler. |
| اِشْتَرَي واَلِدِي هَذاَ الْكِتاَبَ بَعْدَ أَنْ طاَفَ بِجَمِيعِ الْمَكْتَباَتِ فِي الْمَدِينَةِ. | Kakam bu kitaby şäherdäki ähli kitaphanalara aýlanyp çykandan soň satyn aldy. |

(أَنْ) haçan-da masdarlyk goşulmasy bolup gelende onuň sözlemde ýerine ýetirýän ýene-de bir wezipesi ýüze çykýar. Şol wezipe sözlemiň manysynyň özgermeginde juda ähmiýetli bolup, aglaba ýagdaýda (أَنْ) buýruk işliginiň öňünden gelýär we manysyny masdara öwürip masdar sözlemini esasy sözlem bilen baglanyşdyrýar we “-diýip” goşulmasynyň kömegi bilen terjime edilýär. Bu (أَنْ) goşulmasy arap dilinde “müfessera” beýan ediji (**الْمُفَسَّرَةُ**) ýa-da “harfy-tefsir”

düşündiriji harp diýlip atlandyrylýar. Oňa eýerip gelen sözleme bolsa tefsir (beýan ediji we düşündiriji) sözlem diýilýär.

| | |
|---|---|
| نَادَيْتُ أَنْ اِجْلِسْ. | “Otur” diýip gygyrdym. |
| أَشَارَ الضَّابِطُ أَنِ اهْجُمُوا. | Serkerde “hüjüm ediň” diýip el salgady. |
| فَأَوْحَيْنَا إِلَى مُوسَى أَنِ اضْرِبْ بِعَصَاكَ الْبَحْرَ. | Musa pygambere “Hasaňy deňize ur” diýip wahyý etdik. |

## Jyns at we täkligi aňladýan at
## (إسم للجنس و الوحدة)

**Jyns at we birmeňzeş jynsdaky ähli obýektlery bildiriýän at:** Türkmen dilinde jyns atlar bir jynsa, görnüşe degişli zatlaryň umumy atlarydyr. **Meselem**: at, düýe, goýun, sygyr, erik, alma... Jyns atlar predmet bildirýän anyk atlara we düşünje bildirýän abstrakt atlara bölünýär. **Meselem**: at, eşek, düýe, sygyr, goýun, geçi – haýwan atlary; çopan, işçi, mugallym – kesp-kär atlary: erik, alma, üzüm, badam – miweleriň atlary; azatlyk, garaşsyzlyk, gaýgy, gam, alada, ünji, şatlyk, begenç, guwanç, ynam... düşünje atlarydyr. Edil türkmen dilinde bolşy ýaly arap dilinde hem jyns atlar dürli görüşlere bölünýär, emma olar sözüň soňuna aýal jynsyny aňladýan goşulma arkaly ýasalmagy bilen tapawutlanýar.

**Mysal üçin:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| شَجَرٌ | Agaç (agaç jynsy) | سَمَكٌ | Balyk (balyk jynsy) |
| نَجْمٌ | Ýyldyz (ýyldyz jynsy) | وَرَقٌ | Ýaprak (ýaprak jynsy) |
| نَمْلٌ | Garynja | تُفَّاحٌ | Alma |

Bulardan haýsydyr biri göz öňünde tutulan wagty şol adyň soňuna aýlawly “te” (taýy-merbuta -ة) harpyny goşup görkezip bolýar.

**Mysal üçin:**

| | | | |
|---|---|---|---|
| شَجَرَةٌ | Haýsydyr bir agaç | سَمَكَةٌ | Haýsydyr bir balyk |
| نَجْمَةٌ | Haýsydyr bir ýyldyz | وَرَقَةٌ | Haýsydyr bir ýaprak |
| نَمْلَةٌ | Haýsydyr bir garynja | تُفَّاحَةٌ | Haýsydyr bir alma |

| | |
|---|---|
| أَكَلْتُ سَمَكاً. | Balyk iýdim (goýun eti we şuňa meňseş däl). |
| أَكَلْتُ سَمَكَةً. | Bir sany balyk iýdim. |
| رَأَيْتُ شَجَرَةً. | Bir sany agaç gördüm. |

Jyns görkezýän at (ismul-jyns) hususan-da tebigy, hakyky zatlardaky haýsydyr bir jyns obýektini görkezýän at. Her bir adyň/sözüň soňuna (ة) goşulmasy goşulanda

“ismul-wahdeti” gelip çykýar. Bu grammatik kadany gepleşik dilinde ýygy we yzygider ulanmak arkaly özleşdirmek bolýar.

**Mysallar:**

1. كانَتْ أَوْرُوباً فِي جَهْلٍ تامٍّ فِي ذَلِكَ الْوَقْتِ . اَلْعَدْلُ أَنْ تَحْكُمَ بِالْحَقِّ . اَلْعَدْلُ حُكْمُكَ بِالْحَقِّ.

2. نَهَضَ الْحِصانُ مِنَ الأَرْضِ بَعْدَ أَنْ سَقَطَ . جَلَسَ الْمُدَرِّسُ عَلَى مَقْعَدِهِ مُتْعَباً بَعَدَ أَنْ شَرَحَ الدَّرْسَ.

3. تَكَلَّمَ الطاَّلِبُ كَلاَماً جَمِيلاً . بَعْدَ أَنْ وَصَلَ الأُسْتاذُ بَدَأَ التَّجارِبَ.

4. كاَنَ الرَّجُلُ يَبْحَثُ عَنْهُ لِقَتْلِهِ .كاَنَ الرَّجُلُ يَبْحَثُ عَنْهُ لِسُؤاَلِهِ .

5. ماذاَ تُفَضِّلُ ؟ اَلسَّكَنُ فِي وَسَطِ الْمَدِينَةِ أَمْ خاَرِجَ الْمَدِينَةِ ؟

6. أَخْبَرَهُ بِسَرِقَةِ الْخَرُوفِ . أُرِيدُ أَنْ أَذْهَبَ إِلَى بَلَدِي لِقَضاَءِ أُسْبُوعَيْنِ هُناَكَ.

7. أُفَضِّلُ قَضاَءَ عُطْلَةِ الصَّيْفِ فِي بَلَدِي لأَنَّ الطَّقْسَ يَكُونُ جَمِيلاً فِيهاَ .

8. مَتَى أَرْسَلَ الصَّحَفِيُّونَ الْخِطاَباَتِ؟ . أَرْسَلَ الصَّحَفِيُّونَ الْخِطاَباَتِ بَعْدَ سَفَرِهِمْ بِأُسْبُوعَيْنِ.

9. هَلْ كاَنَ ماَ تَأْخُذُهُ كاَفِياً لِشِراَءِ كُتُبِكَ (هَلْ كاَنَ الَّذِي تَأْخُذُهُ كاَفِياً لِشِراَءِ كُتُبِكَ)؟

10. أَعَدَّ التَّلاَمِيذُ حَقاَئِبَهُمْ قَبْلَ عَوْدَتِهِمْ إِلَى الرِّياَضِ . أَ تُفَضِّلُ قِراَءَةَ الْقَصَصِ أَمْ قِراَءَةَ الدُّرُوسِ.

11. أَخْبَرَتْ فاَطِمَةُ واَلِدَهاَ بِقِراَءَةِ الْكِتاَبِ . أَخْبَرَتْ فاَطِمَةُ واَلِدَهاَ بِأَنَّهاَ قَرَأَتِ الْكِتاَبَ .

12. أَخْبَرَنِي أَصْدِقاَئِي بِأَنَّهُمْ زاَرُوا الأُسْتاَذَ . أَخْبَرَنِي أَصْدِقاَئِي بِزِياَرَةِ أُسْتاَذِهِمْ .

13. أَخْبَرْتُ أَخِي بِأَنَّنِي كَتَبْتُ الدَّرْسَ . أَخْبَرَهُ بِأَنَّ الْخَرُوفَ قَدْ سُرِقَ .

14. أَخْبَرَتْكَ بِأَنَّ الْكِتاَبَ قَدْ أُخِذَ . أَخْبَرْتُهاَ بِأَنَّ الكِتاَبَ قَدْ قُرِئَ .

15. أَخْبَرُوناَ بِأَنَّ الْخَرُوفَ قَدْ ذُبِحَ . أَخْبَرُوناَ بِأَنَّ الْحَلْوَى قَدْ أُكِلَتْ.

16. لَمْ يُصَدِّقُوا ذَهاَبَ الْمُدَرِّسِينَ . لَمْ يُصَدِّقُوا أَنَّ الْمُدَرِّسِينَ قَدْ ذَهَبُوا .

17. لَمْ يُصَدِّقُوا أَنَّ الأُخْتَيْنِ قَدْ تَزَوَّجَتاَ. لَمْ يُصَدِّقُوا زَواَجَ الأُخْتَيْنِ .

18. لَمْ يُصَدِّقُوا زِياَرَةَ الْوَزِيرِ لِلْمَدْرَسَةِ . لَمْ يُصَدِّقُوا أَنَّ الْوَزِيرَ قَدْ زاَرَ الْمَدْرَسَةَ .

19. لَمْ يُصَدِّقُوا خُرُوجَ الْمَرْضَى مِنَ الْمُسْتَشْفَى . لَمْ يُصَدِّقُوا أَنَّ الْمَرْضَى قَدْ خَرَجُوا مِنَ الْمُسْتَشْفَى.

20. ماذاَ شاَهَدْتُمْ أَثْناَءَ وُقُوفِكُمْ فِي الْمِيناَءِ ؟ أَثْناَءَ وُقُوفِناَ فِي الْمِيناَءِ شاَهَدْناَ السُّفُنَ . أُنْظُرْ هَذِهِ صُورَةُ السُّفُنِ . لَقَدْ شاَهَدْتُهاَ أَثْناَءَ وُقُوفِي فِي الْمِيناَءِ .

21. ماذاَ شاَهَدْتُمْ أَثْناَءَ جُلُوسِكُمْ فِي الْحَدِيقَةِ ؟ أَثْناَءَ جُلُوسِناَ فِي الْحَدِيقَةِ شاَهَدْناَ الْحاَدِثَ . أُنْظُرْ هَذِهِ صُورَةُ الْحاَدِثِ . لَقَدْ شاَهَدْتُهُ أَثْناَءَ جُلُوسِي فِي الْحَدِيقَةِ.

22. لاَ شَكَّ فِي أَنَّ الأَدَبَ واَجِبٌ . أَعْتَقِدُ أَنَّ الإِنْساَنَ قاَدِرٌ علي الصَّبْرِ.

**Terjimesi:**

1. Ýewropa şol döwürde nadanlygyň düýnübe baryp ýetipdir. Adalat hak/hakykat bilen höküm etmegiňdir. Adalat haka/hakykata laýyk höküm sürmegiňdir.
2. Büdüränden soň at ýerden turdy. Mugallym dersi düşündirenden soň ýadap ýerine oturdy.
3. Okuwçy ýerlikli çykyş etdi. Mugallym gelenden soň barlaglara başlady.
4. Ol adam ony öldürmek üçin gözleýärdi. Ol adam ony (bir zady) soramak üçin gözleýärdi.
5. Nämäni halaýaňyz? Şäheriň merkezinde ýa-ad şäheriň çetinde ýaşamagy?
6. Guzynyň ogurlanmagyny (ogurlanandygyny) oňa habar berdi. Ol ýerde iki hepdeläp bolmak üçin ýurduma gitmek isleýärin.

7. Tomusdaky rugsadymy ýurdumda geçirmekligi isleýärin. Çünki howa ol ýerde juda oňat bolýar.
8. Žurnalistler hatlary haçan ugratdy? Žurnalistler hatlary sapara çykmazyndan iki hepde soň ugratdy.
9. Alýan hakyň (aýlygyň) kitaplaryny satyn almak üçin ýeterlik bolýardymy? (Birmeňzeş sözlemiň)
10. Okuwçylar Riýada dolanmalaryndan öň el goşlaryny taýýarladylar. Hekaýatlary okamagy ýa-da dersleri okamagy halaýaňmy?
11. Patma kakasyna kitaby okandygyny habar berdi. (Birmeňzeş manyda).
12. Dostlarym maňa halypany görendiklerini aýtdylar. Dostlarym maňa halypany görmäge gidendiklerini aýtdylar.
13. Doganyma dersi ýazandygymy habar berdim. Oňa guzynyň ogurlanandygyny aýtdym.
14. (Ol aýal) saňa kitabyň alnandygyny habar berdi. Oňa kitabyň okalandygyny habar berdim.
15. Bize guzynyň soýulandygyny habar berdiler. Bize datlynyň iýlendigini habar berdiler.
16. Mugallymlaryň gidendigine ynanmadylar. Mugallymyň gidenine ynanmadylar.
17. Iki gyz doganyň durmuşa çykandygyna ynanmadylar. Iki gyz doganyň äre çykanyna ynanmadylar.
18. Ministriň mekdebi görmäge barandygyna ynanmadylar. (Birmeňzeş manyda).
19. Syrkawlaryň keselhanadan çykandygyna ynanmadylar. (Birmeňzeş manyda).
20. Deňiz kenarynda duran wagtyňyz näme gördüňiz? Deňiz kenarynda durkak gämileri gördük. Seret, bu gämileriň suraty. Olary deňiz kenarynda durkam gördüm.
21. Seýilgähde oturan wagtyňyz näme gördüňiz? Seýilgähde otyrkak hadysa bolanyny gördük. Seret, bu bolan hasysanyň suraty. Ony seýilgähde otyrkam gördüm.
22. Edepli bolmagyň zerurdygy (gereklidigi) ikuçsyz. Ynsanyň sabyr etmäge çydam etjekdigine ynanýaryn.

## Arap dilinde masdarlaryň ýasalyşy we olaryň görnüşleri (masdar temasynyň dowamy)

**Masdar المَصْدَرُ:** Masdar, zaman formalaryna bagly bolmaýan, islendik hadysany, ýagdaýy bildirýän söz. Dürli gurluşa eýe işlikleriň masdarlaryny yzygiderlikde seljereliň:

**Üç harply düýp işlikleriň masdarlary: (مَصْدَرُ الأَفْعَالِ الثُّلاَثَةِ المُجَرَّدَةِ)**

Üç harply düýp işlikleriň masdarlary üçin dürli galyplar bolýar. Olary öwrenmek üçin sözlüklerden peýdalanmaly. Zerur bolan ýagdaýynda bu işlikleriň manylaryna görä käbir belli masdar galyplarynyň ulanylýandygy anyk bolup durýandygy sebäpli üç harply düýp işligiň esasy masdar galyplaryny beýan edeliň:

**a. فِعَالَةٌ**

Sungat, hünär, iş bildirýän üç harply düýp işlikleriň masdarlarynyň galypy:

